42. Mola wetu, Unighofirie mimi na wazazi wangu na waaminio siku ya kusimama hesabu.

رَبَّنَا اغْفِرْ لِي وَلِوَالِدَيَّ وَلِلْمُؤْمِنِينَ يَوْمَ يَقُومُ الْحِسَابُ ﴿٤١﴾

FUNGU 7

43. Wala usidhani Mwenyezi Mungu Ameghafilika na wanayoyafanya wadhalimu. Hakika Yeye anawaahirisha mpaka siku ambayo macho (yao) yatakaza.

وَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ غَافِلًا عَمَّا يَعْمَلُ الظَّالِمُونَ ۚ إِنَّمَا يُؤَخِّرُهُمْ لِيَوْمٍ تَشْخَصُ فِيهِ الْأَبْصَارُ ﴿٤٢﴾

44. Wakiharakia kwa hofu, wakiinua vichwa vyao, na macho yao hayatawarudia, na mioyo yao itakuwa mitupu.

مُهْطِعِينَ مُقْنِعِي رُءُوسِهِمْ لَا يَرْتَدُّ إِلَيْهِمْ طَرْفُهُمْ ۖ وَأَفْئِدَتُهُمْ هَوَاءٌ ﴿٤٣﴾

45. Na uwaonye watu siku ambayo itawafikia adhabu, ndipo waliodhulumu watasema: Mola wetu, Utuahirishe mpaka muda ulio karibu. Tutaitikia wito Wako na tutawafuata Mitume. Je, hamkuwa mmeapa zamani ya kwamba ninyi hamtapata maanguko?

وَأَنْذِرِ النَّاسَ يَوْمَ يَأْتِيهِمُ الْعَذَابُ فَيَقُولُ الَّذِينَ ظَلَمُوا رَبَّنَا أَخِّرْنَا إِلَىٰ أَجَلٍ قَرِيبٍ نُجِبْ دَعْوَتَكَ وَنَتَّبِعِ الرُّسُلَ ۗ أَوَلَمْ تَكُونُوا أَقْسَمْتُمْ مِنْ قَبْلُ مَا لَكُمْ مِنْ زَوَالٍ ﴿٤٤﴾

46. Hali mmekaa katika makao ya wale waliodhulumu nafsi zao, na imewadhirikieni jinsi Tulivyowafanya: na Tumewaelezeni methali (zote).

وَسَكَنْتُمْ فِي مَسَاكِنِ الَّذِينَ ظَلَمُوا أَنْفُسَهُمْ وَتَبَيَّنَ لَكُمْ كَيْفَ فَعَلْنَا بِهِمْ وَضَرَبْنَا لَكُمُ الْأَمْثَالَ ﴿٤٥﴾

---

**Aya 42.** *Ighfirlii*, "Unighofirie." Dua hii huwa na maana nyingine inaposemwa na Manabii wa Mungu iliyo tofauti na ile inayotoa endapo mtu mwenye dhambi ndiye anayeiomba. Mtume wa Mungu anapoomba *ghufraan* au *maghfira* (samahani) neno hilo maana yake linakuwa kumfunika kwa rehema Yake na kumlinda na matokeo yenye dhara ya udhaifu wa kibinadamu.

Lakini kama mtu mwenye dhambi anaomba kwa Mwenyezi Mungu kwa maneno *Allahummaghfirlii* (Mola wangu, nighofirie), kwa hakika anamwomba amlinde na matokeo mabaya ya dhambi zake, na amlinde na adhabu ambayo imewekwa kwa ajili ya dhambi hiyo; na pia amlinde asifanye dhambi nyingine.

Ni desturi ya maneno ya Kiarabu ya kwamba maneno yake yana namna nyingi mbalimbali za maana, na mara kwa mara neno moja linakuwa na maana mbalimbali katika matokeo mbalimbali, na neno *ghafr* ni moja la namna hii. Kwa mfano *neno Jabaar*, linapotumiwa kwa ajili ya Mwenyezi Mungu, maana yake inakuwa "Anayekirejesha kitu kwenye hali iliyo njema"; lakini linapotumiwa kwa mwanadamu, maana yake inakuwa "mtu anayepita kiasi katika maasi na uovu."

47. Na walifanya kila aina ya hila waliyoweza, lakini matokeo ya hila zao yako mikononi mwa Mwenyezi Mungu, hata kama hila zao ziwe na uwezo wa kusogeza milima.

وَقَدْ مَكَرُوا مَكْرَهُمْ وَعِندَ اللَّهِ مَكْرُهُمْ وَإِن كَانَ مَكْرُهُمْ لِتَزُولَ مِنْهُ الْجِبَالُ ﴿٤٦﴾

48. Basi usimdhanie Mwenyezi Mungu ni Avunjaye ahadi Yake kwa Mitume Wake. Bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mshindi, Mwenye kuadhibu.

فَلَا تَحْسَبَنَّ اللَّهَ مُخْلِفَ وَعْدِهِ رُسُلَهُ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَزِيزٌ ذُو انتِقَامٍ ﴿٤٧﴾

49. Siku ardhi itabadilishwa kuwa ardhi nyingine, na mbingu (pia); nao watahudhuria mbele ya Mwenyezi Mungu, Mmoja, Mwenye nguvu.

يَوْمَ تُبَدَّلُ الْأَرْضُ غَيْرَ الْأَرْضِ وَالسَّمَاوَاتُ ۖ وَبَرَزُوا لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿٤٨﴾

50. Na utawaona wakosefu siku hiyo wamefungwa katika minyororo.

وَتَرَى الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ مُّقَرَّنِينَ فِي الْأَصْفَادِ ﴿٤٩﴾

51. Kanzu zao zitakuwa za lami, na Moto utazifunika nyuso zao.

سَرَابِيلُهُم مِّن قَطِرَانٍ وَتَغْشَىٰ وُجُوهَهُمُ النَّارُ ﴿٥٠﴾

52. Ili Mwenyezi Mungu Ailipe kila nafsi yale iliyoyachuma. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwepesi wa kuhesabu.

لِيَجْزِيَ اللَّهُ كُلَّ نَفْسٍ مَّا كَسَبَتْ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿٥١﴾

53. Huu ni ujumbe uliotolewa waziwazi kwa faida ya binadamu ili wapate kuonywa kwa huo na ili wajue kwamba Yeye ni Mungu Mmoja wa pekee na ili kwamba wale wenye akili waweze kukumbuka.

هَٰذَا بَلَاغٌ لِّلنَّاسِ وَلِيُنذَرُوا بِهِ وَلِيَعْلَمُوا أَنَّمَا هُوَ إِلَٰهٌ وَاحِدٌ وَلِيَذَّكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٥٢﴾

---

**Aya 49.** Aya hii inaeleza habari ya siku ya Kiyama, zitakapoletwa mbingu mpya na ardhi mpya. Inaonekana ya kwamba neema za Akhera zitakuwa tofauti na hizi za dunia hii, maana Aya inasema, ardhi hii na mbingu hii vitabadilishwa kwa ardhi nyingine na mbingu nyingine. Kama ardhi hii hii na mbingu hii hii ndivyo vitaumbwa tena katika Akhera, pamoja na matunda haya haya na vifaa hivi hivi tunavyovitumia hapa duniani, patakuwa na haja gani kubadilisha ardhi na mbingu za zamani?

**Aya 53.** *Haya yatosha kuwa mauidha kwa watu*, yaani ukweli umekwisha fikishwa sawasawa kwa watu kwa njia ya Kitabu hiki, na sasa ni shauri yao kukubali au kukataa.

سُوْرَةُ الْحِجْرِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةُ اٰيَةٍ وَّسِتَّةُ رُكُوْعَاتٍ

## 15. SURA AL-HIJR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 6 na Aya 100 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Mimi ni Mwenyezi Mungu Nionaye. Hizi ni Aya za Kitabu na za Qur'an ielezayo.

الٓرٰ تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ وَ قُرْاٰنٍ مُّبِيْنٍ ②

---

Maoni ya wanazuoni ni kwamba Sura hii yote ilishuka Makka. Abu Hayyan anasema ya kuwa sura hii ni ya Makka na wanazuoni wote hawahitilafiani juu ya jambo hili (Muhit). Mambo yanayoelezwa katika sura hii yanapata nguvu zaidi kwa vile pia sura hii imeshuka Makka.

Habari za neno *Hijr* ambalo ni jina la Sura hii zimeelezwa katika Aya 81.

**Aya 2.** *Alif Laam Raa,* "Mimi ndiye Mwenyezi Mungu Nionaye." Tazama sura 2:2.

*Aya za Kitabu na za Qur'an.* Hapa neno la Mungu limeitwa *Kitaab,* yaani kilichoandikwa; na pia limeitwa *Qur'aan,* yaani kinachosomwa; ili kuonyehsa ya kuwa neno hili litahifadhiwa kwa kuandikwa na kwa kusomwa. Hivi ndivyo hasa ilivyokuwa, maana katika vitabu vyote vilivyoshuka, ni Aya za Qur'an tu zilizoandikwa mara baada ya kushuka; na kadhalika zikahifadhiwa moyoni na maelfu kwa maelfu ya Waislamu katika karne 14 zilizopita. Desturi ya kuhifadhi Qur'an moyoni ilianza toka siku za Mtume s.a.w. na katika kila zama kumekuwako maelfu ya Waislamu wanaoweza kuisoma Qur'an yote kwa moyo. Hii ni heshima ambayo hakuna Kitabu kingine cho chote cha dini kilicho nayo. Hata kama nakala zote za Qur'an zipotee, Qur'an haitatoweka hapa duniani, maana imeandikwa kwa namna isiyofutika katika nyoyo za watu maelfu kwa maelfu, toka mwanzo wa dunia mpaka mwisho. Hivyo ahadi ya Mwenyezi Mungu iliyoelezwa katika Aya ya 10 ya sura hii ikatimia kwa namna ya ajabu.

Hapa pana jambo moja linalotakiwa kutazamwa vizuri. Ni mahali pawili tu katika Qur'an nzima neno Qur'an na Kitabu yametumiwa pamoja, napo ni katika sura 27:2 na hapa. Katika Aya hii neno Kitabu limewekwa kabla ya neno Qur'an, hali katika sura 27:2 neno Qur'an ndilo limewekwa kabla ya neno Kitabu. Kama ilivyoelezwa juu, neno Kitabu linaashiria ya kwamba Kitabu hiki kitukufu kitaendelea kuandikwa, na neno Qur'an linaashiria ya kwamba Kitabu hiki kitakuwa kinasomwa mara kwa mara na kwa wingi sana. Sasa katika Aya hii neno mubiin (ielezayo) limekuwa ni sifa ya neno Qur'an, katika sura 27:2 neno hilo limekuwa ni sifa ya neno Kitabu. Jambo hili linaonyesha ya kwamba habari iliyomo katika sura hii inashughulika zaidi na sifa iliyotiwa juu ya Qur'an kuliko iliyotiwa juu ya Kitabu. Lakini katika sura 27:2 mpango umefanywa kinyume cha huu kwa sababu nguvu kubwa inatiwa juu ya mabadiliko yatakayoletwa na Qur'an katika hali ya kuwa i *Kitaab* (yaani Kitabu kilichoandikwa).

Katika sura hii habari za maisha ya Manabii (kama Adamu, Ibrahimu, Luti na Saleh) zimeelezwa ambao katika nyakati zao haukuwako ufundi wa kuandika au haukujulikana sana, na elimu ilikuwa ya maelezo ya mdomo tu; ambapo katika sura 27 zimeelezwa habari za maisha ya Manabii (kama Musa na Daudi) ambao katika nyakati zao kuandika kulikuwa kumeenea, na elimu ikawa ya kuandika si ya kuhifadhi moyoni kama ilivyokuwa zamani.

## JUZU 14

3. Mara nyingi wale waliokufuru wanapenda wangalikuwa Waislamu.

4. Waache wale (chakula) na wafurahi na liwadanganye tumaini la uwongo; kwani hivi karibuni watajua.

5. Na Hatukuuangamiza mji wo wote ila ulikuwa na hukumu maalumu.

6. Hawawezi watu wo wote kuitangulia ajali yao, wala hawawezi kukawiza.

7. Na wakasema: Ewe uliyeteremshiwa mauidha, hakika wewe ni mwehu.

8. Mbona hutuletei Malaika ikiwa wewe u miongoni mwa wasemao kweli?

9. Sisi Hatuteremshi Malaika ila kwa haki, na hapo hawatapewa muda.

10. Hakika Sisi Tumeteremsha mauidha na hakika Sisi ndio Tuyalindao.

رُبَمَا يَوَدُّ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوْ كَانُوا مُسْلِمِينَ ﴿٢﴾
ذَرْهُمْ يَأْكُلُوا وَيَتَمَتَّعُوا وَيُلْهِهِمُ الْأَمَلُ فَسَوْفَ
يَعْلَمُونَ ﴿٣﴾
وَمَا أَهْلَكْنَا مِنْ قَرْيَةٍ إِلَّا وَلَهَا كِتَابٌ مَعْلُومٌ ﴿٤﴾
مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ﴿٥﴾
وَقَالُوا يَا أَيُّهَا الَّذِي نُزِّلَ عَلَيْهِ الذِّكْرُ إِنَّكَ لَمَجْنُونٌ ﴿٦﴾
لَوْ مَا تَأْتِينَا بِالْمَلَائِكَةِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿٧﴾
مَا نُنَزِّلُ الْمَلَائِكَةَ إِلَّا بِالْحَقِّ وَمَا كَانُوا إِذًا مُنْظَرِينَ ﴿٨﴾
إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا الذِّكْرَ وَإِنَّا لَهُ لَحَافِظُونَ ﴿٩﴾

---

Pia inafaa kuangalia ya kwamba ambapo maneno *Qur'aanum-mubiin* (Qur'an ielezayo) yametumiwa katika Qur'an mara mbili tu, maneno *Kitaabum-mubiin* (Kitabu kielezacho) yametumiwa mara zisizopungua kumi na mbili. Hii ni kutaka kudokeza ya kwamba taarifa iliyoandikwa ni yenye faida zaidi kuliko taarifa wanayopokezana watu mdomo kwa mdomo. Kwa hiyo Waislamu ni lazima washughulike zaidi na kupata elimu na kusoma elimu iliyoandikwa.

**Aya 3.** Hata hivi leo wako ambao si Waislamu wanaotamani wangekuwa Waislamu. Kwa mfano, Wakristo walipolazimika kutoa sheria ya kuruhusu talaka hata kwa kosa lisilo la zinaa, bila shaka walitamani laiti dini yao ingekuwa na mafundisho kama ya Kiislamu.

**Aya 5.** *Hukumu maalumu,* hapa mradi wake ni wakati uliowekwa kwa ajili ya kuwahilikisha maadui wa Mtume, na ni wakati ambao ulitabiriwa naye. Maadui wa Mtume hawafikiwi na adhabu ila iliyobashiriwa.

**Aya 10.** Ahadi ya kuihifadhi Qur'an imetimia barabara, na hata kama kusiwe na dalili nyingine, hii tu inatosha kuhakikisha kuwa Kitabu hiki kimetoka kwa Mwenyezi Mungu. Kutobadilika kwa Qur'an toka imeteremshwa kwa Mtume s.a.w. ni jambo linalokubaliwa hata na waipinzao dini ya Kiislamu, kama Sir William Muir (Introduction to the Life of Muhammad). Professor Noldeke, mwanachuoni mustashriki (orientalist) mkuu wa Kijerumani pia anakubali jambo hili (Enc. Brit.). Kadhalika Professor Nicholson anakubali kuhifadhika Qur'an (Literary History of the Arabs).

(1) Sir William Muir amesema, Dalili hizi zote zinaleta utulivu moyoni ya kuwa Qur'an tunayosoma ni neno kwa neno ile ile Muhammad aliyowasomea watu" (The Koran ukurasa 40).

(2) Tena yeye huyo amesema, "Hakuna shaka katika jambo hili ya kuwa Qur'an hii ni ile ile aliyotutolea Muhammad." (Life of Muhammad).

(3) Professor Noldeke amesema, "Qur'an aliyoweka Uthman mbele ya dunia ilikuwa ni ile ile aliyotoa Muhammad, ingawa taratibu yake ni ya ajabu. Juhudi ya wanazuoni wa Ulaya kuhakikisha ya kuwa yaliingia mabadiliko katika Qur'an imeshindwa" (Encyclopaedia Britannica, chini ya neno "Qur'an").

Ukilinganisha Biblia na Qur'an katika jambo hili, utaona wazi ya kuwa Biblia kimekuwa kitabu cha kibinadamu, kisicho sahihi, na kilichojaa makosa. Hartzel Spence ameandika ya kuwa katika mwaka 1720 wanazuoni wa Kiingereza walikadiria kuwamo makosa 20,000 (ishirini elfu) katika Agano Jipya linalosomwa na Waprotestanti na Wakatoliki, na wanazuoni wa sasa wanakadiria makosa hayo kuwa 50,000, ambayo yamewafanya wanazuoni wakubwa-wakubwa wa Kikristo 125 wakutanishe vichwa kukagua vitabu vyao na kuona maneno gani ni ya asili, na yepi yameingizwa baadaye. (Review of Religions, August, 1952).

Katika East African Standard ya tarehe 23 December, 1952, imetolewa taarifa ya kwamba leo hii ziko muswada 4,500 za Biblia ambazo zilikuwa hazijapatikana wakati iliposahihishwa Biblia katikati ya miaka ya 1870 na 1885. Hivyo sasa wameweza kusahihisha "mengi katika makosa" yaliyokuwa katika Biblia za zamani. Kumbukeni ya kwamba makosa yote hayo yalikuwa yanaitwa "Neno la Mungu," na yanaitwa hivyo mpaka kesho.

Kazi ya kutengeneza Biblia mpya inayoitwa *Revised Standard Version* imefanywa huko Amerika na wanazuoni wa Kikristo wa *International Council of Religious Education* wa madhehebu 40 za Wakristo. Hata hivyo hawakuweza kupata muswada ambayo ni ya asili; asemavyo Hartzel Spence, "Hakuna maandiko ya asili ya Biblia, au hata ya Agano Jipya, yanayoonekana. Kwa hakika hakuna hata ukurasa mmoja wa maandiko ya asili. Lakini kuna muswada nyingi za tarehe toka miaka 200 baada ya Kristo ambazo zilinakiliwa toka maandiko yaliyozitangulia." (Review of Religions, August, 1952).

Biblia hiyo mpya ya Kiingereza imeondolewa makosa mengine ambayo hayajaondolewa katika Biblia mpya ya Kiswahili iitwayo *Revised Version.* Ile Biblia iitwayo *Authorised Version* ya wakati wa King James sasa imekuwa si sahihi hali kwanza iliitwa Biblia Takatifu. Katika hii tafsiri mpya, mahali palipoandikwa "mwanamume" wanawake wa Amerika wamedai neno hilo lifutwe na badala yake liandikwe neno "mtu" ili liwahusu na wanawake pia. Neno la Mungu kufutwa na kubadilishwa kwa ajili ya malalamiko ya wanawake ni kisa cha ajabu cha vitabu vya hawa jamaa zetu. Isitoshe, katika Kitabu cha Isaya 7:14 panaposema, "Tazama, bikira atachukua mimba, atazaa mtoto mwanamume," sasa neno "bikira" wamelifuta kwamba ni kosa, na badala yake wameandika "mwanamke kijana." Kadhalika kifungu cha mwisho cha Mathayo 6:13 kisemacho, "Kwa kuwa ufalme ni wako, na nguvu na utukufu, hata milele. Amina" kadhalika kimefutwa kuwa ni kosa. Je, Kitabu cha namna hii kinaweza kuwa cha Mungu? Mapadre watasemaje sasa baada ya siri kufichuka?

Toka mwanzo Qur'an ilitangaza kazi hii ya Wakristo kuandika vitabu kwa mikono yao na kusema ni neno limetoka kwa Mungu, na imewaonya sana na kuwahadharisha na adhabu kali kwa jambo hili (tazama sura 2:80). Na kadhalika Qur'an ilituahidi kuwa tutaendelea kuona hiyana za watu hawa (sura 5:14).

Ingawa sasa mtindo umekuwa kuwakazania Waafrika wasome Biblia, lakini huko Uingereza watu wamekwisha choka nayo. Imeandikwa, "Nyumba nyingi za Waingereza hazina Biblia, na katika nyumba nyingine Biblia inatumiwa kwa kufumbua mafumbo ya maneno, anasema Askofu Mkuu wa York, Dr. Cyril Garbett. Dr. Garbett aliwaambia wanachama wa British and Foreign Bible Society waliohudhuria mkutano wa mwaka katika London ya kwamba Waingereza wengi hawasomi Biblia asilan, nao hawana hata nia ya kusoma" (Reuter: *East African Standard*, 9th May, 1952). Nasi tunafikiri wakati wa Waafrika kuiachilia mbali Biblia unasogea upesi upesi maadamu elimu yao inazidi.

Lakini Qur'an Takatifu ni Kitabu kilichohifadhiwa kabisa, kisicho mageuzi, mazidisho wala mapunguzi, kama wanavyokiri hata maadui wa Uislamu. Na ahadi ya Mwenyezi Mungu ya kuwa Qur'an italindwa imethibitika.

11. Na bila shaka Tulikwisha watuma (Mitume) kabla yako katika makundi ya (watu) wa kwanza.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ فِي شِيَعِ الْأَوَّلِينَ ﴿١١﴾

12. Na hakuwafikia Mtume ye yote isipokuwa walimfanyia mzaha.

وَمَا يَأْتِيهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿١٢﴾

13. Hivi ndivyo Tunavyoiingiza (tabia ya mzaha) katika mioyo ya wakosefu.

كَذَٰلِكَ نَسْلُكُهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿١٣﴾

14. Hawayaamini hali umekwisha pita mfano wa watu wa kwanza.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ وَقَدْ خَلَتْ سُنَّةُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

15. Na lau Tungaliwafungulia mlango wa mbingu, na wakaanza kupanda humo,

وَلَوْ فَتَحْنَا عَلَيْهِم بَابًا مِّنَ السَّمَاءِ فَظَلُّوا فِيهِ يَعْرُجُونَ ﴿١٥﴾

16. Hakika wangalisema: Macho yetu yamelewalewa tu, bali sisi ni watu tuliologwa.

لَقَالُوا إِنَّمَا سُكِّرَتْ أَبْصَارُنَا بَلْ نَحْنُ قَوْمٌ مَّسْحُورُونَ ﴿١٦﴾

FUNGU 2

17. Hakika tumetengeneza makundi ya nyota katika mbingu na kuyapamba kwa ajili ya watazamao.

وَلَقَدْ جَعَلْنَا فِي السَّمَاءِ بُرُوجًا وَزَيَّنَّاهَا لِلنَّاظِرِينَ ﴿١٧﴾

18. Na Tumezilinda na kila shetani afukuzwaye

وَحَفِظْنَاهَا مِن كُلِّ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿١٨﴾

19. Lakini asikilizaye kwa wizi, basi kinamfuata kijinga king'aacho.

إِلَّا مَنِ اسْتَرَقَ السَّمْعَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ مُّبِينٌ ﴿١٩﴾

20. Na ardhi Tumeitandaza na humo Tumeweka milima na Tumeotesha humo kila kitu kipasacho.

وَالْأَرْضَ مَدَدْنَاهَا وَأَلْقَيْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ وَأَنبَتْنَا
فِيهَا مِن كُلِّ شَيْءٍ مَّوْزُونٍ ﴿٢٠﴾

21. Na Tumewafanyieni humo vitu vya maisha (yenu) na ya yule ambaye ninyi hamumpi riziki.

وَجَعَلْنَا لَكُمْ فِيهَا مَعَايِشَ وَمَن لَّسْتُمْ لَهُ
بِرَازِقِينَ ﴿٢١﴾

22. Na hakuna kitu cho chote ila Tunayo hazina yake, wala Hatukiteremshi isipokuwa kwa kipimo maalumu.

وَإِن مِّن شَيْءٍ إِلَّا عِندَنَا خَزَائِنُهُ وَمَا نُنَزِّلُهُ
إِلَّا بِقَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٢﴾

23. Na Tunazituma pepo zibebazo (mvuke) na Tunateremsha maji kutoka mawinguni, kisha Tunawanywesheni hayo, wala si ninyi myawekao akiba.

وَأَرْسَلْنَا الرِّيَاحَ لَوَاقِحَ فَأَنزَلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً
فَأَسْقَيْنَاكُمُوهُ وَمَا أَنتُمْ لَهُ بِخَازِنِينَ ﴿٢٣﴾

24. Na kwa yakini Sisi ndio Tuhuishao na Tufishao, na Sisi ndio Warithi.

وَإِنَّا لَنَحْنُ نُحْيٖ وَنُمِيتُ وَنَحْنُ الْوٰرِثُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Na hakika Tunawajua watanguliao katika ninyi, na hakika Tunawajua wachelewao.

وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَقْدِمِيْنَ مِنْكُمْ وَلَقَدْ عَلِمْنَا الْمُسْتَأْخِرِيْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na bila shaka Mola wako, Yeye ndiye Atawakusanya; hakika Yeye ni Mwenye hekima, Ajuaye.

وَإِنَّ رَبَّكَ هُوَ يَحْشُرُهُمْ إِنَّهٗ حَكِيْمٌ عَلِيْمٌ ﴿٢٦﴾

## FUNGU 3

27. Na bila shaka Tulimwumba mwanadamu kwa udongo utoao sauti, kwa matope meusi yaliyobumbwa.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنْسَانَ مِنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٧﴾

28. Na majinni Tuliwaumba kabla kwa moto wa upepo wenye hari.

وَالْجَآنَّ خَلَقْنٰهُ مِنْ قَبْلُ مِنْ نَّارِ السَّمُوْمِ ﴿٢٨﴾

29. Na (kumbuka) Mola wako Alipowaambia Malaika, Hakika Mimi Nitamwumba mtu kwa udongo utoao sauti, kwa matope meusi yaliyobumbwa.

وَإِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلٰٓئِكَةِ إِنِّيْ خَالِقٌۢ بَشَرًا مِّنْ صَلْصَالٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُوْنٍ ﴿٢٩﴾

30. Basi Nitakapomkamilisha na kumpulizia roho Yangu, ndipo mmwangukie kumtii.

فَإِذَا سَوَّيْتُهٗ وَنَفَخْتُ فِيْهِ مِنْ رُّوْحِيْ فَقَعُوْا لَهٗ سٰجِدِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Basi Malaika wakatii wote pamoja.

فَسَجَدَ الْمَلٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Isipokuwa Ibilisi, akakataa kuwa pamoja na waliotii.

إِلَّآ إِبْلِيْسَ أَبٰٓى أَنْ يَّكُوْنَ مَعَ السّٰجِدِيْنَ ﴿٣٢﴾

---

**Aya 28.** Watu ambao Mungu hapa anawaita *jinn* (majinni) walikuwa watu wenye tabia ya moto ambao walikuwa wepesi kuhamaki, na hawakuwa wenye kumtii ye yote. Huu ndio mradi wa kuumbwa *kwa moto wa upepo wenye hari.* Kama vile katika sura 21:38 Mwenyezi Mungu anasema, *Mwanadamu ameumbwa kwa haraka,* na wafasiri wote wanakubaliana kuwa mradi hapa ni tabia ya mwanadamu yenye haraka.

Kwa hakika kabla ya kuzaliwa Adamu watu walikuwa wenye tabia ya moto na wakali kupita kiasi. Adamu alikuwa mtu wa kwanza kufikia hali ya juu ya tabia bora, na hii ndiyo sababu ufunuo wa Mwenyezi Mungu unaoeleza mwenendo mwema na njia ya watu kukaa pamoja, kwanza aliteremshiwa Adamu, na wafuasi wake wakaondolewa tabia ya moto kwa mafundisho yake, na wakashika tabia ya "udongo" ambao ni kitu kinachoweza kufinyangwa katika umbo lo lote.

33. (Mwenyezi Mungu) Akasema: Ewe Ibilisi, umekuwaje hukuwa pamoja na waliotii?

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا لَكَ أَلَّا تَكُونَ مَعَ ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٣٢﴾

34. Akasema: Siwezi kumtii mtu uliyemwumba kwa udongo utoao sauti, kwa matope meusi yaliyobumbwa.

قَالَ لَمْ أَكُن لِّأَسْجُدَ لِبَشَرٍ خَلَقْتَهُۥ مِن صَلْصَٰلٍ مِّنْ حَمَإٍ مَّسْنُونٍ ﴿٣٣﴾

35. Akasema: Basi toka humo, maana hakika wewe ndiwe ufukuzwaye.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٣٤﴾

36. Na kwa yakini itakuwa juu yako laana mpaka siku ya Hukumu.

وَإِنَّ عَلَيْكَ ٱللَّعْنَةَ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٣٥﴾

37. Akasema: Mola wangu, basi Unipe nafasi mpaka siku watakapofufuliwa.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِىٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٣٦﴾

38. Akasema: Hakika wewe ni katika wale waliopewa nafasi,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ﴿٣٧﴾

39. Mpaka siku ya wakati uliowekwa.

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ﴿٣٨﴾

40. Akasema: Mola wangu, kwa sababu Umenihukumu kupotea, kwa yakini nitawapambia (upotevu) katika ardhi na hakika nitawapoteza wote.

قَالَ رَبِّ بِمَآ أَغْوَيْتَنِى لَأُزَيِّنَنَّ لَهُمْ فِى ٱلْأَرْضِ وَلَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٣٩﴾

41. Isipokuwa watumishi Wako miongoni mwao waliohalisika.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٤٠﴾

42. (Mwenyezi Mungu) Akasema: Hii ndiyo njia ya Kwangu iliyonyoka.

قَالَ هَٰذَا صِرَٰطٌ عَلَىَّ مُسْتَقِيمٌ ﴿٤١﴾

43. Hakika watumishi Wangu, wewe hutakuwa na mamlaka juu yao, isipokuwa yule mwenye kukufuata katika wapotevu.

إِنَّ عِبَادِى لَيْسَ لَكَ عَلَيْهِمْ سُلْطَٰنٌ إِلَّا مَنِ ٱتَّبَعَكَ مِنَ ٱلْغَاوِينَ ﴿٤٢﴾

44. Na bila shaka Jahanamu ndipo mahali pao walipoahidiwa wote.

وَإِنَّ جَهَنَّمَ لَمَوْعِدُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤٣﴾

45. Ina milango saba; na kwa kila mlango iko sehemu yao iliyogawanywa.

لَهَا سَبْعَةُ أَبْوَٰبٍ لِّكُلِّ بَابٍ مِّنْهُمْ جُزْءٌ مَّقْسُومٌ ﴿٤٤﴾ ع

**Aya 39.** Siku hiyo ni wakati ambao Mitume na wafuasi wao watapowashinda kabisa washindani wao.

FUNGU 4

46. Kwa hakika wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa katika Mabustani na chemchem.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّٰتٍ وَعُيُونٍ ﴿٤٦﴾

47. Ziingieni kwa amani muwe salama.

ادْخُلُوهَا بِسَلَٰمٍ ءَامِنِينَ ﴿٤٧﴾

48. Na Tutaondoa mfundo uliomo vifuani mwao, na (watakuwa) ndugu (wakikaa) juu ya viti vya kifalme kwa kuelekeana.

وَنَزَعْنَا مَا فِي صُدُورِهِم مِّنْ غِلٍّ إِخْوَٰنًا عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَٰبِلِينَ ﴿٤٨﴾

49. Haitawagusa humo taabu wala humo hawatatolewa.

لَا يَمَسُّهُمْ فِيهَا نَصَبٌ وَمَا هُم مِّنْهَا بِمُخْرَجِينَ ﴿٤٩﴾

50. Waambie watumishi Wangu ya kwamba Mimi ni Msamehevu, Mrehemevu.

نَبِّئْ عِبَادِيٓ أَنِّيٓ أَنَا الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٥٠﴾

51. Na hakika adhabu Yangu ndiyo adhabu iumizayo.

وَأَنَّ عَذَابِي هُوَ الْعَذَابُ الْأَلِيمُ ﴿٥١﴾

52. Na uwaambie habari za wageni wa Ibrahimu.

وَنَبِّئْهُمْ عَن ضَيْفِ إِبْرَٰهِيمَ ﴿٥٢﴾

53. Walipoingia kwake na wakasema, Salaam. Akasema: Kwa hakika sisi tunawaogopeni.

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَٰمًا قَالَ إِنَّا مِنكُمْ وَجِلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Wakasema: Usiogope; kwa yakini sisi tunakupa habari njema ya mtoto mwenye elimu.

قَالُوا لَا تَوْجَلْ إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَٰمٍ عَلِيمٍ ﴿٥٤﴾

55. Akasema: Je, mnanipa habari njema hali uzee umenishika, basi kwa njia gani mnanipa habari njema?

قَالَ أَبَشَّرْتُمُونِي عَلَىٰٓ أَن مَّسَّنِيَ الْكِبَرُ فَبِمَ تُبَشِّرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Wakasema: Tumekupa habari njema iliyo haki, basi usiwe miongoni mwa wakatao tamaa.

قَالُوا بَشَّرْنَٰكَ بِالْحَقِّ فَلَا تَكُن مِّنَ الْقَٰنِطِينَ ﴿٥٦﴾

57. Akasema: Na nani akataye tamaa ya rehema ya Mola wake isipokuwa wale waliopotea?

قَالَ وَمَن يَقْنَطُ مِن رَّحْمَةِ رَبِّهِۦٓ إِلَّا الضَّآلُّونَ ﴿٥٧﴾

58. Akasema: Tena kusudi lenu ni nini enyi mliotumwa?

قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٨﴾

59. Wakasema: Hakika sisi tumetumwa kwa watu wakosefu.

قَالُوٓا إِنَّآ أُرْسِلْنَآ إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٥٩﴾

60. Isipokuwa wamfuatao Luti. Bila shaka sisi tutawaokoa wote,

إِلَّا آلَ لُوطٍ إِنَّا لَمُنَجُّوهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٦٠﴾

61. Isipokuwa mkewe. Tunapimia ya kuwa atakuwa miongoni mwa wakaao nyuma.

إِلَّا امْرَأَتَهُ قَدَّرْنَا إِنَّهَا لَمِنَ الْغَابِرِينَ ﴿٦١﴾

FUNGU 5

62. Basi wajumbe walipofika kwa watu wa Luti,

فَلَمَّا جَاءَ آلَ لُوطٍ الْمُرْسَلُونَ ﴿٦٢﴾

63. Akasema: Hakika ninyi ni watu msiojulikana.

قَالَ إِنَّكُمْ قَوْمٌ مُنْكَرُونَ ﴿٦٣﴾

64. Wakasema: Bali sisi tumekuletea yale ambayo walikuwa wanayafanyia shaka.

قَالُوا بَلْ جِئْنَاكَ بِمَا كَانُوا فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٦٤﴾

65. Na tumefika kwako kwa haki, na hakika sisi ni wasemao kweli.

وَأَتَيْنَاكَ بِالْحَقِّ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٦٥﴾

66. Basi safiri na ahali zako katika kipande cha usiku, na wewe ufuate nyuma yao; wala mmoja wenu asigeuke nyuma, na mwende mnapoamrishwa.

فَأَسْرِ بِأَهْلِكَ بِقِطْعٍ مِنَ اللَّيْلِ وَاتَّبِعْ أَدْبَارَهُمْ وَلَا يَلْتَفِتْ مِنْكُمْ أَحَدٌ وَامْضُوا حَيْثُ تُؤْمَرُونَ ﴿٦٦﴾

67. Na Tukamkatia jambo hili ya kwamba mizizi yao itakatwa asubuhi.

وَقَضَيْنَا إِلَيْهِ ذَٰلِكَ الْأَمْرَ أَنَّ دَابِرَ هَٰؤُلَاءِ مَقْطُوعٌ مُصْبِحِينَ ﴿٦٧﴾

68. Na wakaja watu wa mji wakifurahi.

وَجَاءَ أَهْلُ الْمَدِينَةِ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٦٨﴾

69. Akasema: Hakika hawa ni wageni wangu, kwa hiyo msinifedheheshe.

قَالَ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ ضَيْفِي فَلَا تَفْضَحُونِ ﴿٦٩﴾

70. Na Mwogopeni Mwenyezi Mungu wala msinidhalilishe.

وَاتَّقُوا اللَّهَ وَلَا تُخْزُونِ ﴿٧٠﴾

---

**Aya 63.** *Watu msiojulikana,* yaani wageni au wasafiri.

**Aya 66.** *Asigeuke nyuma,* yaani asijali habari za watu watakaoangamia ambao mtawaacha nyuma yenu.

**Aya 68.** *Wakifurahi*, yaani wakifurahi kuwa sasa wamepata sababu ya kumfukuzia Nabii Luti katika mji wao, maana walikwisha mkataza zamani asilete wageni, kwa vile wao walikuwa katika hali ya vita na majirani zao. Na kwa kuwa walikwisha choka na mahubiri yake, wasiweze kumfukuza bila sababu kwa vile naye ni mwenyeji pale na binti zake wameolewa hapo hapo. Sasa wakafurahi kuona wamepata kisa cha kutosha kumfukuzia. Siyo kama wasemavyo watu kuwa walifurahi maana walifikiri kuwa wamepata nafasi ya kuwafira wageni wa Nabii Luti.

قَالُوٓا أَوَلَمْ نَنْهَكَ عَنِ الْعٰلَمِينَ ﴿٧٠﴾

71. Wakasema: Je sisi hatukukukataza (kukaribisha) watu (wa nje)?

قَالَ هٰٓؤُلَآءِ بَنٰتِيٓ إِنْ كُنْتُمْ فٰعِلِينَ ﴿٧١﴾

72. Akasema, "Binti zangu wamesimama hapa pia. (Kuweni waadilifu kuhusu hili) iwapo mnataka kufanya jambo lo lote.

لَعَمْرُكَ إِنَّهُمْ لَفِي سَكْرَتِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٢﴾

73. Kwa kiapo cha maisha yako, hakika wao katika ulevi wao wanahangaika ovyo-

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُشْرِقِينَ ﴿٧٣﴾

74. Mara adhabu ikawakamata lilipotoka jua.

فَجَعَلْنَا عٰلِيَهَا سَافِلَهَا وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّنْ سِجِّيلٍ ﴿٧٤﴾

75. Basi Tukaufanya (mji ule) juu yake kuwa chini yake; na Tukawapigishia mvua ya mawe ya udongo.

إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُتَوَسِّمِينَ ﴿٧٥﴾

76. Hakika katika hayo zimo Ishara kwa watu wenye busara.

وَإِنَّهَا لَبِسَبِيلٍ مُّقِيمٍ ﴿٧٦﴾

77. Na (mji) huo upo penye barabara ipitwayo.

إِنَّ فِي ذٰلِكَ لَاٰيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٧﴾

78. Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa waaminio.

وَإِنْ كَانَ أَصْحٰبُ الْأَيْكَةِ لَظٰلِمِينَ ﴿٧٨﴾

79. Na hakika watu wa Kichaka (pia) walikuwa wadhalimu.

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ وَإِنَّهُمَا لَبِإِمَامٍ مُّبِينٍ ﴿٧٩﴾

80. Kwa hiyo Tukawaadhibu; na (miji) hiyo miwili iko kwenye barabara iliyo wazi.

FUNGU 6

وَلَقَدْ كَذَّبَ أَصْحٰبُ الْحِجْرِ الْمُرْسَلِينَ ﴿٨٠﴾

81. Na bila shaka wenyeji wa Hijri (pia) waliwakadhibisha Mitume.

وَاٰتَيْنٰهُمْ اٰيٰتِنَا فَكَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٨١﴾

82. Na Tuliwapa Ishara Zetu, lakini walikuwa wakizipuuza.

**Aya 75.** Majumba ya watu wa Nabii Luti yalipinduliwa. Tetemeko kali la nchi liliwafikia, likaiinua ardhi na kuwafukia.

**Aya 79.** *Aikat.* Neno hili linaonekana kuwa linahusu nchi ya Madiani.

**Aya 81.** *Hijr* ni mji uliokuwa baina ya Tabuk na Madina. Watu wa Thamud waliishi hapo na Nabii Saleh ndiye aliyetumwa kwao.

83. Nao walikuwa wakichonga majumba katika majabali kwa amani.

وَكَانُوا يَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا آمِنِينَ ﴿٨٣﴾

84. Basi adhabu ikawafikia asubuhi.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ مُصْبِحِينَ ﴿٨٤﴾

85. Na hayakuwafaa waliyokuwa wakiyachuma.

فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٥﴾

86. Na Hatukuziumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao ila kwa haki; na bila shaka saa inafika, basi uache (makosa yao) mwacho mwema.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ ۗ وَإِنَّ السَّاعَةَ لَآتِيَةٌ ۖ فَاصْفَحِ الصَّفْحَ الْجَمِيلَ ﴿٨٦﴾

87. Hakika Mola wako ndiye Mwumbaji mkuu, Mjuzi.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٧﴾

88. Na kwa yakini Tumekwisha kupa (Aya) saba zisomwazo mara kwa mara na Qur'an kubwa.

وَلَقَدْ آتَيْنَاكَ سَبْعًا مِنَ الْمَثَانِي وَالْقُرْآنَ الْعَظِيمَ ﴿٨٨﴾

89. Usizinyooshee macho yako kwa choyo zile furaha za kupita Tulizowapa baadhi ya makundi miongoni mwao, wala usiwahuzunikie; na inamisha bawa lako la huruma kwa waaminio.

لَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِنْهُمْ وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِلْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٩﴾

90. Na sema: Hakika mimi ndimi Mwonyaji dhahiri.

وَقُلْ إِنِّي أَنَا النَّذِيرُ الْمُبِينُ ﴿٩٠﴾

91. Kama ilivyo ada, "Tutawateremshia adhabu wale ambao watajigawanya makundi-makundi.

كَمَا أَنْزَلْنَا عَلَى الْمُقْتَسِمِينَ ﴿٩١﴾

92. Ambao wataigawanya Qur'an vipande-vipande.

الَّذِينَ جَعَلُوا الْقُرْآنَ عِضِينَ ﴿٩٢﴾

---

**Aya 86**. *Saa,* Neno hili linahusu saa ya siku ya Hukumu na pia wakati uliowekwa kwa ajili ya kuadhibiwa maadui wanaoiadui haki na kushinda kwa waaminio

**Aya 88.** Aya saba zinazosomwa mara kwa mara ni sura ya Alhamdu. Seyidna Umar, Seyidna Ali, Ibni Abbas na Ibni Mas'ud wote wanakubali hivi na kadhalika Zajjaj na Abu Hayyan.

**Aya 92**. Tunapendelea kuzitafsiri aya hizi kwa wakati ujao badala ya wakati uliopita kwa sababu tunafikiri kwamba zimebeba onyo kali kwa ajili ya Waislamu. Hakuna ajabu yo yote kwa wakati uliopita kutumika kwa kuashiria wakati ujao, kwa sababu, nyingi miongoni mwa tabiri za namna hiyo ambazo ni lazima kabisa zitokee, zimeelezwa kwa wakati uliopita ndani ya Qur'an Tukufu. Wakati uliopita haubadiliki. Tabiri zinazosomeka kwa wakati uliopita zinatilia mkazo uhakika. Hivyo basi tafsiri yatakiwa itiririke kama ifuatavyo:

93. Na kwa haki ya Mola wako, bila shaka sisi Tutawauliza wao wote.

فَوَرَبِّكَ لَنَسْأَلَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٩٣﴾

94. Juu ya yale waliyokuwa wakiyatenda.

عَمَّا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾

95. Basi uyatangaze uliyoamrishwa na ujitenge mbali na washirikina.

فَاصْدَعْ بِمَا تُؤْمَرُ وَأَعْرِضْ عَنِ الْمُشْرِكِينَ ﴿٩٥﴾

96. Hakika Sisi Tunakutosha kwa (shari ya) wafanyao dhihaka.

إِنَّا كَفَيْنَاكَ الْمُسْتَهْزِئِينَ ﴿٩٦﴾

97. Ambao wanaweka pamoja na Mwenyezi Mungu, mungu mwingine, basi hivi karibuni watajua.

الَّذِينَ يَجْعَلُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٩٧﴾

98. Na kwa yakini Sisi Tunajua ya kwamba kifua chako kinadhikika kwa yale wasemayo.

وَلَقَدْ نَعْلَمُ أَنَّكَ يَضِيقُ صَدْرُكَ بِمَا يَقُولُونَ ﴿٩٨﴾

99. Basi Mtukuze Mola wako kwa sifa njema, na uwe miongoni mwa wanaosujudu.

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَكُنْ مِنَ السَّاجِدِينَ ﴿٩٩﴾

100. Na umwabudu Mola wako mpaka ikufikie mauti.

وَاعْبُدْ رَبَّكَ حَتَّىٰ يَأْتِيَكَ الْيَقِينُ ﴿١٠٠﴾

---

"Na kwa yakini Tumekwisha kupa aya saba zisomwazo mara kwa mara na Qur'an kubwa. Usizinyooshee macho yako kwa choyo zile furaha za kupita Tulizowapa baadhi ya makundi miongoni mwao, wala usiwahuzunikie; na inamisha bawa lako la huruma kwa waaminio. Na sema: Hakika mimi ndimi Mwonyaji dhahiri. Kama ilivyo ada, "Tutawateremshia adhabu wale ambao watajigawa makundi-makundi na ambao wataigawanya Qur'an vipande-vipande."

Tafisiri hii inabainika kuwa yenye kufaa zaidi tunapoyaweka mbele ya macho yetu maudhui ya aya hizi na kugundua kwamba aya zilizotangulia zinaanza na utangulizi bayana wa Qur'an Tukufu kuwa ni Kitabu kilichotukuka. Kwa hiyo wote wale ambao, ingawa wanadai kuwa watiifu wa Qur'an lakini wanaupuuza ujumbe wake wa msingi wa umoja, na wanajigawa vikundi vikundi na ili kuthibitisha kwamba tafsiri yao ndiyo sahihi wanaishia katika kuigawa Quran vipande-vipande; kila kundi likiwa limezing'ang'ania baadhi ya aya na kuzitafsiri kwa kukidhi maslahi yao yaliyo kinyume na wengine ambao nao huzing'ang'ania baadhi ya aya na kuzitafsiri kulingana na maslahi yao. Mgawanyiko huu waelezwa kuwa ni mkali sana na wa mwisho hivi kwamba hakuna uwezekano uliobakia wa kuleta muafaka baina ya vikundi mbalimbali vinavyopinzana. Hii inasababisha watu wa umati mmoja kugawanyika katika madhehebu na kwa utaratibu huo huo, kuigawanya Qur'an vipande vipande.

**Aya 99.** Aya hii mradi wake ni kwamba kwa kuwa wakati wa mafanikio unakuja, Mtume *s.a.w.* apitishe wakati wake zaidi kwa kusali bila kuzuiwa na maadui zake ambao hawatakuwa na uwezo wa kumwingilia katika kazi yake.

سُوْرَةُ النَّحْلِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةٌ وَّ تِسْعٌ وَّ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ سِتَّةَ عَشَرَ رُكُوْعًا

## 16 SURA AN-NAHL

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 16 na Aya 129 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (1)

2. Amri ya Mwenyezi Mungu imefika, basi msiihimize; Yeye ni Mtakatifu, na Yu juu kuliko wale wanaomshirikisha.

اَتٰۤى اَمْرُ اللّٰهِ فَلَا تَسْتَعْجِلُوْهُ ؕ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ (2)

3. Huwateresha Malaika kwa amri Yake wakiwa na wahyi kwa ye yote Amtakaye miongoni mwa watumishi Wake Akisema: Waonyeni watu kwamba hakuna Mungu isipokuwa Mimi; kwa hiyo nicheni Mimi tu.

يُنَزِّلُ الْمَلٰٓئِكَةَ بِالرُّوْحِ مِنْ اَمْرِهٖ عَلٰى مَنْ يَّشَآءُ مِنْ عِبَادِهٖۤ اَنْ اَنْذِرُوْۤا اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاتَّقُوْنِ (3)

4. Ameziumba mbingu na ardhii kwa haki; Yu juu kuliko wale wanaowashirikisha.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ؕ تَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ (4)

5. Amemwumba mwanadamu kwa tone la manii, lakini mara amekuwa mshindani dhahiri.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ نُّطْفَةٍ فَاِذَا هُوَ خَصِيْمٌ مُّبِيْنٌ (5)

---

Baadhi ya wafasiri wanasema ya kuwa sura hii yote ilishuka Makka. Lakini wengine kama Ibni Abbas wanasema ya kuwa Aya 96, 97 na 98 zilishuka Madina. Lakini wanazuoni wengine wanasema Aya zilizoshuka Madina ni 127, 128 na 129, hali wengine wanasema, Aya hizo ni 111, 127 na 128, bado kuna wengine wanaosema Aya hizo ni 2, 3, na 4. Lakini Katada anasema sura yote ni ya Madina isipokuwa Aya 2, 3, na 4.

Sura hii imeitwa *An-Nahl* (Nyuki) kwa sababu imetaja silika ya asili ya nyuki ambayo imeitwa wahyi (ufunuo) katika Qur'an kwa kufahamisha ya kuwa ulimwengu wote unategemea wahyi ili uendelee vizuri, uwe wahyi wa dhahiri au wa siri.

**Aya 2.** *Amri ya Mwenyezi Mungu imefika,* mradi wake: (1) wakati wa adhabu ya wasioamini umefika; au (2) wakati wa kuleta mpango mpya umefika.

**Aya 3.** *Ruuh,* "ufunuo," mradi wake ni neno la Mungu linalotia uhai. Pia neno hili hutumika kuonyesha ujumbe aliotumwa nao Nabii kwa kuwa unatia uzima wa kiroho.

*Katika watumishi Wake,* yaani watumishi wateule wa Mwenyezi Mungu, siyo watumishi wo wote; na yanaonyesha kuwa utume ni kipawa maalum ambacho hupewa watumishi Wake tu.

6. Na pia Amewaumba wanyama, katika hao mnapata (vifaa vitiavyo) joto na manufaa (mengine), na wengine mnakula.

وَالْأَنْعَامَ خَلَقَهَا ۗ لَكُمْ فِيهَا دِفْءٌ وَمَنَافِعُ وَمِنْهَا
تَأْكُلُونَ ﴿٦﴾

7. Na katika hao ni uzuri kwenu mnapowarudisha jioni na mnapowapeleka malishoni asubuhi.

وَلَكُمْ فِيهَا جَمَالٌ حِينَ تُرِيحُونَ وَحِينَ تَسْرَحُونَ ﴿٧﴾

8. Na hubeba mizigo yenu kupeleka kwenye mji msikoweza kufika isipokuwa kwa kujitia taabu. Hakika Mola wenu ni Mpole sana, Mrehemevu.

وَتَحْمِلُ أَثْقَالَكُمْ إِلَىٰ بَلَدٍ لَّمْ تَكُونُوا بَالِغِيهِ إِلَّا بِشِقِّ
الْأَنفُسِ ۚ إِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٨﴾

9. Na (Amewaumba) farasi na nyumbu na punda ili mwapande na (wawe) mapambo, na Ataumba msivyovijua.

وَالْخَيْلَ وَالْبِغَالَ وَالْحَمِيرَ لِتَرْكَبُوهَا وَزِينَةً ۚ وَيَخْلُقُ
مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٩﴾

10. Na ni juu ya Mwenyezi Mungu (kuonyesha) njia iliyo sawa, na ziko (njia) zingine zisizo sawa. Na kama Angalipenda, bila shaka Angaliwaongozeni ninyi nyote.

وَعَلَى اللَّهِ قَصْدُ السَّبِيلِ وَمِنْهَا جَائِرٌ ۚ وَلَوْ شَاءَ
لَهَدَاكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿١٠﴾

FUNGU 2

11. Yeye ndiye Huwateremshieni maji kutoka mawinguni; kwayo mnapata kinywaji, na kwayo (inaota) miti ambayo humo mnalisha (wanyama).

هُوَ الَّذِي أَنزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً ۖ لَّكُم مِّنْهُ شَرَابٌ
وَمِنْهُ شَجَرٌ فِيهِ تُسِيمُونَ ﴿١١﴾

12. Kwayo Huwaotesheeni mimea ya kila aina na mizeituni na mitende na mizabibu na kila matunda. Bila shaka katika hayo imo ishara kwa watu wenye kufikiri.

يُنبِتُ لَكُم بِهِ الزَّرْعَ وَالزَّيْتُونَ وَالنَّخِيلَ وَالْأَعْنَابَ
وَمِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّقَوْمٍ
يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٢﴾

13. Na Amewatiishieni usiku na mchana, na jua na mwezi, na (pia) nyota zimetiishwa kwa amri Yake. Hakika katika hayo zimo Ishara kwa watu wenye akili.

وَسَخَّرَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ
وَالنُّجُومُ مُسَخَّرَاتٌ بِأَمْرِهِ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ
لِّقَوْمٍ يَعْقِلُونَ ﴿١٣﴾

---

**Aya 9.** *Ataviumba msivyovijua.* Hii ni bishara ya kutokea duniani vitu vingi vyenye raha zaidi vya kusafiria nayo imetimia kwa ajabu sana, na itaendelea kila siku kutimia.

وَمَا ذَرَأَ لَكُمْ فِي الْأَرْضِ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهُ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَذَّكَّرُونَ ﴿١٤﴾

14. Na Alivyowaumbieni katika ardhi vya rangi mbalimbali (vinawatiini). Hakika katika hayo imo Ishara kwa watu washikao mauidha.

وَهُوَ الَّذِي سَخَّرَ الْبَحْرَ لِتَأْكُلُوا مِنْهُ لَحْمًا طَرِيًّا وَتَسْتَخْرِجُوا مِنْهُ حِلْيَةً تَلْبَسُونَهَا ۖ وَتَرَى الْفُلْكَ مَوَاخِرَ فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٥﴾

15. Na Yeye ndiye Ameitiisha bahari ili humo mle nyama mbichi, na mtoe humo mapambo mnayovaa. Na utaona merikebu zikipasua humo, na ili mtafute fadhili Zake, na ili mpate kushukuru.

وَأَلْقَىٰ فِي الْأَرْضِ رَوَاسِيَ أَنْ تَمِيدَ بِكُمْ وَأَنْهَارًا وَسُبُلًا لَعَلَّكُمْ تَهْتَدُونَ ﴿١٦﴾

16. Na Akaweka katika ardhi milima madhubuti ili mpate kulishwa na mito na mabarabra ili mpate kubakia katika njia iliyo sawa.

وَعَلَامَاتٍ ۚ وَبِالنَّجْمِ هُمْ يَهْتَدُونَ ﴿١٧﴾

17. Na (Ameziweka) alama, na kwa nyota (pia) wao wanafuata njia.

أَفَمَنْ يَخْلُقُ كَمَنْ لَا يَخْلُقُ ۗ أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٨﴾

18. Ati, yule Anayeumba Anaweza kuwa sawa na asiyeumba? Je, hamkumbuki?

وَإِنْ تَعُدُّوا نِعْمَةَ اللَّهِ لَا تُحْصُوهَا ۗ إِنَّ اللَّهَ لَغَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٩﴾

19. Na mkihesabu neema za Mwenyezi Mungu hamtaweza kuzihesabu. Hakika Mwenyezi Mungu ni Msamehevu sana Mrehemevu.

وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُسِرُّونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٠﴾

20. Na Mwenyezi Mungu Huyajua mnayoyaficha na mnayoyadhihirisha.

وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِ اللَّهِ لَا يَخْلُقُونَ شَيْئًا وَهُمْ يُخْلَقُونَ ﴿٢١﴾

21. Na wale ambao wanawaita badala ya Mwenyezi Mungu hawaumbi cho chote, bali wao wameumbwa;

**Aya 16.** Wanazuoni wengi wameyatafsiri maneno *an tamiida bikum* kuwa ni tetemeko ambapo kama itakubalika hivyo itakuwa na maana kwamba Mwenyezi Mungu anazihesabu neema zake kwa binadamu kwa kuwakumbusha kwamba "Tumeiumba milima ili kusababisha matetemeko ya ardhi yatakayoleta uharibifu huku na kule. Kwa bahati mbaya imepuuzwa kwamba neno *tamiida* linatokana na nneo *maada* ambalo lina maana ya kupatia chakula. Neno *maaidah* lililotumika katika Qur'an Tukufu linatokana na nneo hilo hilo *maada*. Tukiwa na maana hii mbele ya macho yetu, uelewa wote kabisa wa aya hii utabadilika. Itamkumbusha binadamu kwamba Mwenyezi Mungu Ameiumba milima ambayo ni muhimu kwa ajili ya kuvipatia chakula viumbe vyote vyenye uhai. Mara kwa mara maji hunyanyuliwa kutoka katika maziwa, bahari ndogo na bahari kubwa kwa njia ya mvuke na kupelekwa kwenye miinuko ya juu ambako hugandishwa katika chembe chembe zilizo kubwa kuliko za mvuke. Kuwepo kwa milima ni jambo la muhimu kwa

22. Ni wafu, si wazima, na hawajui watafufuliwa lini.

أموات غير أحياء وما يشعرون أيان يبعثون ﴿٢١﴾

FUNGU 3

23. Mungu wenu ni Mungu Mmoja; lakini wale wasioiamini Akhera mioyo yao inakataa nao wanatakabari.

إلهكم إله واحد فالذين لا يؤمنون بالآخرة قلوبهم منكرة وهم مستكبرون ﴿٢٢﴾

24. Bila shaka Mwenyezi Mungu Anajua wanayoyaficha na wanayoyadhihirisha. Kwa hakika Yeye Hawapendi wanaotakabari.

لا جرم أن الله يعلم ما يسرون وما يعلنون إنه لا يحب المستكبرين ﴿٢٣﴾

25. Na wanapoambiwa: Mola wenu Ameteremsha nini? Wanasema: Hadithi za (watu) wa zamani.

وإذا قيل لهم ماذا أنزل ربكم قالوا أساطير الأولين ﴿٢٤﴾

26. Ili wabebe mizigo yao kamili siku ya Kiyama, na (pia) sehemu ya mizigo ya wale wanaowapoteza bila ya elimu. Sikilizeni! ni mabaya wanayobeba.

ليحملوا أوزارهم كاملة يوم القيامة ومن أوزار الذين يضلونهم بغير علم ألا ساء ما يزرون ﴿٢٥﴾

FUNGU 4

27. Walifanya hila wale waliokuwa kabla yao, basi Mwenyezi Mungu Akazifikia nyumba zao kwenye misingi, ndipo dari zikawaangukia kutoka juu yao; na ikawafikia adhabu kutoka wasipopajua.

قد مكر الذين من قبلهم فأتى الله بنيانهم من القواعد فخر عليهم السقف من فوقهم وأتاهم العذاب من حيث لا يشعرون ﴿٢٦﴾

---

ajili ya kugeuza mvuke urejee tena kwenye hali ya kuwa maji na kuzalisha mvua za mtandao mpana ambazo hurejeshwa tena ardhini na kusababisha mizunguko mikubwa ya chakula. Tafsiri hii ndiyo iliyo ya pekee inayokaa sawa katika maudhui na inakubaliana kikamilifu na sehemu iliyobakia ya aya hii. Kwa hiyo maana sahihi itakuwa: "Amesimika milima juu ya ardhi ili awapatieni chakula, na mito na mabarabara ili mpate kuongoka." Uhusiano wa maji na chakula ni jambo lililo wazi. Katika historia ya Ustaarabu mito ndiyo iliyokuwa imefanya kazi ya muhimu ya kuwezesha kuwapo kwa milima na mbuga na njia zilijengwa kando kando ya mito.

**Aya 22.** Aya hii inaonyesha ya kuwa miungu yote iliyokuwa inaabudiwa wakati iliposhuka Qur'an ilikuwa imekufa. Basi kama Nabiii Isa aliyekuwa anaabudiwa na Wakristo toka kabla ya wakati huo alikuwa hajafa, hapo tena yeye italazimu aonekane kuwa Mungu wa haki, na hii ni kufuru kubwa kabisa. Hivyo Nabii Isa si hai, amekwisha kufa.

28. Kisha siku ya Kiyama Atawafedhehesha na Atasema: Wako wapi washirika Wangu ambao kwa ajili yao mlikuwa mkigombana (na Manabii)? Watasema wale walipewa elimu: Hakika fedheha na msiba leo vitawafikia makafiri,

ثُمَّ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ يُخْزِيْهِمْ وَيَقُوْلُ اَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِيْنَ كُنْتُمْ تُشَآقُّوْنَ فِيْهِمْ ؕ قَالَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْعِلْمَ اِنَّ الْخِزْيَ الْيَوْمَ وَالسُّوْٓءَ عَلَى الْكٰفِرِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Ambao Malaika huwafisha hali wamejidhulumu nafsi zao. Basi watatoa amani (wakisema): Hatukuwa tukifanya uovu wo wote. Naam, hakika Mwenyezi Mungu Anajua sana mliyokuwa mkitenda.

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ ظَالِمِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۪ فَاَلْقَوُا السَّلَمَ مَا كُنَّا نَعْمَلُ مِنْ سُوْٓءٍ ؕ بَلٰٓى اِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Kwa hiyo ingieni milango ya Jahanamu kwa kukaa humo. Basi ni baya sana kao la wafanyao kiburi.

فَادْخُلُوْٓا اَبْوَابَ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ؕ فَلَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Na wanaambiwa wale walioshika utawa: Ni nini Aliyoteremsha Mola wenu? Wanasema: Heri. Ama wale waliofanya wema katika dunia hii watapata wema, na hakika nyumba ya Akhera ni nzuri; na ni bora kabisa nyumba ya washikao utawa.

وَقِيْلَ لِلَّذِيْنَ اتَّقَوْا مَاذَآ اَنْزَلَ رَبُّكُمْ ؕ قَالُوْا خَيْرًا ؕ لِلَّذِيْنَ اَحْسَنُوْا فِيْ هٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ؕ وَلَدَارُ الْاٰخِرَةِ خَيْرٌ ؕ وَلَنِعْمَ دَارُ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣١﴾

32. Bustani za milele wataziingia; inapita chini yake mito; humo watapata watakacho. Hivi ndivyo Mwenyezi Mungu Awalipavyo washikao utawa.

جَنّٰتُ عَدْنٍ يَّدْخُلُوْنَهَا تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ لَهُمْ فِيْهَا مَا يَشَآءُوْنَ ؕ كَذٰلِكَ يَجْزِي اللّٰهُ الْمُتَّقِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Wale ambao Malaika huwafisha wanapokuwa katika hali njema, watasema: Amani iwe juu yenu; ingieni Peponi kwa sababu ya yale mliyokuwa mkiyatenda.

الَّذِيْنَ تَتَوَفّٰىهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ طَيِّبِيْنَ ۙ يَقُوْلُوْنَ سَلٰمٌ عَلَيْكُمُ ۙ ادْخُلُوا الْجَنَّةَ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٣﴾

34. Hawangoji ila Malaika wawafikie au iwafikie amri ya Mola wako. Kama hivyo walifanya wale waliokuwa kabla yao. Na Mwenyezi Mungu Hakuwadhulumu, lakini walikuwa wamejidhulumu wenyewe.

هَلْ يَنْظُرُوْنَ اِلَّآ اَنْ تَاْتِيَهُمُ الْمَلٰٓئِكَةُ اَوْ يَاْتِيَ اَمْرُ رَبِّكَ ؕ كَذٰلِكَ فَعَلَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ؕ وَمَا ظَلَمَهُمُ اللّٰهُ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿٣٤﴾

---

**Aya 34.** Malaika au amri ya Mungu kufika, muradi wake ni kufika adhabu.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا عَمِلُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا كَانُوا بِهِۦ يَسْتَهْزِءُونَ ﴿٣٥﴾

35. Basi ukawafikia uovu wa yale waliyoyafanya na ikawazunguka (adhabu) waliyokuwa wakiifanyia mzaha.

FUNGU 5

وَقَالَ الَّذِينَ أَشْرَكُوا لَوْ شَاءَ اللَّهُ مَا عَبَدْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍ نَّحْنُ وَلَا آبَاؤُنَا وَلَا حَرَّمْنَا مِن دُونِهِۦ مِن شَيْءٍ ۚ كَذَٰلِكَ فَعَلَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ فَهَلْ عَلَى الرُّسُلِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿٣٦﴾

36. Na wale walioshirikisha watasema: Kama Angalipenda Mwenyezi Mungu, Tusingaliabudu cho chote badala Yake, sisi wala baba zetu, wala tusingaliharimisha cho chote bila Yeye (kutoa amri). Kama hivyo walifanya wale waliokuwa kabla yao. Basi si kazi ya Mitume isipokuwa kufikisha (ujumbe) waziwazi.

وَلَقَدْ بَعَثْنَا فِي كُلِّ أُمَّةٍ رَّسُولًا أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاجْتَنِبُوا الطَّاغُوتَ ۖ فَمِنْهُم مَّنْ هَدَى اللَّهُ وَمِنْهُم مَّنْ حَقَّتْ عَلَيْهِ الضَّلَالَةُ ۚ فَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿٣٧﴾

37. Na bila shaka Tulimwinua Mtume katika kila umati ya kwamba Mwabuduni Mwenyezi Mungu na mwepukeni Mwovu. Basi yuko miongoni mwao ambaye Mwenyezi Mungu Amemwongoza, na yuko miongoni mwao ambaye upotevu umehakiki juu yake. Basi tembeeni katika ardhi na mwangalie ulikuwaje mwisho wa wakadhibishao.

إِن تَحْرِصْ عَلَىٰ هُدَاهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَن يُضِلُّ ۖ وَمَا لَهُم مِّن نَّاصِرِينَ ﴿٣٨﴾

38. Kama unayo tamaa ya kuongoka kwao, basi hakika Mwenyezi Mungu Hamwongozi yule anayepoteza (wengine). Nao hawana wasaidizi.

وَأَقْسَمُوا بِاللَّهِ جَهْدَ أَيْمَانِهِمْ ۙ لَا يَبْعَثُ اللَّهُ مَن يَمُوتُ ۚ بَلَىٰ وَعْدًا عَلَيْهِ حَقًّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

39. Nao wakamwapa Mwenyezi Mungu kwa kiapo chao cha nguvu kwamba Mwenyezi Mungu Hatamfufua afaye. Naam, ni ahadi iliyolazimika Kwake, lakini watu wengi hawajui.

لِيُبَيِّنَ لَهُمُ الَّذِي يَخْتَلِفُونَ فِيهِ وَلِيَعْلَمَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنَّهُمْ كَانُوا كَاذِبِينَ ﴿٤٠﴾

40. Ili kuwabainishia yale waliyohitilafiana kwayo na wajue waliokufuru ya kwamba wao walikuwa ni waongo.

41. Hakika kauli Yetu kwa kitu Tunachokitaka, Tunakiambia: Kuwa, basi kinakuwa.

إِنَّمَا قَوْلُنَا لِشَيْءٍ إِذَآ أَرَدْنٰهُ أَنْ نَّقُوْلَ لَهٗ كُنْ
فَيَكُوْنُ ﴿٤١﴾

FUNGU 6

42. Na wale waliohama kwa ajili ya Mwenyezi Mungu baada ya kudhulumiwa, bila shaka Tutawakalisha katika dunia kwa wema; na ujira wa Akhera ni mkubwa zaidi; laiti wangalijua!

وَالَّذِيْنَ هَاجَرُوْا فِي اللّٰهِ مِنْ بَعْدِ مَا ظُلِمُوْا لَنُبَوِّئَنَّهُمْ
فِي الدُّنْيَا حَسَنَةً ۖ وَلَأَجْرُ الْاٰخِرَةِ أَكْبَرُ ۘ لَوْ كَانُوْا
يَعْلَمُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. (Hao ni) wale wanaosubiri na wakamtegemea Mola wao.

الَّذِيْنَ صَبَرُوْا وَعَلٰى رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Na hatukutuma kabla yako isipokuwa wanaume ambao Tuliwapa ufunuo - basi waulizeni watunzaji wa vitabu vitakatifu ikiwa ninyi hamjui.

وَمَآ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ إِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ إِلَيْهِمْ فَسْئَلُوْٓا
أَهْلَ الذِّكْرِ إِنْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Tuliwatuma na kuwakabidhi ishara zilizo wazi na misahafu. Na Tumekuteremshia ukumbusho ili uwaeleze watu yale yaliyoteremshwa kwao, na ili wapate kutafakari.

بِالْبَيِّنٰتِ وَالزُّبُرِ ۗ وَأَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الذِّكْرَ لِتُبَيِّنَ
لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيْهِمْ وَلَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Je, wako salama wale waliofanya hila mbaya ya kwamba Mwenyezi Mungu Hatawadidimiza katika ardhi au kuwafikia adhabu kutoka wasipopajua?

أَفَأَمِنَ الَّذِيْنَ مَكَرُوا السَّيِّاٰتِ أَنْ يَّخْسِفَ اللّٰهُ بِهِمُ
الْأَرْضَ أَوْ يَأْتِيَهُمُ الْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Au Hatawakamata katika kwenda kwao huko na huko, kisha hawataweza kuponyoka?

أَوْ يَأْخُذَهُمْ فِيْ تَقَلُّبِهِمْ فَمَا هُمْ بِمُعْجِزِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Au hatawakamata kwa kuwaadhibu kidogo kidogo? Hakika Mola wenu ni Mpole, Mrehemevu.

أَوْ يَأْخُذَهُمْ عَلٰى تَخَوُّفٍ ۖ فَإِنَّ رَبَّكُمْ لَرَءُوْفٌ رَّحِيْمٌ ﴿٤٨﴾

---

**Aya 45.** *Adh-Dhikr*, neno hili limetafsiriwa "mauidha," na pia lina maana hizi: (1) Ukumbusho, (2) kitu kuwa katika akili na kisisahauliwe; (3) utukufu, na heshima; (4) Kitabu chenye maelezo ya dini na kanuni za dini; (5) usemi ulio imara na wenye nguvu (Lane). Sifa zote hizi zinapatikana katika Qur'an. Kitabu hiki (a) kinamsaidia mtu kumkumbuka Mungu; (b) kinamsifu na kumtukuza Mungu; (c) wanaotenda sawa na mafundisho yake hupata heshima na utukufu; (d) kina maelezo ya dini ya Kiislamu; (e) kina nguvu na ni imara wala mafundisho yake hayana shaka, yamenyoka.

100. Na Tutawaacha baadhi yao siku hiyo wakiwasonga wengine, na itapulizwa baragumu, ndipo Tutawakusanya wote pamoja.

وَتَرَكْنَا بَعْضَهُمْ يَوْمَئِذٍ يَمُوجُ فِي بَعْضٍ وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَجَمَعْنَاهُمْ جَمْعًا ﴿١٠٠﴾

101. Na Tutaileta Jahanamu siku hiyo mbele ya makafiri ana kwa ana,

وَعَرَضْنَا جَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ لِلْكَافِرِينَ عَرْضًا ﴿١٠١﴾

102. Ambao macho yao yalikuwa katika pazia yasijali mauidha Yangu, na walikuwa hawawezi kusikia.

الَّذِينَ كَانَتْ أَعْيُنُهُمْ فِي غِطَاءٍ عَنْ ذِكْرِي وَكَانُوا لَا يَسْتَطِيعُونَ سَمْعًا ﴿١٠٢﴾

FUNGU 12

103. Je, waliokufuru wanadhani ya kwamba watawashika watumishi Wangu kuwa walinzi badala Yangu? Hakika Sisi Tumeiandaa Jahanamu iwe karamu kwa makafiri.

أَفَحَسِبَ الَّذِينَ كَفَرُوا أَنْ يَتَّخِذُوا عِبَادِي مِنْ دُونِي أَوْلِيَاءَ ۚ إِنَّا أَعْتَدْنَا جَهَنَّمَ لِلْكَافِرِينَ نُزُلًا ﴿١٠٣﴾

104. Sema, " Je Tuwaambieni wale wenye hasara zaidi kuhusiana na vitendo vyao?

قُلْ هَلْ نُنَبِّئُكُمْ بِالْأَخْسَرِينَ أَعْمَالًا ﴿١٠٤﴾

105. Ni ambao bidii yao imepotea katika maisha ya dunia, nao wanafikiri kwamba wanazifanya vema sana.

الَّذِينَ ضَلَّ سَعْيُهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَهُمْ يَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ يُحْسِنُونَ صُنْعًا ﴿١٠٥﴾

106. Hao ndio waliozikataa Ishara za Mola wao na kukutana naye. Kwahiyo vitendo vyao vimeharibika, wala hatutawasimamishia mizani siku ya Kiyama.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ وَلِقَائِهِ فَحَبِطَتْ أَعْمَالُهُمْ فَلَا نُقِيمُ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَزْنًا ﴿١٠٦﴾

107. Hiyo Jahanamu ni malipo yao kwa sababu walikufuru na kuzifanyia mzaha Ishara Zangu na Mitume wangu.

ذَٰلِكَ جَزَاؤُهُمْ جَهَنَّمُ بِمَا كَفَرُوا وَاتَّخَذُوا آيَاتِي وَرُسُلِي هُزُوًا ﴿١٠٧﴾

108. Kwa yakini walioamini na kufanya vitendo vizuri kao lao litakuwa bustani za Peponi.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَانَتْ لَهُمْ جَنَّاتُ الْفِرْدَوْسِ نُزُلًا ﴿١٠٨﴾

---

**Aya 103.** Aya hii inaeleza habari za watu wanaomfanya Yesu kuwa mwokozi wao na kuwa mwana wa Mungu, na ambao habari zao zilianza kutajwa mwanzo wa sura hii. Jambo hili linaonyesha ya kuwa Aya zilizotangulia pia zinaeleza habari za watu hawa hawa - Wakristo wa Magharibi.

109. Watakaa humo; hawatataka mabadiliko kutoka humo.

خٰلِدِيْنَ فِيْهَا لَا يَبْغُوْنَ عَنْهَا حِوَلًا ﴿١٠٩﴾

110. Sema: Kama bahari ingalikuwa wino kwa (kuyaandika) maneno ya Mola wangu, bila shaka bahari ingalikwisha kabla ya kwisha maneno ya Mola wangu, ingawa Tungalileta (bahari) kama hiyo kuongezea.

قُلْ لَّوْ كَانَ الْبَحْرُ مِدَادًا لِّكَلِمٰتِ رَبِّيْ لَنَفِدَ
الْبَحْرُ قَبْلَ اَنْ تَنْفَدَ كَلِمٰتُ رَبِّيْ وَلَوْ جِئْنَا
بِمِثْلِهٖ مَدَدًا ﴿١١٠﴾

111. Sema: Bila shaka mimi ni binadamu kama ninyi; inafunuliwa kwangu ya kwamba Mungu wenu ni Mungu Mmoja tu. Basi anayetumaini kukutana na Mola wake, na afanye vitendo vizuri wala asimshirikishe ye yote katika ibada ya Mola wake.

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ اِلٰهٌ
وَّاحِدٌ فَمَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَآءَ رَبِّهٖ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا
صَالِحًا وَّلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهٖٓ اَحَدًا ﴿١١١﴾

---

**Aya 111.** Hapa Mtume *s.a.w.* anaamrishwa awaambie Wakristo wasioamini ya kuwa ingawa amekwisha bashiri siri nyingi juu ya ushindi wa dini ya Kiislamu na kuanguka kwa mataifa ya Kikristo, hata hivyo hawezi kudai kuwa yeye ni mwana wa Mungu au anazo nguvu za kiungu. Yeye ni mwanadamu tu, na sifa yake iko katika kuleta ujumbe wa Mwenyezi Mungu, basi waache kumshirikisha na miungu ya uwongo.

Imesimuliwa ya kuwa Mtume *s.a.w.* alisema, Kusoma Aya kumi za mwisho na za mwanzo wa sura hii kunamlinda mtu na mashambulio ya kiroho ya *Dajjaal*. Hii inaonyesha ya kuwa *Dajjaal* na *Yaajuuj* na *Maajuuj* si wengine ila ni haya mataifa ya Wakristo ya Magharibi. Neno *Dajjaal* linaonyesha hali mbaya ya dini yao, na *Yaajuuj* na *Maajuuj* yanaonyesha hali ya nguvu yao katika mambo ya utawala.

سُوْرَةُ مَرْيَمَ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّتِسْعُوْنَ اٰيَةً وَّسِتَّةُ رُكُوْعَاتٍ

## 19. SURA MARYAM

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 6 na Aya 99 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. (Mungu ni) Karimu, Mwongozi, Mzima wa milele, Mkuu, Mkweli.
3. Ukumbusho wa rehema ya Mola wako kwa Mtumishi Wake Zakaria
4. Alipomwita Mola wake kwa mwito wa siri.
5. Akasema: Mola wangu, bila shaka mfupa wangu umekuwa dhaifu na kichwa kinang'aa kwa mvi wala sikuwa mwenye bahati mbaya, Mola wangu, kwa kukuomba.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

كٓهٰيٰعٓصٓ ②

ذِكْرُ رَحْمَتِ رَبِّكَ عَبْدَهٗ زَكَرِيَّا ③

اِذْ نَادٰى رَبَّهٗ نِدَآءً خَفِيًّا ④

قَالَ رَبِّ اِنِّيْ وَهَنَ الْعَظْمُ مِنِّيْ وَاشْتَعَلَ الرَّاْسُ

شَيْبًا وَّلَمْ اَكُنْۢ بِدُعَآئِكَ رَبِّ شَقِيًّا ⑤

---

Sura hii imepewa jina la mama wa Nabii Isa, Mariamu, kwa maana habari zake za kumzaa Nabii Isa zimeelezwa ndani yake. Ni wazi kuwa sehemu inayoeleza kuzaliwa kwa Nabii Isa ilishuka mapema katika Makka yumkini katika mwaka wa tano baada ya Mtume kupewa utume.

**Aya 2.** *Kaaf Haa Yaa 'Ain Saad.* Hizi ni herufi za mkato za sifa za Mwenyezi Mungu *Kaaf* ni *Kariim* (Mkarimu), *Haa* ni *Haadi* (Mwongozi), *Yaa* ni *Ya'jiru walaa yu'jaru 'alaihi* (Anayewapa watu himaya Yake lakini hakuna awezaye kupata himaya kinyume Chake), *'Ain* ni *'Aliim* (Mjuzi wa kila kitu), *Saad* ni *Swaadiqul-wa'd* (mkweli wa ahadi). Maneno hayo yanaonyesha ya kuwa madhumuni ya sura Maryam yatathibitisha kuwa Mwenyezi Mungu ni Mkarimu, Mwongozi, Kwake ni makimbilio ya wanyonge, Yu Mjuzi wa kila kitu na Mkweli wa ahadi.

**Aya 5.** *Mola wangu bila shaka mfupa wangu umekuwa dhaifu.* (a) Nabii Zakaria alikuwa na umri zaidi kuliko miaka sabini alipoomba kwa Mungu apate mtoto. (b) Aliomba kwa unyenyekevu sana, na wakati wa kuomba anakiri kwa njia ya ajabu, kuwa yeye hawezi kupata mtoto ila kwa rehema ya Mungu tu, au sivyo haiwezekani mwanamke tasa aliye na mume mzee apate kuzaa. (c) Mwenyezi Mungu ameeleza habari za kuzaliwa Yahya kabla ya kueleza habari za kuzaliwa Yesu ili kuwatanabahisha Wakristo na Mayahudi. Mayahudi wamehadharishwa kuwa sasa wakati umekaribia kwisha, na ya kwamba wameharibika mno na kwa ajili hii Mungu amemchagua mwanamke tasa na mwanamume mzee kwa ajili ya kumzaa Nabii Wake. Na Wakristo wameambiwa kwamba kuzaliwa kwa Yesu si dalili ya uungu wake ingawa ni namna moja ya ajabu, lakini ajabu ya namna hiyo inapatikana katika kuzaliwa kwa Yahya pia.

6. Na hakika mimi nawahofia jamaa zangu baada yangu, na mke wangu ni tasa, basi Unipe mrithi kutoka Kwako,

7. Atakayenirithi na kuwarithi watu wa Yakubu na Ukamfanye, Mola wangu, aridhishaye.

8. Ewe Zakaria, hakika Tunakupa habari njema ya mtoto, jina lake Yahya: Hatujafanya kabla aliye sawa naye.

9. Akasema: Mola wangu! nitapataje mtoto hali mke wangu ni tasa, na mimi nimekwisha fikia uzee wa kupita kiasi.

10. Akasema, Ni kama hivyo, Amesema Mola wako: Haya ni rahisi Kwangu, na kwa yakini Nilikuumba zamani nawe hukuwa cho chote.

11. Akasema: Mola wangu, Unifanyie Ishara. Akasema: Ishara yako ni kuwa hutasema na watu kwa siku tatu kamili.

وَإِنِّي خِفْتُ الْمَوَالِيَ مِن وَرَاءِي وَكَانَتِ امْرَأَتِي عَاقِرًا فَهَبْ لِي مِن لَّدُنكَ وَلِيًّا ۝٦

يَرِثُنِي وَيَرِثُ مِنْ آلِ يَعْقُوبَ ۖ وَاجْعَلْهُ رَبِّ رَضِيًّا ۝٧

يَا زَكَرِيَّا إِنَّا نُبَشِّرُكَ بِغُلَامٍ اسْمُهُ يَحْيَىٰ لَمْ نَجْعَل لَّهُ مِن قَبْلُ سَمِيًّا ۝٨

قَالَ رَبِّ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَامٌ وَكَانَتِ امْرَأَتِي عَاقِرًا وَقَدْ بَلَغْتُ مِنَ الْكِبَرِ عِتِيًّا ۝٩

قَالَ كَذَٰلِكَ قَالَ رَبُّكَ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ وَقَدْ خَلَقْتُكَ مِن قَبْلُ وَلَمْ تَكُ شَيْئًا ۝١٠

قَالَ رَبِّ اجْعَل لِّي آيَةً ۚ قَالَ آيَتُكَ أَلَّا تُكَلِّمَ النَّاسَ ثَلَاثَ لَيَالٍ سَوِيًّا ۝١١

---

**Aya 6.** *Mimi nawahofia jamaa zangu.* Maneno haya yanaonyesha utukufu wa fikira za Nabii wa Mungu. Nabii Zakaria hataki mtoto ili apate raha katika uzee wake, bali analilia jambo jingine. Anasema, Mola wangu, mimi naogopa ya kuwa watu wabaya wamezidi na watu wema hawaonekani, basi nataka nipate mtoto atakayetukuza jina Lako baada ya kifo changu.

**Aya 8.** *Tunakupa habari njema ya mtoto.* Neno *Ghulaam* (mtoto) maana yake ni "kijana mpevu." Basi katika maneno haya Nabii Zakaria ameambiwa mtoto atakayepevuka katika uhai wake, na hivyo furaha yake itazidi.

**Aya 9.** *Nitapataje mtoto.* Isifikiriwe kuwa alikata tamaa, maana Mwenyezi Mungu amekwisha sema ya kuwa hawakati tamaa katika rehema ya Mungu isipokuwa watu makafiri.

Jambo hasa ni hili ya kuwa Nabii Zakaria alitaka habari hizi zienee sana, watu wapate kujua jinsi Mwenyezi Mungu alivyo Mrehemevu; ndiyo maana akauliza maswali na kutaka awekewe alama.

**Aya 11.** *Hutasema na watu.* Nabii Zakaria alitaka awekewe alama fulani ili watu wengi waweze kupata habari. Mungu anamwekea alama moja akisema, Usiseme na watu siku tatu kamili, bali umtukuze Mungu na uombe tu. Nabii Zakaria alifuata Maagizo ya Mungu, na kwa njia hii wakapatikana mashahidi wengi wa Ishara hiyo, na ikathibitika kuwa Mwenyezi Mungu ni mkarimu, Mwongozi, Mjuzi wa kila kitu na Mkweli wa ahadi.

Matabibu husema kuwa "unyamavu" ni dawa kubwa ya kutia nguvu katika viungo ili mtu apate kuzaa.

12. Basi akawatokea watu wake kutoka mihirabuni na akawaashiria ya kwamba: Mtukuzeni (Mungu) asubuhi na jioni.

فَخَرَجَ عَلٰى قَوْمِهٖ مِنَ الْمِحْرَابِ فَاَوْحٰۤى اِلَيْهِمْ اَنْ سَبِّحُوْا بُكْرَةً وَّعَشِيًّا ﴿١٢﴾

13. Ewe Yahya: Shika Kitabu kwa nguvu; na Tukampa hekima angali mtoto,

يٰيَحْيٰى خُذِ الْكِتٰبَ بِقُوَّةٍ ؕ وَاٰتَيْنٰهُ الْحُكْمَ صَبِيًّا ﴿١٣﴾

14. Na huruma kutoka Kwetu, na utakaso, naye alikuwa mtawa.

وَّحَنَانًا مِّنْ لَّدُنَّا وَزَكٰوةً ؕ وَكَانَ تَقِيًّا ﴿١٤﴾

15. Na mwema kwa wazazi wake, wala hakuwa jeuri, asi.

وَّبَرًّاۢ بِوَالِدَيْهِ وَلَمْ يَكُنْ جَبَّارًا عَصِيًّا ﴿١٥﴾

16. Na amani iko juu yake siku aliyozaliwa na siku atakayofariki, na siku atakayofufuliwa hai.

وَسَلٰمٌ عَلَيْهِ يَوْمَ وُلِدَ وَيَوْمَ يَمُوْتُ وَيَوْمَ يُبْعَثُ حَيًّا ﴿١٦﴾

FUNGU 2

17. Na umtaje Mariamu Kitabuni alipojitenga na jamaa zake, (akaenda) mahali upande wa mashariki.

وَاذْكُرْ فِى الْكِتٰبِ مَرْيَمَ ۘ اِذِ انْتَبَذَتْ مِنْ اَهْلِهَا مَكَانًا شَرْقِيًّا ﴿١٧﴾

18. Na akaweka pazia kujikinga nao; kisha Tukampelekea Malaika Wetu aliyejimithilisha kwake (kama) mtu kamili.

فَاتَّخَذَتْ مِنْ دُوْنِهِمْ حِجَابًا ۫ فَاَرْسَلْنَاۤ اِلَيْهَا رُوْحَنَا فَتَمَثَّلَ لَهَا بَشَرًا سَوِيًّا ﴿١٨﴾

19. (Mariamu) akasema: Hakika mimi najikinga kwa mwingi wa rehema Aniepushe nawe, ikiwa umetakasika.

قَالَتْ اِنِّىْۤ اَعُوْذُ بِالرَّحْمٰنِ مِنْكَ اِنْ كُنْتَ تَقِيًّا ﴿١٩﴾

20. (Malaika) akasema: Hakika mimi ni Mjumbe wa Mola wako; ili nikupe mwana mtakatifu.

قَالَ اِنَّمَاۤ اَنَا رَسُوْلُ رَبِّكِ ۖ لِاَهَبَ لَكِ غُلٰمًا زَكِيًّا ﴿٢٠﴾

---

**Aya 13.** *Shika Kitabu kwa nguvu,* yaani Taurati.

*Tukampa hekima angali mtoto.* Yahya hata katika utoto wake alikuwa mtu mwenye akili na busara.

**Aya 17.** Baada ya kueleza habari za Yahya Mungu anaeleza habari za Mariamu, mama wa Nabii Isa, ya kuwa alipobalehe alijitenga na watu aliokuwa akikaa nao katika hekalu, na akakaa peke yake mpaka Malaika wa Mungu, Jibrili, alipomtokea katika sura ya mtu na akampasha habari ya kuzaliwa Nabii Isa.

21. Akasema: Ninawezaje kupata mtoto hali hajanigusa mwanamume ye yote wala mimi si asherati?

قَالَتْ أَنَّىٰ يَكُونُ لِي غُلَٰمٌ وَلَمْ يَمْسَسْنِي بَشَرٌ وَلَمْ أَكُ بَغِيًّا ﴿٢١﴾

22. (Malaika) akasema: Ni kama hivyo; Mola wako Amesema: Haya ni rahisi Kwangu, na ili Tumfanye Ishara kwa wanadamu na rehema itokayo Kwetu; na ni jambo limekwisha hukumiwa.

قَالَ كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ هُوَ عَلَيَّ هَيِّنٌ ۖ وَلِنَجْعَلَهُۥٓ ءَايَةً لِّلنَّاسِ وَرَحْمَةً مِّنَّا ۚ وَكَانَ أَمْرًا مَّقْضِيًّا ﴿٢٢﴾

23. Basi akambeba mimba, na akaondoka naye mpaka mahali pa mbali.

فَحَمَلَتْهُ فَٱنتَبَذَتْ بِهِۦ مَكَانًا قَصِيًّا ﴿٢٣﴾

24. Kisha uchungu ukampeleka penye shina la mtende, akasema: Laiti ningekufa kabla ya haya, na ningekuwa sahau iliyosahauliwa.

فَأَجَآءَهَا ٱلْمَخَاضُ إِلَىٰ جِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ قَالَتْ يَٰلَيْتَنِي مِتُّ قَبْلَ هَٰذَا وَكُنتُ نَسْيًا مَّنسِيًّا ﴿٢٤﴾

25. Mara ikamfikia sauti kutoka chini yake: Usihuzunike, hakika Mola wako Ameweka kijito chini yako;

فَنَادَىٰهَا مِن تَحْتِهَآ أَلَّا تَحْزَنِي قَدْ جَعَلَ رَبُّكِ تَحْتَكِ سَرِيًّا ﴿٢٥﴾

26. Na ulitikise kwako shina la mtende, litakuangushia tende nzuri, zilizo mbivu.

وَهُزِّيٓ إِلَيْكِ بِجِذْعِ ٱلنَّخْلَةِ تُسْقِطْ عَلَيْكِ رُطَبًا جَنِيًّا ﴿٢٦﴾

27. Basi ule na unywe na uburudishe macho; na kama ukimwona mtu ye yote, useme: Hakika mimi nimeweka nadhiri kwa Mungu wa rehema ya kufunga saumu, kwa hiyo leo sitasema na mtu.

فَكُلِي وَٱشْرَبِي وَقَرِّي عَيْنًا ۖ فَإِمَّا تَرَيِنَّ مِنَ ٱلْبَشَرِ أَحَدًا فَقُولِيٓ إِنِّي نَذَرْتُ لِلرَّحْمَٰنِ صَوْمًا فَلَنْ أُكَلِّمَ ٱلْيَوْمَ إِنسِيًّا ﴿٢٧﴾

---

**Aya 21.** Hakuna shaka Mariamu alizaa mtoto pasipo kushirikiana na mwanamume ye yote. Jambo hili si gumu kwa Mungu. Wakristo wanakubali kuwa Mungu alimwumba Adamu bila baba wala mama, hivyo mbele ya jambo hili si ajabu kitu kama Yesu alizaliwa bila baba.

**Aya 24.** *Uchungu ukampeleka penye shina la mtende.* Mungu anataka kuwaonyesha Wakristo kuwa Yesu alizaliwa na mwanamke mmoja aliyemzaa kwa taabu nyingi, na kwa shida sana; hivyo kumwita Mungu mzaliwa wa namna hii ni dhuluma kubwa.

**Aya 25.** Malaika wa Mungu anamwambia Mariamu kuwa hapa chini ya kilima pana chemchem ya maji, basi nenda ukayatumie na upate raha.

28. Kisha akamleta kwa jamaa zake akimpakata. Wakasema: Ewe Mariamu, hakika umeleta kitu kigeni!

29. Ewe dada wa Harun! baba yako hakuwa mtu mbaya wala mama yako hakuwa asherati.

30. Ndipo akaashiria kwake. Wakasema: Tuzungumzeje na aliyekuwa mtoto kitandani?

31. Akasema: Hakika mimi ni Mtumishi wa Mwenyezi Mungu; Amenipa Kitabu na Amenifanya Nabii.

32. Na Amenifanya mbarikiwa po pote nilipo, na Amenuisia Sala na Zaka maadamu ningali hai;

33. Na kumfanyia mema mama yangu, wala Hakunifanya niwe jeuri, mwenye bahati mbaya.

34. Na amani iko juu yangu siku niliyozaliwa na siku nitakayokufa na siku nitakayofufuliwa kuwa hai.

فَأَتَتْ بِهِۦ قَوْمَهَا تَحْمِلُهُۥ قَالُوا۟ يَٰمَرْيَمُ لَقَدْ جِئْتِ شَيْـًٔا فَرِيًّا ﴿٢٨﴾

يَٰٓأُخْتَ هَٰرُونَ مَا كَانَ أَبُوكِ ٱمْرَأَ سَوْءٍ وَمَا كَانَتْ أُمُّكِ بَغِيًّا ﴿٢٩﴾

فَأَشَارَتْ إِلَيْهِ ۖ قَالُوا۟ كَيْفَ نُكَلِّمُ مَن كَانَ فِى ٱلْمَهْدِ صَبِيًّا ﴿٣٠﴾

قَالَ إِنِّى عَبْدُ ٱللَّهِ ءَاتَىٰنِىَ ٱلْكِتَٰبَ وَجَعَلَنِى نَبِيًّا ﴿٣١﴾

وَجَعَلَنِى مُبَارَكًا أَيْنَ مَا كُنتُ وَأَوْصَٰنِى بِٱلصَّلَوٰةِ وَٱلزَّكَوٰةِ مَا دُمْتُ حَيًّا ﴿٣٢﴾

وَبَرًّۢا بِوَٰلِدَتِى وَلَمْ يَجْعَلْنِى جَبَّارًا شَقِيًّا ﴿٣٣﴾

وَٱلسَّلَٰمُ عَلَىَّ يَوْمَ وُلِدتُّ وَيَوْمَ أَمُوتُ وَيَوْمَ أُبْعَثُ حَيًّا ﴿٣٤﴾

---

**Aya 28.** *Kitu kigeni.* Mayahudi wanamkemea Mariamu na wanamwambia kuwa amezaa mtoto pasipo mume, na jambo hili ni la aibu kubwa.

**Aya 29.** *Ewe dada wa Harun.* Mayahudi wanamlaumu Mariamu na wanamwambia, Wewe ulijitoa katika njia ya Mungu ukidai kuwa mfuasi wa Nabii Harun, basi u wapi sasa utawa wako na ukuhani wako ambao ulirithi kwa Harun? (Tazama Sura Aali 'Imraan).

**Aya 30.** Mayahudi wanakataa hata kuzungumza na Nabii Isa na wanasema atajuaje habari hizi naye ni mtoto wa juzi juzi.

**Aya 31.** Ingawa Mayahudi hawataki kuzungumza na Isa, lakini yeye anaanza kuwahubiria, na mahubiri yake yanaondoa madoa yote kwa Mariamu mama yake. Anawaambia kuwa kwa mujibu wa Taurati mwana haramu hawezi kuingia katika ufalme wa Mungu, lakini niangalieni mimi, Mungu amenihurumia, na amenipamba kwa neema zake hata amenifanya niwe Mtumishi Wake. Nimepewa elimu ya Taurati na amenifanya Nabii. Je, mwana haramu anaweza kupata neema za namna hii?

**Aya 32.** *Ameniusia Sala na Zaka.* Nabii Isa anasema kuwa amelazimishwa kusali na kutoa zaka daima katika uhai wake. Basi kama yu hai mbinguni hata sasa, je, anasali sala gani, ya Kiislamu au sala ya Kinasara? Na zaka zake anampa nani, je wako watu mbinguni wanaopokea zaka zake?

**Aya 34.** Katika Aya hii Nabii Isa anaeleza nyakati tatu muhimu: (1) siku ya kuzaliwa

ذٰلِكَ عِيسَى ابْنُ مَرْيَمَ ۚ قَوْلَ الْحَقِّ الَّذِي فِيهِ يَمْتَرُونَ ﴿٣٥﴾

35. Huyo ndiye Isa bin Mariamu. Ndiyo kauli ya haki ambayo wanaifanyia shaka.

مَا كَانَ لِلّٰهِ أَنْ يَتَّخِذَ مِنْ وَلَدٍ ۖ سُبْحٰنَهُ ۚ إِذَا قَضٰى أَمْرًا فَإِنَّمَا يَقُولُ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٣٦﴾

36. Haimpasi Mwenyezi Mungu Ajipangie mwana; Ametakasika; Anapolitaka jambo basi huliambia: Kuwa, nalo huwa.

وَإِنَّ اللّٰهَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هٰذَا صِرَاطٌ مُسْتَقِيمٌ ﴿٣٧﴾

37. Na hakika Mwenyezi Mungu ni Mola wangu na Mola wenu, basi Mwabuduni; hii ni njia iliyonyoka.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِنْ بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِلَّذِينَ كَفَرُوا مِنْ مَشْهَدِ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿٣٨﴾

38. Lakini makundi yakahitilafiana wao kwa wao. Basi ole kwa wale waliokufuru kwa kuhudhuria Siku iliyo kuu.

أَسْمِعْ بِهِمْ وَأَبْصِرْ يَوْمَ يَأْتُونَنَا ۖ لٰكِنِ الظّٰلِمُونَ الْيَوْمَ فِي ضَلٰلٍ مُبِينٍ ﴿٣٩﴾

39. Watasikia na wataona vizuri vilioje Siku watakayotufikia; lakini wadhalimu siku hiyo watakuwa katika maangamio dhahiri.

وَأَنْذِرْهُمْ يَوْمَ الْحَسْرَةِ إِذْ قُضِيَ الْأَمْرُ وَهُمْ فِي غَفْلَةٍ وَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٠﴾

40. Na uwaonye siku ya majuto shauri litakapokatwa; nao wamo katika usahaulifu wala hawaamini.

إِنَّا نَحْنُ نَرِثُ الْأَرْضَ وَمَنْ عَلَيْهَا وَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٤١﴾

41. Bila shaka Sisi Tutairithi ardhi na walioko juu yake, na Kwetu watarejeshwa.

FUNGU 3

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ إِبْرٰهِيمَ ۚ إِنَّهُ كَانَ صِدِّيقًا نَبِيًّا ﴿٤٢﴾

42. Na umkumbuke Ibrahimu katika Kitabu, bila shaka yeye alikuwa mkweli sana, Nabii.

---

kwake; (2) siku ya kufa kwake; (3) siku ya kufufuka kwake. Imekuwaje hataji siku za kukaa kwake mbinguni nazo hazipungui kuliko miaka elfu mbili? Ndugu zetu Waislamu wasiwasaidie Wakristo bure kudhani kuwa Yesu yuko hai mbinguni mpaka sasa pamoja na mwili wake. Bali wajue ya kuwa Nabii Isa amekwisha kufa kama vile walivyokufa Mitume wote wa kabla yake na baada yake.

**Aya 42.** Katika baadhi ya Hadithi imeelezwa ya kuwa Nabii Ibrahimu alisema uwongo mara tatu. Lakini Aya hii ya Qur'an inaonyesha kwamba Hadithi hiyo si sahihi, na inasema kuwa Nabii Ibrahimu alikuwa mkweli sana. Kanuni inayotakiwa kukumbukwa ni hii ya kwamba kila Hadithi inayopingana na Qur'an si sahihi.

43. Alipomwambia baba yake: Ee baba yangu, kwa nini unamwabudu asiyesikia na asiyeona wala asiyekufaa cho chote?

44. Ewe baba yangu! kwa yakini imenifikia elimu isiyokufikia, basi nifuate nitakuongoza njia iliyo sawa.

45. Ee baba yangu! usimwabudu Shetani, hakika Shetani ni mwasi kwa Rahmani,

46. Ewe baba yangu! hakika mimi naogopa ya kwamba itakugusa adhabu kutoka kwa Rahmani, hivyo utakuwa na rafiki Shetani.

47. Akasema: Je unaichukia miungu yangu, ewe Ibrahimu? Kama huachi lazima nitakupiga mawe na uniondokelee mbali kwa muda mchache.

48. (Ibrahimu) akasema: Amani iwe juu yako, nitakuombea msamaha kwa Mola wangu, bila shaka Yeye Ananihurumia sana.

49. Nami ninawaondokeeni na mnayoyaabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu, na nitamwomba Mola wangu: huenda sitakuwa na mkosi kwa kumwomba Mola wangu.

50. Basi alipojitenga nao na wanayoyaabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu, Tukampa Isihaka na Yakubu; na kila mmoja Tukamfanya Nabii.

51. Na Tukawapa katika rehema Zetu, na Tukawafanyia sifa za kweli zilizo kuu.

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ يَا أَبَتِ لِمَ تَعْبُدُ مَا لَا يَسْمَعُ وَلَا يُبْصِرُ
وَلَا يُغْنِي عَنكَ شَيْئًا ﴿٤٣﴾
يَا أَبَتِ إِنِّي قَدْ جَاءَنِي مِنَ الْعِلْمِ مَا لَمْ يَأْتِكَ
فَاتَّبِعْنِي أَهْدِكَ صِرَاطًا سَوِيًّا ﴿٤٤﴾
يَا أَبَتِ لَا تَعْبُدِ الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّ الشَّيْطَانَ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ
عَصِيًّا ﴿٤٥﴾
يَا أَبَتِ إِنِّي أَخَافُ أَن يَمَسَّكَ عَذَابٌ مِّنَ الرَّحْمَٰنِ
فَتَكُونَ لِلشَّيْطَانِ وَلِيًّا ﴿٤٦﴾
قَالَ أَرَاغِبٌ أَنتَ عَنْ آلِهَتِي يَا إِبْرَاهِيمُ ۖ لَئِن لَّمْ
تَنتَهِ لَأَرْجُمَنَّكَ ۖ وَاهْجُرْنِي مَلِيًّا ﴿٤٧﴾
قَالَ سَلَامٌ عَلَيْكَ ۖ سَأَسْتَغْفِرُ لَكَ رَبِّي ۖ إِنَّهُ كَانَ بِي
حَفِيًّا ﴿٤٨﴾
وَأَعْتَزِلُكُمْ وَمَا تَدْعُونَ مِن دُونِ اللَّهِ وَأَدْعُو
رَبِّي عَسَىٰ أَلَّا أَكُونَ بِدُعَاءِ رَبِّي شَقِيًّا ﴿٤٩﴾
فَلَمَّا اعْتَزَلَهُمْ وَمَا يَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ
وَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا
نَبِيًّا ﴿٥٠﴾
وَوَهَبْنَا لَهُم مِّن رَّحْمَتِنَا وَجَعَلْنَا لَهُمْ لِسَانَ
صِدْقٍ عَلِيًّا ﴿٥١﴾

**Aya 46.** *Ewe baba yangu.* Hakuwa baba yake mzazi, bali baba yake mdogo aitwaye Azar.

**Aya 49.** *Nami nawaondokeeni.* Alijitenga nao na akahamia nchi ya Sham.

FUNGU 4

52. Na umkumbuke Musa katika Kitabu, hakika yeye alikuwa mteule, na alikuwa Mtume, Nabii.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ مُوْسٰى اِنَّهٗ كَانَ مُخْلَصًا وَّكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥١﴾

53. Na Tukamwita upande wa kuume wa mlima na Tukamsogeza kuzungumza naye kwa siri.

وَنَادَيْنٰهُ مِنْ جَانِبِ الطُّوْرِ الْاَيْمَنِ وَقَرَّبْنٰهُ نَجِيًّا ﴿٥٢﴾

54. Nasi Tukampa, katika rehema Zetu, nduguye Harun, Nabii.

وَوَهَبْنَا لَهٗ مِنْ رَّحْمَتِنَآ اَخَاهُ هٰرُوْنَ نَبِيًّا ﴿٥٣﴾

55. Na umkumbuke katika Kitabu Ismaili, bila shaka yeye alikuwa mkweli wa ahadi, na alikuwa Mtume, Nabii.

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِسْمٰعِيْلَ اِنَّهٗ كَانَ صَادِقَ الْوَعْدِ وَكَانَ رَسُوْلًا نَّبِيًّا ﴿٥٤﴾

56. Na alikuwa akiwaamuru watu wake Sala na Zaka na alikuwa mridhiwa mbele ya Mola wake.

وَكَانَ يَاْمُرُ اَهْلَهٗ بِالصَّلٰوةِ وَالزَّكٰوةِ وَكَانَ عِنْدَ رَبِّهٖ مَرْضِيًّا ﴿٥٥﴾

57. Na umkumbuke Idrisa katika Kitabu, bila shaka yeye alikuwa mkweli sana, Nabii,

وَاذْكُرْ فِي الْكِتٰبِ اِدْرِيْسَ اِنَّهٗ كَانَ صِدِّيْقًا نَّبِيًّا ﴿٥٦﴾

58. Na Tulimnyanyua daraja ya juu.

وَّرَفَعْنٰهُ مَكَانًا عَلِيًّا ﴿٥٧﴾

59. Hao ndio Aliowaneemesha Mwenyezi Mungu, miongoni mwa Manabii, katika wazao wa Adamu, na katika wale Tuliowapandisha pamoja na Nuhu, na katika wazao wa Ibrahimu na Israeli, na katika wale Tuliowaongoza na Tukawachagua; wanaposomewa Aya za Rahmani huanguka kusujudu na kulia.

اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ اَنْعَمَ اللّٰهُ عَلَيْهِمْ مِّنَ النَّبِيّٖنَ مِنْ ذُرِّيَّةِ اٰدَمَ وَمِمَّنْ حَمَلْنَا مَعَ نُوْحٍ وَّمِنْ ذُرِّيَّةِ اِبْرٰهِيْمَ وَاِسْرَآءِيْلَ وَمِمَّنْ هَدَيْنَا وَاجْتَبَيْنَا اِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُ الرَّحْمٰنِ خَرُّوْا سُجَّدًا وَّبُكِيًّا ﴿٥٨﴾

60. Lakini wakaandamia baada yao wazao wabaya, wakaharibu Sala na wakafuata matamanio mabaya; kwahiyo hivi karibuni watakuta maangamizo,

فَخَلَفَ مِنْ بَعْدِهِمْ خَلْفٌ اَضَاعُوا الصَّلٰوةَ وَاتَّبَعُوا الشَّهَوٰتِ فَسَوْفَ يَلْقَوْنَ غَيًّا ﴿٥٩﴾

---

**Aya 52.** *Rasuulan-Nabiyya.* "Mtume, Nabii." Neno *Rasuul* maana yake ni "aliyetumwa" na *Nabii* maana yake ni "mwenye kutoa habari." Basi kila Mtume ni Nabii na kila Nabii ni Mtume. Watu wengine wanasema *Rasuul* anakuwa mwenye Kitabu, na *Nabii* haji na Kitabu kipya; lakini tafsiri hii haipatani na Qur'an. Kwa mfano; katika Aya 55 Ismail ameitwa *Rasuul* na *Nabii* pia.

61. Isipokuwa anayetubu na kuamini na kufanya yaliyo mema, basi hao wataingia Peponi wala hawatadhulumiwa cho chote:

إِلَّا مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ يَدْخُلُونَ الْجَنَّةَ وَلَا يُظْلَمُونَ شَيْئًا ﴿٦١﴾

62. Pepo za milele ambazo Mungu wa rehema Amewaahidi watumishi Wake zilizo katika siri; bila shaka ahadi Yake ni yenye kufika.

جَنَّاتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ عِبَادَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّهُ كَانَ وَعْدُهُ مَأْتِيًّا ﴿٦٢﴾

63. Hawatasikia humo upuuzi ila, Amani; na watapata humo riziki zao asubuhi na jioni.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا إِلَّا سَلَامًا ۖ وَلَهُمْ رِزْقُهُمْ فِيهَا بُكْرَةً وَعَشِيًّا ﴿٦٣﴾

64. Hiyo ndiyo Pepo Tutakayomrithisha katika watumishi Wetu ambaye ni mchaji.

تِلْكَ الْجَنَّةُ الَّتِي نُورِثُ مِنْ عِبَادِنَا مَن كَانَ تَقِيًّا ﴿٦٤﴾

65. Wala hatuteremki ila kwa amri ya Mola wako. Anayo yaliyoko mbele yetu na yaliyoko nyuma yetu na yaliyomo katikati ya hayo; na Mola wako si mwenye kusahau.

وَمَا نَتَنَزَّلُ إِلَّا بِأَمْرِ رَبِّكَ ۖ لَهُ مَا بَيْنَ أَيْدِينَا وَمَا خَلْفَنَا وَمَا بَيْنَ ذَٰلِكَ ۚ وَمَا كَانَ رَبُّكَ نَسِيًّا ﴿٦٥﴾

66. Mola wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao, basi umwabudu na udumu katika ibada Yake. Je, unamjua (mwingine) mwenye jina Lake?

رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا فَاعْبُدْهُ وَاصْطَبِرْ لِعِبَادَتِهِ ۚ هَلْ تَعْلَمُ لَهُ سَمِيًّا ﴿٦٦﴾

## FUNGU 5

67. Na mwanadamu husema: Je, nitakapokuwa nimekufa, kweli nitafufuliwa kuwa hai?

وَيَقُولُ الْإِنسَانُ أَإِذَا مَا مِتُّ لَسَوْفَ أُخْرَجُ حَيًّا ﴿٦٧﴾

68. Je, mwanadamu hakumbuki ya kwamba Tulimwumba kabla hali hakuwa cho chote?

أَوَلَا يَذْكُرُ الْإِنسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِن قَبْلُ وَلَمْ يَكُ شَيْئًا ﴿٦٨﴾

69. Basi kwa kiapo cha Mola wako kwa yakini Tutawakusanya wao pamoja na mashetani; kisha bila shaka Tutawahudhurisha pembezoni mwa Jahanamu, wakiangukia magoti.

فَوَرَبِّكَ لَنَحْشُرَنَّهُمْ وَالشَّيَاطِينَ ثُمَّ لَنُحْضِرَنَّهُمْ حَوْلَ جَهَنَّمَ جِثِيًّا ﴿٦٩﴾

70. Kisha kwa yakini Tutawatoa katika kila taifa wale miongoni mwao waliomwasi zaidi Mungu wa huruma.

ثُمَّ لَنَنزِعَنَّ مِن كُلِّ شِيعَةٍ أَيُّهُمْ أَشَدُّ عَلَى الرَّحْمَٰنِ عِتِيًّا ﴿٧٠﴾

ثُمَّ لَنَحْنُ أَعْلَمُ بِالَّذِينَ هُمْ أَوْلَىٰ بِهَا صِلِيًّا ﴿٧١﴾

71. Tena hakika Sisi Tunawafahamu sana wanaostahili zaidi kuunguzwa humo.

وَإِن مِّنكُمْ إِلَّا وَارِدُهَا ۚ كَانَ عَلَىٰ رَبِّكَ حَتْمًا مَّقْضِيًّا ﴿٧٢﴾

72. Wala hakuna ye yote katika ninyi ila ni mwenye kuifikia. Ndiyo wajibu juu ya Mola wako uliokwisha hukumiwa.

ثُمَّ نُنَجِّي الَّذِينَ اتَّقَوا وَّنَذَرُ الظَّالِمِينَ فِيهَا جِثِيًّا ﴿٧٣﴾

73. Kisha Tutawaokoa wale wamchao (Mungu); na Tutawaacha wadhalimu humo wakiangukia magoti.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَيُّ الْفَرِيقَيْنِ خَيْرٌ مَّقَامًا وَأَحْسَنُ نَدِيًّا ﴿٧٤﴾

74. Na wanaposomewa Aya Zetu zilizo wazi, husema wale waliokufuru kuwaambia walioamini: Lipi katika makundi mawili lina kao jema na lililo bora katika mkutano?

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَحْسَنُ أَثَاثًا وَرِئْيًا ﴿٧٥﴾

75. Na vingapi Tumeviangamiza kabla yao katika vizazi vilivyokuwa na vifaa vizuri mno na virembo zaidi.

قُلْ مَن كَانَ فِي الضَّلَالَةِ فَلْيَمْدُدْ لَهُ الرَّحْمَٰنُ مَدًّا ۚ حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ إِمَّا الْعَذَابَ وَإِمَّا السَّاعَةَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ هُوَ شَرٌّ مَّكَانًا وَأَضْعَفُ جُندًا ﴿٧٦﴾

76. Sema: Aliye katika upotevu, basi Mungu Mwenye huruma bila shaka Atamzidishia muda mpaka wayaone waliyoonywa - ikiwa ni adhabu au ikiwa ni saa ile - ndipo watajua ni nani mwenye kao baya na aliye dhaifu kwa jeshi.

---

**Aya 72 - 73.** *Wala hakuna ye yote katika ninyi ila ni mwenye kuifikia* (Jahanamu), *na kisha Tutawaokoa wale wamachao (Mungu).* Aya hizi zinaonyesha kwamba kila mtu ataingia Motoni na kisha Mwenyezi Mungu atawalinda watu wema wasipate adhabu. Ndiyo kusema, wataingia Jahanamu pia na watakaa salama pia. Hii haina maana ila maana ya kwamba watu wema watageuza kila kitu kuwa njia ya kuleta starehe kwao kwa ajili ya uzima wa fahamu zao. Mtume *s.a.w.* alisema, "Mwenyezi Mungu atamwabia mtu: Rukia ndani ya Jahanamu. Atakaporukia ndani yake, ataiona ni mahali papendezapo kabisa."

Akiandika juu ya Aya hii, Seyidna Ahmad *(alaihissalaam)* amesema, "Ni njia yenye taabu namna gani iliyo njia ya Mwenyezi Mungu. Lakini njia hii hufanywa nyepesi kwa wale wanaojitupa katika shimo la taabu kwa nia ya kufa. Hao wanaohukumu katika mioyo yao kuwa tunakubali moto na tutaungua kwa ajili ya Mpenzi wetu, Mwenyezi Mungu.' Kisha wao hujitumbukiza katika moto, kumbe moto ule ni Pepo. Na hivi ndivyo alivyosema Mwenyezi Mungu katika Qur'an: *Wala hakuna ye yote katika ninyi ila ni mwenye kuifikia.* Yaani, enyi watu wabaya na wazuri, hapana ye yote katika ninyi asiyepita kwenye moto wa Jahanamu. Lakini hao wanaounguzwa kwa ajili ya Mwenyezi Mungu, wataokolewa katika moto. Bali yule mwenye kuunguzwa kwa ajili ya nafsi yake yenye kumwamrisha kutenda mabaya, basi moto utamwunguza. Amebarikiwa yule mwenye kupigana na nafsi yake kwa ajili ya Mwenyezi Mungu; na bahati mbaya kwa yule anayepigana na Mungu kwa ajili ya nafsi yake" (Safina ya Nuhu).

وَيَزِيدُ اللَّهُ الَّذِينَ اهْتَدَوْا هُدًى ۗ وَالْبَاقِيَاتُ الصَّالِحَاتُ خَيْرٌ عِنْدَ رَبِّكَ ثَوَابًا وَخَيْرٌ مَرَدًّا ﴿٧٧﴾

77. Na Mwenyezi Mungu Huwazidishia walioongoka mwongozo; na vitendo vizuri vibakiavyo ni bora katika malipo mbele ya Mola wako na bora katika matokeo.

أَفَرَأَيْتَ الَّذِي كَفَرَ بِآيَاتِنَا وَقَالَ لَأُوتَيَنَّ مَالًا وَوَلَدًا ﴿٧٨﴾

78. Je, umemwona yule aliyezikataa Aya Zetu na akasema: Kwa hakika nitapewa mali na watoto.

أَطَّلَعَ الْغَيْبَ أَمِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٧٩﴾

79. Je! Amepata habari za ghaibu au amechukua ahadi kwa Mungu wa huruma.

كَلَّا ۚ سَنَكْتُبُ مَا يَقُولُ وَنَمُدُّ لَهُ مِنَ الْعَذَابِ مَدًّا ﴿٨٠﴾

80. Siyo! hakika Tunaandika anayoyasema, na Tutamzidishia muda katika adhabu.

وَنَرِثُهُ مَا يَقُولُ وَيَأْتِينَا فَرْدًا ﴿٨١﴾

81. Na Tutamrithi anayoyasema na atatufikia peke yake!

وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ آلِهَةً لِيَكُونُوا لَهُمْ عِزًّا ﴿٨٢﴾

82. Na walishika waungu badala ya Mwenyezi Mungu ili wawe nguvu kwao.

كَلَّا ۚ سَيَكْفُرُونَ بِعِبَادَتِهِمْ وَيَكُونُونَ عَلَيْهِمْ ضِدًّا ﴿٨٣﴾

83. Wapi! Hivi karibuni watakataa ibada yao na watakuwa mahasimu zao.

FUNGU 6

أَلَمْ تَرَ أَنَّا أَرْسَلْنَا الشَّيَاطِينَ عَلَى الْكَافِرِينَ تَؤُزُّهُمْ أَزًّا ﴿٨٤﴾

84. Je, huoni ya kwamba Tumewatuma mashetani juu ya makafiri wanaowachochea sana?

فَلَا تَعْجَلْ عَلَيْهِمْ ۖ إِنَّمَا نَعُدُّ لَهُمْ عَدًّا ﴿٨٥﴾

85. Basi usiwafanyie haraka maana Tunawahesabia idadi.

يَوْمَ نَحْشُرُ الْمُتَّقِينَ إِلَى الرَّحْمَٰنِ وَفْدًا ﴿٨٦﴾

86. Siku Tutakayowakusanya wachaji kuwapeleka kwa Rahman kama wageni.

وَنَسُوقُ الْمُجْرِمِينَ إِلَىٰ جَهَنَّمَ وِرْدًا ﴿٨٧﴾

87. Na Tutawaswaga wakosefu kuelekea kwenye Jahannamu kama kundi la wanyama linavyoswagwa kuelekea mahali pa kunywea maji.

لَا يَمْلِكُونَ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَنِ اتَّخَذَ عِنْدَ الرَّحْمَٰنِ عَهْدًا ﴿٨٨﴾

88. Hawatakuwa na mamlaka ya kufanya uombezi ila yule aliyeshika ahadi kwa Rahmani.

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا ﴿٨٩﴾

89. Nao husema: Rahmani Amejipangia mwana.

لَقَدْ جِئْتُمْ شَيْئًا إِدًّا ﴿٩٠﴾

90. Bila shaka mmeleta jambo lichukizalo.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْهُ وَتَنْشَقُّ الْأَرْضُ وَ
تَخِرُّ الْجِبَالُ هَدًّا ﴿٩١﴾

91. Karibu mbingu zitatuke kwalo na ardhi ipasuke na milima ianguke vipande-vipande.

أَنْ دَعَوْا لِلرَّحْمٰنِ وَلَدًا ﴿٩٢﴾

92. Kwa sababu wamemdaia Rahmani kuwa na mwana.

وَمَا يَنْبَغِي لِلرَّحْمٰنِ أَنْ يَتَّخِذَ وَلَدًا ﴿٩٣﴾

93. Wala haimpasi Rahmani kupanga mwana.

إِنْ كُلُّ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ إِلَّا آتِي الرَّحْمٰنِ
عَبْدًا ﴿٩٤﴾

94. Hakuna ye yote aliyomo mbinguni na ardhini ila atafika kwa Rahman hali yu mtumishi.

لَقَدْ أَحْصٰهُمْ وَعَدَّهُمْ عَدًّا ﴿٩٥﴾

95. Kwa yakini Yeye Amekwisha kuwazunguka na Akawahesabu sawasawa.

وَكُلُّهُمْ آتِيهِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ فَرْدًا ﴿٩٦﴾

96. Na kila mmoja wao atamfikia siku ya Kiyama peke yake.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ سَيَجْعَلُ لَهُمُ الرَّحْمٰنُ
وُدًّا ﴿٩٧﴾

97. Hakika wale walioamini na kufanya vitendo vizuri lazima Rahmani Atawafanyia upendo.

فَإِنَّمَا يَسَّرْنٰهُ بِلِسَانِكَ لِتُبَشِّرَ بِهِ الْمُتَّقِينَ وَتُنْذِرَ
بِهٖ قَوْمًا لُدًّا ﴿٩٨﴾

98. Na hakika Tumeirahisisha (Qur'an) kwa lugha yako ili uwabashirie kwayo wamchao (Mungu) na uwaonye kwayo watu wagombanao.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنْ قَرْنٍ هَلْ تُحِسُّ مِنْهُمْ
مِنْ أَحَدٍ أَوْ تَسْمَعُ لَهُمْ رِكْزًا ﴿٩٩﴾

99. Na vingapi Tuliviangamiza kabla yao katika vizazi! Je, unawaona hata mmoja wao au kusikia shindo lao?

سُوْرَةُ طٰهٰ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةٌ وَّ سِتٌّ وَّ ثَلاثُوْنَ ايَةً وَّ ثَمَانِيَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 20. SURA TWAA HAA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 8 na Aya 136 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ewe mtu (kamili)!

طٰهٰ ﴿٢﴾

3. Hatukukuteremshia Qur'an ili upate mashaka.

مَآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْاٰنَ لِتَشْقٰٓى ﴿٣﴾

4. Bali iwe mauidha kwa mwenye kunyenyekea.

اِلَّا تَذْكِرَةً لِّمَنْ يَّخْشٰى ﴿٤﴾

5. Uteremsho kutoka kwa Yule Aliyeumba ardhi na mbingu zilizoinuka.

تَنْزِيْلًا مِّمَّنْ خَلَقَ الْاَرْضَ وَالسَّمٰوٰتِ الْعُلٰى ﴿٥﴾

6. (Ndiye) Mungu wa huruma; Aliyestawi juu ya kiti cha Enzi.

اَلرَّحْمٰنُ عَلَى الْعَرْشِ اسْتَوٰى ﴿٦﴾

7. Ni vyake vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini na vilivyomo kati yao na vilivyomo chini ya udongo.

لَهٗ مَا فِى السَّمٰوٰتِ وَمَا فِى الْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَمَا تَحْتَ الثَّرٰى ﴿٧﴾

---

Jina la sura hii ni herufi zake mbili za mkato za mwanzo.

Yumkini kabisa sura hii ilishuka wakati ule ule wa sura 19. Ibni Hisham na Ibni Sa'd wanaiunganisha sura hii na wakati aliposilimu Seyidna Umar katika mwaka wa sita wa Uislamu, na wanasema ya kuwa sura hii ndiyo iliyosomwa na dada wa Seyidna Umar na ikamtuliza Umar hasira yake na ikamfanya ampende Mtume.

Katika sura hii Mwenyezi Mungu anaeleza fadhili za Mtume Muhammad *s.a.w.* na jinsi atakavyofanikiwa katika dunia. Kazi ya Manabii wa Mungu ni kusimamisha utukufu na mwongozo katika ulimwengu, na kwa ajili hii Mungu ameleta herufi *Taa Haa* mwanzoni, ili kudhihirisha kuwa yule ambaye mwenyewe ni mtukufu na mwongozi, bila shaka atafanikiwa kusimamisha duniani utukufu na uongozi.

**Aya 2.** *Taa Haa*. *Taa* ni *Tayyib* (Mtukufu), *Haa* ni *Haadii* (Mwongozi). Hivyo maneno haya yanafasiriwa "Ewe mtukufu, mwongozi wa watu" yaani Mtume *s.a.w.* Kadhalika neno *Taa Haa* maana yake ni "Ewe Mtu (kamili)" kama tulivyolitafsiri na kama inavyokubaliwa na mufasirina wengi wa mwanzoni kama Ibni Abbas, Katada, Mujahid, Hassan na wengineo.

**Aya 3.** *Litashqaa*, "Ili upate mashaka." Neno hili pia linaweza kufasiriwa, *ili uwe mwenye bahati mbaya.* Basi hapo Mwenyezi Mungu anaeleza kuwa haiwezekani kabisa ya kuwa mfuasi wa maneno matukufu kama Qur'an asifanikiwe. Basi Mtume *s.a.w.* na wafuasi wake hawatashindwa, bali watashinda.

8. Na ukinena kwa sauti kubwa, basi hakika Yeye Anajua yaliyo siri na yafichwayo sana.

وَإِنْ تَجْهَرْ بِالْقَوْلِ فَإِنَّهُ يَعْلَمُ السِّرَّ وَأَخْفَى ﴿٨﴾

9. Mwenyezi Mungu - hakuna aabudiwaye isipokuwa Yeye; Anayo majina mazuri.

اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ ﴿٩﴾

10. Na je, imekufikia hadithi ya Musa?

وَهَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿١٠﴾

11. Alipouona moto, na akawaambia ahali zake, Ngojeni, hakika nimeona moto, huenda nitawaleteeni kijinga katika huo au nitapata mwongozo kwenye moto.

إِذْ رَأَىٰ نَارًا فَقَالَ لِأَهْلِهِ امْكُثُوا إِنِّي آنَسْتُ نَارًا لَعَلِّي آتِيكُمْ مِنْهَا بِقَبَسٍ أَوْ أَجِدُ عَلَى النَّارِ هُدًى ﴿١١﴾

12. Basi alipoufikia ikatangazwa, Ewe Musa!

فَلَمَّا أَتَاهَا نُودِيَ يَا مُوسَىٰ ﴿١٢﴾

13. Bila shaka Mimi ndiye Mola wako; basi vua viatu vyako; hakika wewe upo katika bonde Tuwa lililotakasika.

إِنِّي أَنَا رَبُّكَ فَاخْلَعْ نَعْلَيْكَ ۖ إِنَّكَ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٣﴾

14. Nami Nimekuchagua basi uyasikilize yanayofunuliwa.

وَأَنَا اخْتَرْتُكَ فَاسْتَمِعْ لِمَا يُوحَىٰ ﴿١٤﴾

---

**Aya 8.** *Na ukinena kwa sauti kubwa.* Katika Aya hii Mwenyezi Mungu anasema kwamba kuomba kwa sauti kubwa pia inafaa wakati mwingine, lakini watu wasianze kufikiri ya kuwa hii tu ndiyo njia ya kumsikilizisha Mungu; maana, *Yeye Anajua yaliyo siri na yafichwayo sana. Sirr* ni jambo lililo na mwenye siri ambalo halijulikani kwa watu wengine. *Yafichwayo sana* ni fikira atakazokuwa nazo mtu ambazo yeye mwenyewe hajazijua.

**Aya 10.** *Imekufikia hadithi ya Musa?* Mtume *s.a.w.* katika wana wa Ismaili ni kama Nabii Musa katika wana wa Israeli. Kwa ajili hii Mwenyezi Mungu amechagua habari za Nabii Musa kwa kuonyesha kuwa vile kama Musa alivyopata taabu mwanzoni, na mwishoni akafanikiwa, hivyo ndivyo zitakavyokuwa habari za Mtume *s.a.w.*

**Aya 11.** *Alipouona moto.* Nabii Musa aliona onyesho la kwanza la Mwenyezi Mungu katika sura ya moto; na moto katika maonyesho ya namna hii unafasiriwa ni vita. Basi Nabii Musa kwa njia ya namna hii akaambiwa, watu wako watashurutishwa kupigana katika njia ya dini. Na hapa Mtume *s.a.w* aliyefanana na Musa anapashwa habari hii hii.

**Aya 13.** *Vua viatu vyako.* Mtu akiona katika ndoto anaona hali fulani ya viatu vyake, taabiri yake itakuwa ahali zake. Kwa ajili hii masufiya wanasema kuwa hapa Musa ameambiwa kuwa kwa kutaka kupata radhi za Mwenyezi Mungu inatakiwa kwa muda ajiweke mbali na ahali zake, asishughulike nao, bali ajishughulishe na kumkumbuka Mwenyezi Mungu.

15. Kwa yakini Mimi ndiye Mwenyezi Mungu, hakuna aabudiwaye ila Mimi, basi uniabudu na usimamishe Sala kwa kunitaja.

إِنَّنِيٓ أَنَا ٱللَّهُ لَآ إِلَٰهَ إِلَّآ أَنَا۠ فَٱعْبُدْنِي وَأَقِمِ ٱلصَّلَوٰةَ لِذِكْرِيٓ ﴿١٥﴾

16. Bila shaka saa ile inakuja - karibu Nitaidhihirisha - ili kila nafsi ilipwe kwa yale iliyoyafanyia bidii.

إِنَّ ٱلسَّاعَةَ ءَاتِيَةٌ أَكَادُ أُخْفِيهَا لِتُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍۭ بِمَا تَسْعَىٰ ﴿١٦﴾

17. Basi asikuzuie katika hayo yule asiyeamini na afuataye matamanio yake, usije ukaangamia.

فَلَا يَصُدَّنَّكَ عَنْهَا مَن لَّا يُؤْمِنُ بِهَا وَٱتَّبَعَ هَوَىٰهُ فَتَرْدَىٰ ﴿١٧﴾

18. Na ni nini kilichomo mkononi mwako wa kuume, ewe Musa?

وَمَا تِلْكَ بِيَمِينِكَ يَٰمُوسَىٰ ﴿١٨﴾

19. Akasema: Hii ni fimbo yangu, ninaiegemea na ninaiangushia majani kwa mbuzi zangu, tena ninaitumia kwa matumizi mengine.

قَالَ هِيَ عَصَايَ أَتَوَكَّؤُا۟ عَلَيْهَا وَأَهُشُّ بِهَا عَلَىٰ غَنَمِي وَلِيَ فِيهَا مَـَٔارِبُ أُخْرَىٰ ﴿١٩﴾

20. Akasema: Itupe, ewe Musa.

قَالَ أَلْقِهَا يَٰمُوسَىٰ ﴿٢٠﴾

21. Na akaitupa mara ikawa nyoka anayekimbia.

فَأَلْقَىٰهَا فَإِذَا هِيَ حَيَّةٌ تَسْعَىٰ ﴿٢١﴾

22. Akasema ishike wala usiogope; sasa hivi tutairudisha hali yake ya kwanza.

قَالَ خُذْهَا وَلَا تَخَفْ سَنُعِيدُهَا سِيرَتَهَا ٱلْأُولَىٰ ﴿٢٢﴾

23. Na bandika mkono wako kwenye kwapa lako utatoka mweupe pasipo ubaya: kuwa Ishara nyingine.

وَٱضْمُمْ يَدَكَ إِلَىٰ جَنَاحِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ ءَايَةً أُخْرَىٰ ﴿٢٣﴾

---

**Aya 21.** *Nyoka anayekimbia.* Habari hizi zote ni za *kashfi* (njozi safi). Nabii Musa anaambiwa, watu wake [*asaa* (fimbo), maana yake pia ni kaumu ya watu] wasio na uzima sasa watapewa uzima, na watawauma maadui za Mungu kama aumavyo nyoka, na adui hatakuwa na njia ila kufa. Basi katika *kashfi* hii Nabii Musa anafahamishwa mwanzo wa kazi yake namna ya matokeo yatakayotokea baadaye. Basi hii ni Ishara ya kuwa Mtume *s.a.w.* pia atawahuisha wale waliokuwa hawana uzima kwa karne nyingi, na watapewa uhai kwa mkono wa Mtume *s.a.w.*, na watawashinda maadui wa Mungu.

**Aya 23.** Ishara ya pili ya Nabii Musa ni mkono mweupe. Ishara hii inaonyesha kuwa kupigana vita si kusudi hasa la Manabii wa Mwenyezi Mungu, bali kusudi lao hasa ni kusimamisha ukweli katika dunia kwa dalili zilizo wazi. Hivyo Nabii Musa na Nabii Muhammad *s.a.w.* watawashinda maadui zao kwa msaada wa Mwenyezi Mungu na ushindi wao utang'aa kwa dalili zilizo wazi. Na hivyo ndivyo ilivyotokea. Taurati ilikuwa *mkono mweupe* wa Musa na Qur'an ilikuwa *mkono mweupe* wa Mtume *s.a.w.*

24. Ili Tukuonyeshe katika Ishara Zetu zilizo kubwa.

لِنُرِيَكَ مِنْ آيَاتِنَا الْكُبْرَىٰ ﴿٢٣﴾

25. Nenda kwa Firauni bila shaka yeye amepita kiasi.

اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٢٤﴾

FUNGU 2

26. Akasema: Mola wangu! Unipanulie moyo wangu.

قَالَ رَبِّ اشْرَحْ لِي صَدْرِي ﴿٢٥﴾

27. Na Unifanyie rahisi kazi yangu.

وَيَسِّرْ لِي أَمْرِي ﴿٢٦﴾

28. Na ufungue kifungo katika ulimi wangu.

وَاحْلُلْ عُقْدَةً مِنْ لِسَانِي ﴿٢٧﴾

29. Wapate kufahamu kauli yangu.

يَفْقَهُوا قَوْلِي ﴿٢٨﴾

30. Na unijaalie waziri katika jamaa zangu -

وَاجْعَلْ لِي وَزِيرًا مِنْ أَهْلِي ﴿٢٩﴾

31. Ndugu yangu Harun.

هَارُونَ أَخِي ﴿٣٠﴾

32. Uniimarishe kwenye nguvu zangu.

اشْدُدْ بِهِ أَزْرِي ﴿٣١﴾

33. Na Umshirikishe katika kazi yangu,

وَأَشْرِكْهُ فِي أَمْرِي ﴿٣٢﴾

34. Ili tukutukuze sana.

كَيْ نُسَبِّحَكَ كَثِيرًا ﴿٣٣﴾

35. Na tukutaje kwa wingi.

وَنَذْكُرَكَ كَثِيرًا ﴿٣٤﴾

36. Hakika wewe Unatuona.

إِنَّكَ كُنْتَ بِنَا بَصِيرًا ﴿٣٥﴾

37. Akasema: Hakika umepewa maombi yako, ewe Musa.

قَالَ قَدْ أُوتِيتَ سُؤْلَكَ يَا مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

38. Na hakika Tulikufanyia hisani mara nyingine.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَيْكَ مَرَّةً أُخْرَىٰ ﴿٣٧﴾

39. Tulipomfunulia mama yako yanayofunuliwa.

إِذْ أَوْحَيْنَا إِلَىٰ أُمِّكَ مَا يُوحَىٰ ﴿٣٨﴾

40. Ya kwamba mtie sandukuni, kisha litie mtoni, na mto utamtupa ufukoni ili amchukue adui Yangu na adui yake. Na Nimekutupia upendo kutoka Kwangu, na ili ulelewe machoni Pangu.

أَنِ اقْذِفِيهِ فِي التَّابُوتِ فَاقْذِفِيهِ فِي الْيَمِّ فَلْيُلْقِهِ
الْيَمُّ بِالسَّاحِلِ يَأْخُذْهُ عَدُوٌّ لِي وَعَدُوٌّ لَهُ ۚ وَ
أَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِنِّي ۚ وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِي ﴿٣٩﴾

41. (Kumbuka) dada yako alipokwenda na akasema: Je, niwajulisheni atakayemlea? Na Tukakurudisha kwa mama yako ili macho yake yaburudike wala asihuzunike. Na ulimwua mtu na Tukakuokoa katika huzuni na Tukakujaribu kwa majaribio. Na ukakaa miaka kati ya watu wa Madiani; kisha umefika kama ilivyokadiriwa, ewe Musa.

42. Na Nimekuchagua kwa ajili yangu.

43. Nenda wewe na ndugu yako pamoja na Ishara Zangu wala msiwe wavivu kunikumbuka.

44. Nendeni kwa Firauni, bila shaka amepita kiasi.

45. Na kamwambieni maneno laini, huenda atashika mauidha au ataogopa.

46. Wakasema: Ee Mola wetu, hakika sisi tunaogopa asije kutufanyia matata au kutudhulumu.

47. Akasema: Msiogope, bila shaka Mimi ni pamoja nanyi: Nasikia na Naona.

48. Basi mwendeeni na mwambieni: Kwa yakini sisi ni Mitume wa Mola wako; kwa hiyo wapeleke pamoja nasi wana wa Israeli na usiwaadhibu. Hakika Tumekuletea Ishara itokayo kwa Mola wako, na amani iwe juu ya aufuataye mwongozo.

49. Hakika tumefunuliwa ya kwamba adhabu itamsibu yule akataaye na kugeuka.

أَلْقَيْتُ عَلَيْكَ مَحَبَّةً مِّنِّي ۚ وَلِتُصْنَعَ عَلَىٰ عَيْنِي ﴿٤٠﴾
إِذْ تَمْشِي أُخْتُكَ فَتَقُولُ هَلْ أَدُلُّكُمْ عَلَىٰ مَن يَكْفُلُهُ
فَرَجَعْنَاكَ إِلَىٰ أُمِّكَ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ ۚ وَقَتَلْتَ
نَفْسًا فَنَجَّيْنَاكَ مِنَ الْغَمِّ وَفَتَنَّاكَ فُتُونًا ۚ فَلَبِثْتَ
سِنِينَ فِي أَهْلِ مَدْيَنَ ثُمَّ جِئْتَ عَلَىٰ قَدَرٍ يَا مُوسَىٰ ﴿٤١﴾
وَاصْطَنَعْتُكَ لِنَفْسِي ﴿٤٢﴾
اذْهَبْ أَنتَ وَأَخُوكَ بِآيَاتِي وَلَا تَنِيَا فِي ذِكْرِي ﴿٤٣﴾
اذْهَبَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿٤٤﴾
فَقُولَا لَهُ قَوْلًا لَّيِّنًا لَّعَلَّهُ يَتَذَكَّرُ أَوْ يَخْشَىٰ ﴿٤٥﴾
قَالَا رَبَّنَا إِنَّنَا نَخَافُ أَن يَفْرُطَ عَلَيْنَا أَوْ أَن
يَطْغَىٰ ﴿٤٦﴾
قَالَ لَا تَخَافَا ۖ إِنَّنِي مَعَكُمَا أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٧﴾
فَأْتِيَاهُ فَقُولَا إِنَّا رَسُولَا رَبِّكَ فَأَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي
إِسْرَائِيلَ وَلَا تُعَذِّبْهُمْ ۖ قَدْ جِئْنَاكَ بِآيَةٍ مِّن
رَّبِّكَ ۖ وَالسَّلَامُ عَلَىٰ مَنِ اتَّبَعَ الْهُدَىٰ ﴿٤٨﴾
إِنَّا قَدْ أُوحِيَ إِلَيْنَا أَنَّ الْعَذَابَ عَلَىٰ مَن كَذَّبَ
وَتَوَلَّىٰ ﴿٤٩﴾

---

**Aya 45.** *Kamwambieni maneno laini.* Upole na ulainifu unafaa sana katika mazungumzo. Na mtu asiyeshika ulainifu wakati wa kutangaza haki mara nyingi hafanikiwi. Hivyo Mungu akawaambia Musa na Harun watumie upole na ulainifu wakati wa kuzungumza na Firauni isije akakasirika kabla ya kusikia neno la haki.

50. (Firauni) akasema: Mola wenu ni nani, ewe Musa?

قَالَ فَمَن رَّبُّكُمَا يٰمُوسٰى ﴿٥٠﴾

51. Akasema Mola wetu ni Yule Aliyekipa kila kitu umbo lake kisha Akakiongoza.

قَالَ رَبُّنَا الَّذِيٓ اَعْطٰى كُلَّ شَيْءٍ خَلْقَهٗ ثُمَّ هَدٰى ﴿٥١﴾

52. Akasema: Basi ni hali gani ya vizazi vya kwanza?

قَالَ فَمَا بَالُ الْقُرُوْنِ الْاُوْلٰى ﴿٥٢﴾

53. Akasema: Elimu yake iko kwa Mola wangu katika Kitabu. Mola wangu Hapotei wala Hasahau,

قَالَ عِلْمُهَا عِنْدَ رَبِّيْ فِيْ كِتٰبٍ ۚ لَا يَضِلُّ رَبِّيْ وَلَا يَنْسَى ﴿٥٣﴾

54. Ambaye Amewafanyieni ardhi kuwa tandiko na Akawawekeeni humo njia, na Akayateremsha maji kutoka mawinguni; na kwayo Tukaotesha namna nyingi za mimea mbalimbali.

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّسَلَكَ لَكُمْ فِيْهَا سُبُلًا وَّاَنْزَلَ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَخْرَجْنَا بِهٖٓ اَزْوَاجًا مِّنْ نَّبَاتٍ شَتّٰى ﴿٥٤﴾

55. Kuleni na walisheni wanyama wenu; bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa wenye akili.

كُلُوْا وَارْعَوْا اَنْعَامَكُمْ ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّاُولِي النُّهٰى ﴿٥٥﴾

FUNGU 3

56. Kwa (ardhi) hiyo Tumewaumbeni, na humo Tutawarudisheni, na toka humo Tutawatoeni mara nyingine.

مِنْهَا خَلَقْنٰكُمْ وَفِيْهَا نُعِيْدُكُمْ وَمِنْهَا نُخْرِجُكُمْ تَارَةً اُخْرٰى ﴿٥٦﴾

57. Na hakika Tulimwonyesha Ishara Zetu zote lakini alikadhibisha na akakataa.

وَلَقَدْ اَرَيْنٰهُ اٰيٰتِنَا كُلَّهَا فَكَذَّبَ وَاَبٰى ﴿٥٧﴾

58. Akasema: Umetujia kututoa katika nchi yetu kwa uchawi wako, ewe Musa?

قَالَ اَجِئْتَنَا لِتُخْرِجَنَا مِنْ اَرْضِنَا بِسِحْرِكَ يٰمُوْسٰى ﴿٥٨﴾

59. Basi sisi tutakuletea uchawi mithili ya huo; kwa hiyo ufanye ahadi (ya mkutano) baina yetu na yako ambayo tusisivunje sisi wala wewe (katika) mahali patakapokuwa sawa.

فَلَنَاْتِيَنَّكَ بِسِحْرٍ مِّثْلِهٖ فَاجْعَلْ بَيْنَنَا وَبَيْنَكَ مَوْعِدًا لَّا نُخْلِفُهٗ نَحْنُ وَلَآ اَنْتَ مَكَانًا سُوًى ﴿٥٩﴾

**Aya 58.** Firauni aliposhindwa katika dalili na Ishara za kimbingu, akatumia hila nyingine ili apate kuwakasirisha watu wake juu ya Nabii Musa na Nabii Harun, yaani, akaanza kusema kuwa kusudi hasa la Musa na Harun si kutangaza habari za dini, bali wanataka kutufukuza katika nchi yetu na kunyang'anya mali zetu.

60. (Musa) akasema: Miadi yenu ni siku ya mapambo na watu wakusanywe asubuhi.

قَالَ مَوْعِدُكُمْ يَوْمُ الزِّينَةِ وَأَن يُحْشَرَ النَّاسُ ضُحًى ﴿٦٠﴾

61. Kisha Firauni alienda zake na akakusanya hila zake zote kisha akaja mahali pa miadi.

فَتَوَلَّىٰ فِرْعَوْنُ فَجَمَعَ كَيْدَهُ ثُمَّ أَتَىٰ ﴿٦١﴾

62. Musa akawaambia: Ole wenu! msizushe uwongo juu ya Mwenyezi Mungu, isije Akawafuteni kwa adhabu. Na amekwisha shindwa azushaye uwongo.

قَالَ لَهُم مُّوسَىٰ وَيْلَكُمْ لَا تَفْتَرُوا عَلَى اللَّهِ كَذِبًا فَيُسْحِتَكُم بِعَذَابٍ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنِ افْتَرَىٰ ﴿٦٢﴾

63. Basi wakazozana kwa shauri lao baina yao na wakashauriana kwa siri.

فَتَنَازَعُوا أَمْرَهُم بَيْنَهُمْ وَأَسَرُّوا النَّجْوَىٰ ﴿٦٣﴾

64. Wakasema: Hakika hawa wawili ni wachawi, wanataka kuwatoeni katika nchi yenu kwa uchawi wao, na kuondoa desturi yenu iliyo bora kabisa.

قَالُوا إِنْ هَٰذَانِ لَسَاحِرَانِ يُرِيدَانِ أَن يُخْرِجَاكُم مِّنْ أَرْضِكُم بِسِحْرِهِمَا وَيَذْهَبَا بِطَرِيقَتِكُمُ الْمُثْلَىٰ ﴿٦٤﴾

65. Kwa hiyo kusanyeni hila yenu, kisha mfike kwa kujipanga safu, na kwa yakini amestawi leo atakayeshinda.

فَأَجْمِعُوا كَيْدَكُمْ ثُمَّ ائْتُوا صَفًّا ۚ وَقَدْ أَفْلَحَ الْيَوْمَ مَنِ اسْتَعْلَىٰ ﴿٦٥﴾

66. Wakasema: Ewe Musa, je, utatupa au tutakuwa sisi wa kwanza kutupa?

قَالُوا يَا مُوسَىٰ إِمَّا أَن تُلْقِيَ وَإِمَّا أَن نَّكُونَ أَوَّلَ مَنْ أَلْقَىٰ ﴿٦٦﴾

67. (Musa) akasema: Bali tupeni! Lo! kamba zao zikaonekana mbele yake, kwa uchawi wao, zikipiga mbio.

قَالَ بَلْ أَلْقُوا ۖ فَإِذَا حِبَالُهُمْ وَعِصِيُّهُمْ يُخَيَّلُ إِلَيْهِ مِن سِحْرِهِمْ أَنَّهَا تَسْعَىٰ ﴿٦٧﴾

68. Basi Musa akaona hofu katika nafsi yake.

فَأَوْجَسَ فِي نَفْسِهِ خِيفَةً مُّوسَىٰ ﴿٦٨﴾

---

**Aya 62.** Amekwisha shindwa azushaye uwongo. Historia ya wanadamu toka zamani, akili iliyo sahihi, na maisha ya Manabii wote waliokuja duniani vinashuhudia ya kuwa azushaye uwongo juu ya Mungu hawezi kamwe kufanikiwa.

**Aya 64.** *Kuondoa desturi yenu iliyo bora kabisa.* Makafiri siku zote wanasema maneno ya namna hii. Hutaka Manabii wa Mwenyezi Mungu wasivuruge desturi zao zilizo mbaya. Lakini hawafikiri kuwa Nabii wa Mungu haji ila kuondoa desturi za kishenzi na tabia za kishetani katika dunia. Kwa ajili hii wanalazimika kupinga desturi zote zilizo mbaya.

**Aya 68.** *Musa akaona hofu.* Nabii Musa hakuogopa kwa kufikiri kuwa wachawi wa Firauni

قُلْنَا لَا تَخَفْ إِنَّكَ أَنْتَ الْأَعْلَىٰ ﴿٦٩﴾

69. Tukasema: Usiogope, hakika wewe ndiwe mwenye kushinda.

وَأَلْقِ مَا فِي يَمِينِكَ تَلْقَفْ مَا صَنَعُوا ۖ إِنَّمَا صَنَعُوا كَيْدُ سَاحِرٍ ۖ وَلَا يُفْلِحُ السَّاحِرُ حَيْثُ أَتَىٰ ﴿٧٠﴾

70. Na kitupe kilicho katika mkono wako wa kuume: kitavimeza walivyovitengeneza; hakika wametengeneza hila za mchawi, wala mchawi hatafaulu po pote afikapo.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سُجَّدًا قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ هَارُونَ وَمُوسَىٰ ﴿٧١﴾

71. Basi wachawi wakaangushwa kusujudu, wakisema: Tumemwamini Mola wa Harun na Musa.

قَالَ آمَنْتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ ۖ فَلَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُمْ مِنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ فِي جُذُوعِ النَّخْلِ وَلَتَعْلَمُنَّ أَيُّنَا أَشَدُّ عَذَابًا وَأَبْقَىٰ ﴿٧٢﴾

72. (Firauni) akasema: Je, mnamwamini kabla sijawapeni ruhusa! Bila shaka yeye ndiye mkubwa wenu aliyewafunzeni uchawi. Kwa hiyo, hakika nitawakateni mikono yenu na miguu yenu kwa kutofautisha na kwa yakini nitawaueni kwa kuwawamba katika mashina ya mitende, na bila shaka mtajua ni nani wetu aliye mkali wa kuadhibu na kuiendeleza.

قَالُوا لَنْ نُؤْثِرَكَ عَلَىٰ مَا جَاءَنَا مِنَ الْبَيِّنَاتِ وَالَّذِي فَطَرَنَا ۖ فَاقْضِ مَا أَنْتَ قَاضٍ ۖ إِنَّمَا تَقْضِي هَٰذِهِ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٧٣﴾

73. Wakasema: Hatukutangulizi kamwe juu ya Ishara waziwazi zilizotufikia, na juu ya Yule Aliyetuumba, basi fanya unavyotaka kufanya; unaweza kutoa hukumu inayohusiana na maisha haya ya dunia tu.

إِنَّا آمَنَّا بِرَبِّنَا لِيَغْفِرَ لَنَا خَطَايَانَا وَمَا أَكْرَهْتَنَا عَلَيْهِ مِنَ السِّحْرِ ۗ وَاللَّهُ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿٧٤﴾

74. Kwa yakini tumemwamini Mola wetu ili Atusamehe makosa yetu na uchawi ule uliotushurutisha; na Mwenyezi Mungu ndiye Bora na Adumuye.

إِنَّهُ مَنْ يَأْتِ رَبَّهُ مُجْرِمًا فَإِنَّ لَهُ جَهَنَّمَ لَا يَمُوتُ فِيهَا وَلَا يَحْيَىٰ ﴿٧٥﴾

75. Hakika atakayekuja kwa Mola wake hali yu mkosefu, basi kwa yakini atapata Jahanamu; hatakufa humo wala hataishi.

---

watamshinda . La, Nabii hawezi kufikiri kuwa atashindwa na waganga. Bali hofu yake ilikuwa juu ya watu kwamba isije wakadanganyika kwa kamba za wachawi na wakashindwa kupambanua baina ya haki na batili, maana hakujua kama fimbo yake itameza mazingaombwe ya wale wachawi.

76. Na atakayemjia hali yu mumini amefanya vitendo vizuri, basi hao ndio watakaopata vyeo vya juu.

وَمَنْ يَّأْتِهٖ مُؤْمِنًا قَدْ عَمِلَ الصّٰلِحٰتِ فَاُولٰٓئِكَ
لَهُمُ الدَّرَجٰتُ الْعُلٰى ﴿٧٦﴾

77. Bustani za milele zipitazo mito chini yao, wakikaa humo. Na hayo ni malipo ya mwenye kujitakasa.

جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ
فِيْهَا ۚ وَذٰلِكَ جَزٰٓؤُا مَنْ تَزَكّٰى ﴿٧٧﴾

FUNGU 4

78. Na hakika Tulimfunulia Musa kwamba wapeleke usiku usiku watumishi Wangu, na ukawafanyie njia kavu baharini; usiogope kukamatwa wala usiogope lo lote.

وَلَقَدْ اَوْحَيْنَآ اِلٰى مُوْسٰٓى ۙ اَنْ اَسْرِ بِعِبَادِيْ فَاضْرِبْ
لَهُمْ طَرِيْقًا فِي الْبَحْرِ يَبَسًا ۙ لَّا تَخٰفُ دَرَكًا وَّلَا
تَخْشٰى ﴿٧٨﴾

79. Basi Firauni akawafuata pamoja na majeshi yake, na kikawafunikiza katika bahari kilichowafunikiza.

فَاَتْبَعَهُمْ فِرْعَوْنُ بِجُنُوْدِهٖ فَغَشِيَهُمْ مِّنَ الْيَمِّ
مَا غَشِيَهُمْ ﴿٧٩﴾

80. Na Firauni akawapoteza watu wake wala hakuwaongoza.

وَاَضَلَّ فِرْعَوْنُ قَوْمَهٗ وَمَا هَدٰى ﴿٨٠﴾

81. Enyi wana wa Israeli! hakika Tumewaokoeni na adui yenu na Tukawaahidini upande wa kuume wa mlima na Tukawateremshieni Manna na Salwa:

يٰبَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ قَدْ اَنْجَيْنٰكُمْ مِّنْ عَدُوِّكُمْ وَ
وٰعَدْنٰكُمْ جَانِبَ الطُّوْرِ الْاَيْمَنَ وَنَزَّلْنَا عَلَيْكُمُ
الْمَنَّ وَالسَّلْوٰى ﴿٨١﴾

82. Kuleni katika vitu vizuri Tulivyokuruzukuni wala msiiruke mipaka katika hivyo isije ikawashukieni ghadhabu Yangu. Na inayemshukia ghadhabu Yangu, basi ameangamia.

كُلُوْا مِنْ طَيِّبٰتِ مَا رَزَقْنٰكُمْ وَلَا تَطْغَوْا فِيْهِ فَيَحِلَّ
عَلَيْكُمْ غَضَبِيْ ۚ وَمَنْ يَّحْلِلْ عَلَيْهِ غَضَبِيْ فَقَدْ
هَوٰى ﴿٨٢﴾

83. Na hakika Mimi ni Msamehevu sana kwa anayetubia na kuamini na kutenda mema, tena ashikaye mwongozo.

وَاِنِّيْ لَغَفَّارٌ لِّمَنْ تَابَ وَاٰمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ثُمَّ
اهْتَدٰى ﴿٨٣﴾

84. Na nini kimekuharakisha kwa kuwaacha watu wako, ewe Musa?

وَمَآ اَعْجَلَكَ عَنْ قَوْمِكَ يٰمُوْسٰى ﴿٨٤﴾

85. Akasema: Wako nyuma yangu wananifuata; na nimeharakia Kwako, Mola wangu, ili Uwe radhi.

قَالَ هُمْ اُولَآءِ عَلٰٓى اَثَرِيْ وَعَجِلْتُ اِلَيْكَ رَبِّ
لِتَرْضٰى ﴿٨٥﴾

86. (Mungu) Akasema: Bila shaka Tumewajaribu watu wako baada yako, na Samiri amewapoteza.

قَالَ فَإِنَّا قَدْ فَتَنَّا قَوْمَكَ مِنْ بَعْدِكَ وَأَضَلَّهُمُ
السَّامِرِيُّ ﴿٨٦﴾

87. Basi Musa akarudi kwa watu wake kwa ghadhabu (na) kusikitika. Akasema: Enyi watu wangu, je, Mola wenu Hakuwaahidini ahadi nzuri? Je, imekuwa ndefu kwenu ahadi hiyo au mmetaka iwashukieni ghadhabu kutoka kwa Mola wenu; na kwa hiyo mmevunja ahadi yangu?

فَرَجَعَ مُوسَىٰ إِلَىٰ قَوْمِهِ غَضْبَانَ أَسِفًا ۚ قَالَ
يَا قَوْمِ أَلَمْ يَعِدْكُمْ رَبُّكُمْ وَعْدًا حَسَنًا ۚ أَفَطَالَ
عَلَيْكُمُ الْعَهْدُ أَمْ أَرَدْتُمْ أَنْ يَحِلَّ عَلَيْكُمْ غَضَبٌ
مِنْ رَبِّكُمْ فَأَخْلَفْتُمْ مَوْعِدِي ﴿٨٧﴾

88. Wakasema: Sisi hatukuvunja ahadi yako kwa hiyari yetu, walakini tulibebeshwa mizigo ya mapambo ya watu, tukaitupa (motoni) na hivyo ndivyo alivyotia Samiri.

قَالُوا مَا أَخْلَفْنَا مَوْعِدَكَ بِمَلْكِنَا وَلَٰكِنَّا حُمِّلْنَا
أَوْزَارًا مِنْ زِينَةِ الْقَوْمِ فَقَذَفْنَاهَا فَكَذَٰلِكَ أَلْقَى
السَّامِرِيُّ ﴿٨٨﴾

89. Kisha akawatolea ndama - kiwiliwili tu kilichokuwa kikitoa sauti ya chini-chini. Kisha yeye na masahaba zake wakasema: Huyu ndiye Mungu wenu na Mungu wa Musa lakini yeye alisahau kumtambulisha kwenu.

فَأَخْرَجَ لَهُمْ عِجْلًا جَسَدًا لَهُ خُوَارٌ فَقَالُوا هَٰذَا إِلَٰهُكُمْ
وَإِلَٰهُ مُوسَىٰ فَنَسِيَ ﴿٨٩﴾

90. Je, hawakuona ya kuwa hakuwarudishia neno wala hakuwamilikia dhara wala nafuu?

أَفَلَا يَرَوْنَ أَلَّا يَرْجِعُ إِلَيْهِمْ قَوْلًا وَلَا يَمْلِكُ لَهُمْ
ضَرًّا وَلَا نَفْعًا ﴿٩٠﴾

FUNGU 5

91. Na bila shaka Harun alikwisha waambia zamani, Enyi watu wangu! Hakika ninyi mmefitinishwa tu kwa kitu

وَلَقَدْ قَالَ لَهُمْ هَارُونُ مِنْ قَبْلُ يَا قَوْمِ إِنَّمَا
فُتِنْتُمْ بِهِ ۖ وَإِنَّ رَبَّكُمُ الرَّحْمَٰنُ فَاتَّبِعُونِي وَأَطِيعُوا

---

**Aya 90.** Hapa uungu wa ndama wa Samiri unakataliwa na Mwenyezi Mungu kwa dalili ya kutosema kwake. Kusema ndiyo dalili ya kutuonyesha kuwa Mungu yuko. Watu wanaofikiri kuwa Mungu alikuwa anasema na watu wa zamani tu na siku hizi hasemi tena wamedanganyika vibaya sana; na Aya hii ni dalili ya wazi ya kubatilisha fikira hizo. Bila shaka Mungu leo pia anasema na wale ambao anawapenda kama alivyokuwa akizungumza zamani na wapenzi Wake. Mlango wa wahyi na ufunuo ni mlango ulio wazi daima.

**Aya 91.** Biblia inaeleza ya kuwa Nabii Harun ndiye aliyewafanyia Waisraeli huyo ndama wapate kumwabudu (Kutoka 32:1-6). Ni wazi ya kuwa kusema hivyo si kweli. Haiwezekani

أَمْرِي ﴿٩١﴾

hiki na kwa yakini Mola wenu ni Mungu wa rehema, basi nifuateni na tiini amri yangu.

قَالُوا لَن نَّبْرَحَ عَلَيْهِ عَٰكِفِينَ حَتَّىٰ يَرْجِعَ إِلَيْنَا مُوسَىٰ ﴿٩٢﴾

92. Wakasema: Hatutaacha kabisa kukiabudu mpaka Musa aturudie.

قَالَ يَٰهَٰرُونُ مَا مَنَعَكَ إِذْ رَأَيْتَهُمْ ضَلُّوٓا۟ ﴿٩٣﴾

93. (Musa) akasema: Ewe Harun, ni nini kilichokuzuia ulipowaona wakipotea.

أَلَّا تَتَّبِعَنِ ۖ أَفَعَصَيْتَ أَمْرِي ﴿٩٤﴾

94. Ili usinifuate; je, umeasi amri yangu?

قَالَ يَبْنَؤُمَّ لَا تَأْخُذْ بِلِحْيَتِي وَلَا بِرَأْسِيٓ ۖ إِنِّي خَشِيتُ أَن تَقُولَ فَرَّقْتَ بَيْنَ بَنِيٓ إِسْرَٰٓءِيلَ وَلَمْ تَرْقُبْ قَوْلِي ﴿٩٥﴾

95. Akasema: Ewe mwana wa mama yangu, usinikamate kwa ndevu zangu wala kwa nywele za kichwa changu. Naogopa usije ukasema: Umesababisha mfarakano miongoni mwa wana wa Israeli, na hukusubiri kauli yangu.

قَالَ فَمَا خَطْبُكَ يَٰسَٰمِرِيُّ ﴿٩٦﴾

96. (Musa) akasema: Ewe Samiri, basi nia yako ilikuwa nini?

---

Nabii wa Mungu aliyesikia maneno ya Mungu kufanya jambo la namna hiyo. Mtu aliyeona jua hawezi kulidhani ni mshumaa; au aliyeona tembo hawezi kuona panya akafikiri ndiye tembo; mtu anayemwona mtu mwingine hawezi kumfananisha na funza. Hivyo haiwezekani kwa Mtume wa Mungu aliyemwona Mungu kwa macho ya roho na kumsikia sauti Yake, kufanya ndama wa dhahabu na kumwabudu. Inaonekana watu walioingiza maneno ya namna hii katika Biblia walikuwa wajinga kupita kiasi. Mfalme wa desturi tu hangependa kuchagua Gavana mpumbavu. Biblia inakubali ya kuwa Mungu anajua habari za mioyo ya watu. Basi Mungu angewezaje kumchagua mtu kuwa Nabii na kuwaongoza Waisraeli ambaye baadaye, atapinduka na kuwa anayeabudu sanamu? Je, hawa walioingiza maneno namna hii katika Biblia, walikuwa ni watu na akili zao?

Aliyewapoteza Waisraeli ni mtu aliyeitwa Samiri. Padre Dale, kwa kupofushwa na uadui, amesema maneno ya upumbavu kabisa juu ya habari za huyu Samiri. Ameandika, "Watu watatu watajwa katika sura hii, Samiri, Haman na Farao . . . Inaelekea kuwa Samiri huyu alidhaniwa kuwa Msamaria, maana Muhammad hakujua kuwa Samaria haukujengwa ila miaka mingi sana baada ya zamani za Musa" (uk. 631).

Kilichomfanya padre huyo adhanie huyu Samiri ni Msamaria, si kingine ila uadui wa kishenzi alio nao. Anakari mwenyewe kuwa Samiri ni mmoja katika watu watatu waliotajwa katika sura, na ambao ni wazi walikuwako katika majira moja. Hakuna mahali po pote katika Qur'an au Hadithi panapoeleza ya kuwa Samiri si jina la mtu bali la kabila. Lingekuwa ni jina la kabila, basi na Haman pia na Farao yangekuwa majina ya makabila. Lakini sivyo. Hayo yote ni majina ya watu maalum waliokuwako. Shauku yake ya kijinga inampoteza, naye anajaribu kupoteza watu wengine, kwa namna mbaya kabisa.

97. Akasema: Niliona wasiyoyaona na nikashika sehemu chache ya mwendo wa Mtume, kisha nikautupa: na hivi ndivyo ilinielekeza nafsi yangu.

قَالَ بَصُرْتُ بِمَا لَمْ يَبْصُرُوا بِهِ فَقَبَضْتُ قَبْضَةً
مِّنْ أَثَرِ الرَّسُولِ فَنَبَذْتُهَا وَكَذَٰلِكَ سَوَّلَتْ لِي نَفْسِي ﴿٩٧﴾

98. (Musa) akasema: Basi ondoka, na kwa yakini itakuwa kwako katika maisha kusema: Usiniguse; na bila shaka ni ahadi kwako isiyovunjwa. Na ukamtazame mungu uliyeendelea kumwabudu, bila shaka tutamteketeza kisha tutamsambaza katika bahari kwa msambazo.

قَالَ فَاذْهَبْ فَإِنَّ لَكَ فِي الْحَيَاةِ أَن تَقُولَ لَا
مِسَاسَ وَإِنَّ لَكَ مَوْعِدًا لَّن تُخْلَفَهُ وَانظُرْ
إِلَىٰ إِلَٰهِكَ الَّذِي ظَلْتَ عَلَيْهِ عَاكِفًا لَّنُحَرِّقَنَّهُ ثُمَّ
لَنَنسِفَنَّهُ فِي الْيَمِّ نَسْفًا ﴿٩٨﴾

99. Hakika mwabudiwa wenu ni Mwenyezi Mungu tu, Ambaye hakuna aabudiwaye ila Yeye. Amekienea kila kitu kwa elimu.

إِنَّمَا إِلَٰهُكُمُ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ وَسِعَ كُلَّ
شَيْءٍ عِلْمًا ﴿٩٩﴾

100. Kadhalika Tunakuhadithia katika habari za (mambo) yaliyotangulia, na bila shaka Tumekupa mauidha kutoka Kwetu.

كَذَٰلِكَ نَقُصُّ عَلَيْكَ مِنْ أَنبَاءِ مَا قَدْ سَبَقَ
وَقَدْ آتَيْنَاكَ مِن لَّدُنَّا ذِكْرًا ﴿١٠٠﴾

101. Atakayejitenga mbali nayo, basi kwa yakini atabeba siku ya Kiyama mzigo.

مَّنْ أَعْرَضَ عَنْهُ فَإِنَّهُ يَحْمِلُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وِزْرًا ﴿١٠١﴾

---

**Aya 95.** Maneno *usinikamate kwa ndevu zangu, wala kwa (nywele za) kichwa changu* yasichukuliwe kwa tafsiri ya neno kwa neno. Yanaweza tu kuwa na maana ya usinidhalilishe.

Pia Tazama sura 7:151.

**Aya 97.** Samiri alipoulizwa atoe sababu ya kosa lake, anajibu vile anavyojibu mwizi anayekamatwa katika hali ya kuiba na asiweze kukataa. Anasema: Ndiyo nilimfuata Mtume (Musa) kidogo na nikakiri Umoja wa Mungu. Lakini baadaye nikakataa, na sasa sitaki. *Hivi ndivyo nafsi yangu ilivyonielekeza.* Kwa kuwa majibu haya ya Samiri yanaonyesha uchafu wa moyo wake, Nabii Musa akamjibu ya kuwa kama ni hivyo ajue ya kuwa hali yake itakuwa mbaya katika dunia na Akhera na yeye mwenyewe atawafanya watu wasimsogelee, na wamkimbie.

**Aya 100.** Baada ya kueleza habari za Nabii Musa, Mwenyezi Mungu anamrudia Mtume s.a.w. kumwambia kuwa habari hizi hazikuelezwa hapa kwa namna ya kisa, bali ni habari zitakazokupitia wewe pia. Utapita katika njia zile zile alizopita Nabii Musa, na mwishoni majabari na mafirauni wataangamia, nawe utafanikiwa.

Mtume *s.a.w.* alitangaza habari hizi alipokuwa katika hali ya taabu katika Makka, na tunaona ya kuwa mwishoni alifanikiwa, na maadui zake wakaangamia.

خَالِدِينَ فِيهِ ۖ وَسَاءَ لَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ حِمْلًا ﴿١٠٢﴾

102. Wakikaa humo, na vibaya kwao siku ya Kiyama kubeba mzigo.

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ ۚ وَنَحْشُرُ الْمُجْرِمِينَ يَوْمَئِذٍ زُرْقًا ﴿١٠٣﴾

103. Siku itakayopigwa baragumu na Tutawakusanya wakosefu siku hiyo hali macho yao yatakuwa kibuluu.

يَتَخَافَتُونَ بَيْنَهُمْ إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا عَشْرًا ﴿١٠٤﴾

104. Watanong'onezana wao kwa wao: Hamkukaa ila (siku) kumi tu.

نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ إِذْ يَقُولُ أَمْثَلُهُمْ طَرِيقَةً إِن لَّبِثْتُمْ إِلَّا يَوْمًا ﴿١٠٥﴾

105. Sisi Tunajua sana watakayosema, atakaposema mbora wao katika mwendo: Ninyi hamkukaa ila siku moja tu.

## FUNGU 6

وَيَسْأَلُونَكَ عَنِ الْجِبَالِ فَقُلْ يَنسِفُهَا رَبِّي نَسْفًا ﴿١٠٦﴾

106. Na wanakuuliza habari za milima. Basi sema: Mola wangu Ataivunja-vunja kabisa .

فَيَذَرُهَا قَاعًا صَفْصَفًا ﴿١٠٧﴾

107. Na Ataiacha uwanda mtambarare,

لَّا تَرَىٰ فِيهَا عِوَجًا وَلَا أَمْتًا ﴿١٠٨﴾

108. Hutaona humo kombo wala miinuko.

يَوْمَئِذٍ يَتَّبِعُونَ الدَّاعِيَ لَا عِوَجَ لَهُ ۖ وَخَشَعَتِ الْأَصْوَاتُ لِلرَّحْمَٰنِ فَلَا تَسْمَعُ إِلَّا هَمْسًا ﴿١٠٩﴾

109. Siku hiyo watamfuata mwitaji aliye imara na asiye na upotevu; na sauti zote zitanyamazishwa mbele ya Mwenyezi Mungu Aliye Mwingi wa Huruma na hutasikia ila sauti ndogo-ndogo za nyayo.

يَوْمَئِذٍ لَّا تَنفَعُ الشَّفَاعَةُ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَرَضِيَ لَهُ قَوْلًا ﴿١١٠﴾

110. Siku hiyo hautafaa uombezi ila kwa yule Anayemruhusu Mungu wa huruma na kuiridhia kauli yake.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يُحِيطُونَ بِهِ عِلْمًا ﴿١١١﴾

111. Anajua yaliyo mbele yao na yaliyo nyuma yao, wala hawamzunguki kwa elimu.

---

**Aya 106.** *Milima.* Milima ni watu wakubwa-wakubwa. Watu walimwuliza Mtume s.a.w. itakuwaje hali ya hao wakubwa wa nchi kama Abu Jahal, Utba, Walid na wengineo. Mwenyezi Mungu anasema: Uwaambie Mungu atawaondoa kabisa katika njia ya dini ya Kiislamu hata haitajulikana wamekwenda wapi. Ndivyo ilivyotokea. Maadui wote wakubwa-wakubwa wa dini ya Kiislamu waliangamia na sasa majina yao yamebaki visa tu, hali Uislamu unaendelea kuenea kila upande na heshima ya Mtume *s.a.w.* inazidi.

112. Na nyuso zitainama mbele ya Aliye Hai, Mzima wa milele; na ameshindwa aliyefanya dhuluma.

وَعَنَتِ الْوُجُوهُ لِلْحَيِّ الْقَيُّومِ ۖ وَقَدْ خَابَ مَنْ حَمَلَ
ظُلْمًا ﴿١١٢﴾

113. Na atakayefanya vitendo vizuri, naye ni mumini, basi hataogopa dhuluma wala kunyimwa.

وَمَنْ يَعْمَلْ مِنَ الصَّالِحَاتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا يَخَافُ
ظُلْمًا وَلَا هَضْمًا ﴿١١٣﴾

114. Na ndivyo Tulivyoiteremsha Qur'an kwa Kiarabu - na Tumeeleza humo maonyo fulani fulani ili wapate kumcha Mwenyezi Mungu au kwamba ili iweze kuamsha ndani ya nafsi zao ukumbusho wa kiroho.

وَكَذَٰلِكَ أَنْزَلْنَاهُ قُرْآنًا عَرَبِيًّا وَصَرَّفْنَا فِيهِ مِنَ
الْوَعِيدِ لَعَلَّهُمْ يَتَّقُونَ أَوْ يُحْدِثُ لَهُمْ ذِكْرًا ﴿١١٤﴾

115. Basi Atukuzwaye ni Mwenyezi Mungu, Mfalme wa haki. Wala usifanye haraka kwa Qur'an, kabla haujamalizika kukufikia ufunuo wake, na uombe: Mola wangu, nizidishie elimu.

فَتَعَالَى اللَّهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۗ وَلَا تَعْجَلْ بِالْقُرْآنِ
مِنْ قَبْلِ أَنْ يُقْضَىٰ إِلَيْكَ وَحْيُهُ ۖ وَقُلْ رَبِّ زِدْنِي
عِلْمًا ﴿١١٥﴾

116. Na bila shaka Tulimwahidi Adamu zamani, basi akasahau, lakini Hatukumwona mwenye nia (ya kuvunja ahadi).

وَلَقَدْ عَهِدْنَا إِلَىٰ آدَمَ مِنْ قَبْلُ فَنَسِيَ وَلَمْ نَجِدْ
لَهُ عَزْمًا ﴿١١٦﴾ ع

FUNGU 7

117. Na (kumbukeni) Tulipowaambia Malaika, Mtiini Adamu, basi wakatii isipokuwa Ibilisi, alikana.

وَإِذْ قُلْنَا لِلْمَلَائِكَةِ اسْجُدُوا لِآدَمَ فَسَجَدُوا إِلَّا إِبْلِيسَ
أَبَىٰ ﴿١١٧﴾

118. Basi Tukasema: Ewe Adamu, hakika huyu ni adui yako na ya mke wako, hivyo asiwatoeni katika bustani mkaingia mashakani.

فَقُلْنَا يَا آدَمُ إِنَّ هَٰذَا عَدُوٌّ لَكَ وَلِزَوْجِكَ فَلَا
يُخْرِجَنَّكُمَا مِنَ الْجَنَّةِ فَتَشْقَىٰ ﴿١١٨﴾

119. Hakika hutakuwa mwenye njaa humo wala hutakuwa uchi.

إِنَّ لَكَ أَلَّا تَجُوعَ فِيهَا وَلَا تَعْرَىٰ ﴿١١٩﴾

120. Na kwa yakini hutapata kiu humo wala hutapata joto.

وَأَنَّكَ لَا تَظْمَأُ فِيهَا وَلَا تَضْحَىٰ ﴿١٢٠﴾

121. Basi Shetani akamtia wasiwasi; akamwambia: Ewe Adamu, je, nikujulishe mti wa milele na ufalme usiokoma?

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ الشَّيْطَانُ قَالَ يَا آدَمُ هَلْ أَدُلُّكَ عَلَىٰ
شَجَرَةِ الْخُلْدِ وَمُلْكٍ لَا يَبْلَىٰ ﴿١٢١﴾

فَأَكَلَا مِنْهَا فَبَدَتْ لَهُمَا سَوْآتُهُمَا وَطَفِقَا يَخْصِفَانِ عَلَيْهِمَا مِنْ وَرَقِ الْجَنَّةِ ۚ وَعَصَىٰ آدَمُ رَبَّهُ فَغَوَىٰ ﴿١٢٢﴾

122. Wakaula wote wawili ndipo udhaifu wao wa asili ukabainishwa kwao. Kwa hiyo wakaanza kujifunika kwa majani kutoka katika bustani. Na Adamu hakumtii Mola wake na Adamu akaacha njia na kwenda upande.

ثُمَّ اجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَتَابَ عَلَيْهِ وَهَدَىٰ ﴿١٢٣﴾

123. Kisha Mola wake Akamchagua na Akamwelekea na Akamwongoza.

قَالَ اهْبِطَا مِنْهَا جَمِيعًا ۖ بَعْضُكُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ ۖ فَإِمَّا يَأْتِيَنَّكُمْ مِنِّي هُدًى فَمَنِ اتَّبَعَ هُدَايَ فَلَا يَضِلُّ وَلَا يَشْقَىٰ ﴿١٢٤﴾

124. Akasema: Ondokeni humo nyote m maadui ninyi kwa ninyi; na kama ukiwafikieni kutoka Kwangu mwongozo, basi atakayeufuata mwongozo Wangu hatapotea wala hatakuwa na bahati mbaya.

وَمَنْ أَعْرَضَ عَنْ ذِكْرِي فَإِنَّ لَهُ مَعِيشَةً ضَنْكًا وَنَحْشُرُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ أَعْمَىٰ ﴿١٢٥﴾

125. Na atakayejiepusha kunikumbuka, basi kwa yakini atapata maisha yenye dhiki, na siku ya Kiyama Tutamfufua hali yu kipofu.

قَالَ رَبِّ لِمَ حَشَرْتَنِي أَعْمَىٰ وَقَدْ كُنْتُ بَصِيرًا ﴿١٢٦﴾

126. Atasema: Ee Mola wangu, mbona Umenifufua kipofu na hali nilikuwa nikiona?

---

**Aya 122.** Wafasiri wengi wamelichukulia jambo hili kwa kiwango kikubwa sana katika maana yake ya neno kwa neno wakati kuna ushahidi wa kutosha ndani ya maandiko haya wa kukanusha matumizi ya nano kwa neno. Dhambi inayozungumziwa ni dhahiri kabisa kwamba inahusiana na msepetuko uliotokea ndani ya mwili kama inavyobainishwa na ile sehemu ya aya inayotangaza kwamba ule udhaifu wao *sau'aatuhumaa* ukajulikana kwao. Kama ungelikuwa uchi wa kimwili yawezekanaje uwe hawakuujua uchi wao huo tokea siku waliyozaliwa hadi wakati wa tukio lile?

Kwa hiyo ni dhahiri kwamba Qur'an Tukufu inanasibishwa kimakosa na maana ya neno kwa neno. Kiasili neno *sau'aa* linatumika kwa vitendo vya aibu na vyenye welekea wa kutenda maovu. Wakati wa kutenda kosa mkosefu anagundua udhaifu wake uliojificha kutokana na hofu aipatayo. Udhaifu huu ni wa kisaikolojia na uko ndani ya mwili, wenye kuhusiana na akili na moyo, na hauwezi kufunikwa na kufichwa kwa kubandika majani mwilini mwa mtu. Hivyo basi kwa maana halisi ya kosa hili, lo lote liwalo, ambalo Adamu na Eva walilitenda, kufunika kutakuwa na maana tu ya kuomba msamaha kutoka kwa Mwenyezi Mungu na (kuomba ulinzi kutoka kwa Mwenyezi Mungu). Kwa maana hiyo basi majani ya bustani ni lazima yaeleweke kimethali kwa maana ya kutafuta kimbilio chini ya msamaha wa Mwenyezi Mungu na hicho ndicho alichofanya Adamu kwa mujibu wa Qur'an ambamo imetajwa waziwazi kwamba Mwenyezi Mungu Mwenyewe Alimfundisha yale maneno ambayo yangemwondolea athari za makosa yake na kwa kuyaitikia maneno yale Mwenyezi Mungu Alimwelekea kwa rehema na usamehevu.

127. (Mungu) Atasema: Hivyo ndivyo zilikufikia Aya Zetu lakini ukazisahau, na kadhalika leo utasahauliwa.

قَالَ كَذَٰلِكَ أَتَتْكَ آيَاتُنَا فَنَسِيتَهَا ۖ وَكَذَٰلِكَ الْيَوْمَ تُنسَىٰ ﴿١٢٧﴾

128. Na hivi ndivyo Tutakavyomlipa apitaye kiasi na asiyeamini Aya za Mola wake; na bila shaka adhabu ya Akhera ni kali zaidi na iendeleayo sana.

وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي مَنْ أَسْرَفَ وَلَمْ يُؤْمِن بِآيَاتِ رَبِّهِ ۚ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَشَدُّ وَأَبْقَىٰ ﴿١٢٨﴾

129. Je, haikuwaongoza ni vizazi vingapi Tulivyoviangamiza kabla yao, waliokuwa wakitembea katika maskani zao? Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa wenye akili.

أَفَلَمْ يَهْدِ لَهُمْ كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّنَ الْقُرُونِ يَمْشُونَ فِي مَسَاكِنِهِمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّأُولِي النُّهَىٰ ﴿١٢٩﴾

## FUNGU 8

130. Na kama lisingelikuwa neno lililotangulia kutoka kwa Mola wako, na muda uliokwishawekwa, adhabu yao ingalikuwa jambo la lazima.

وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِن رَّبِّكَ لَكَانَ لِزَامًا وَأَجَلٌ مُّسَمًّى ﴿١٣٠﴾

131. Basi yavumilie hayo wayasemayo, na utukuze kwa sifa za Mola wako kabla halijatoka jua na kabla halijatua, na nyakati za usiku pia umtukuze, na katikati ya mchana, ili uridhike.

فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ غُرُوبِهَا ۖ وَمِنْ آنَاءِ اللَّيْلِ فَسَبِّحْ وَأَطْرَافَ النَّهَارِ لَعَلَّكَ تَرْضَىٰ ﴿١٣١﴾

132. Wala usivikodolee macho yako Tulivyowafaidisha watu wengi miongoni mwao: ni mapambo ya maisha ya dunia, ili Tuwajaribu kwavyo; na riziki ya Mola wako (Akupayo) ni bora mno na iendeleayo sana.

وَلَا تَمُدَّنَّ عَيْنَيْكَ إِلَىٰ مَا مَتَّعْنَا بِهِ أَزْوَاجًا مِّنْهُمْ زَهْرَةَ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا لِنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَرِزْقُ رَبِّكَ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ ﴿١٣٢﴾

133. Na uwaamuru ahali zako kusali, na uendelee kwa hayo; Hatukuombi riziki bali sisi Tunakuruzuku, na mwisho mwema ni kwa (washikao) ucha-Mungu.

وَأْمُرْ أَهْلَكَ بِالصَّلَاةِ وَاصْطَبِرْ عَلَيْهَا ۖ لَا نَسْأَلُكَ رِزْقًا ۖ نَّحْنُ نَرْزُقُكَ ۗ وَالْعَاقِبَةُ لِلتَّقْوَىٰ ﴿١٣٣﴾

134. Na wakasema: Kwa nini hakutuletea Ishara kutoka kwa Mola wake? Je, haikuwafikia dalili wazi ya yale yaliyokuwa katika Vitabu vya kale?

وَقَالُوا لَوْلَا يَأْتِينَا بِآيَةٍ مِّن رَّبِّهِ ۚ أَوَلَمْ تَأْتِهِم
بَيِّنَةُ مَا فِي الصُّحُفِ الْأُولَىٰ ﴿١٣٣﴾

135. Na lau kama Tungaliwaangamiza kwa adhabu kabla yake (Mtume), wangesema: Ee Mola wetu, mbona Hukutuletea Mtume tukazifuata Aya Zako kabla sisi kudhilika na kufedheheka?

وَلَوْ أَنَّا أَهْلَكْنَاهُم بِعَذَابٍ مِّن قَبْلِهِ لَقَالُوا رَبَّنَا
لَوْلَا أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ آيَاتِكَ مِن قَبْلِ
أَن نَّذِلَّ وَنَخْزَىٰ ﴿١٣٤﴾

136. Sema: Kila mmoja anangoja, basi nanyi pia ngojeni: hivi karibuni mtajua ni nani mwenye njia iliyo sawa na ni nani aliyeongoka.

قُلْ كُلٌّ مُّتَرَبِّصٌ فَتَرَبَّصُوا ۖ فَسَتَعْلَمُونَ مَنْ أَصْحَابُ
الصِّرَاطِ السَّوِيِّ وَمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿١٣٥﴾

سُورَةُ الأَنْبِيَاءِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةٌ وَّثَلاثَ عَشْرَةَ آيَةً وَّسَبْعَةُ رُكُوعَاتٍ

## 21. SURA AL-ANBIYAA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 7 na Aya 113 pamoja na Bismillahi*

### JUZU 17

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Imewakaribia watu hesabu yao nao wamo katika mghafala wakikengeuka.

3. Hayawafikii mauidha mapya kutoka kwa Mola wao ila huyasikia na hali wakicheza.

4. Na mioyo yao ni misahaulifu. Na wanashauriana kwa siri - wale ambao ni wenye kudhulumu, kisha wanasema: Huyu si binadamu kama ninyi? Basi je mtapafikia mahali penye uchawi hali mnaona?

5. Alisema: Mola wangu Huyajua yaliyosemwa mbinguni na ardhini; naye ndiye Asikiaye, Ajuaye.

6. Lakini wanasema: Ndoto zilizovurugika; bali ameyabuni mwenyewe, bali yu mshairi. Basi atuletee Ishara kama walivyotumwa (Mitume) wa kwanza.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

اِقْتَرَبَ لِلنَّاسِ حِسَابُهُمْ وَهُمْ فِيْ غَفْلَةٍ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٢﴾

مَا يَأْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنْ رَّبِّهِمْ مُّحْدَثٍ اِلَّا اسْتَمَعُوْهُ وَهُمْ يَلْعَبُوْنَ ﴿٣﴾

لَاهِيَةً قُلُوْبُهُمْ وَاَسَرُّوا النَّجْوَى الَّذِيْنَ ظَلَمُوْا هَلْ هٰذَآ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ اَفَتَأْتُوْنَ السِّحْرَ وَاَنْتُمْ تُبْصِرُوْنَ ﴿٤﴾

قٰلَ رَبِّيْ يَعْلَمُ الْقَوْلَ فِي السَّمَآءِ وَالْاَرْضِ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٥﴾

بَلْ قَالُوْٓا اَضْغَاثُ اَحْلَامٍ بَلِ افْتَرٰىهُ بَلْ هُوَ شَاعِرٌ فَلْيَأْتِنَا بِاٰيَةٍ كَمَآ اُرْسِلَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٦﴾

---

Sura hii imepewa jina *Manabii* kwa kuwa imeeleza habari za kusalimishwa Manabii na kufanywa washinde. Habari za Nabii Ibrahimu ambaye ni baba wa Manabii wengi zimeelezwa ili kuwa mfano unaokaribiana zaidi na habari za Mtume *s.a.w.* Sura hii nzima ilishuka Makka.

**Aya 4 - 6.** Aya hizi zinaonyesha jinsi wasioamini walivyokuwa wakibabaika. Walipoona Qur'an inawavuta ingawa hawaitaki wakaiita *sihr* yaani ufasihi (Taj). Na waliposikia bishara ilizotabiri ambazo ufasihi mtupu hauwezi kuzileta, basi wakaiita, *Ndoto zilizovurugika.* Lakini tena wanaona Qur'an inazidi kutia mkazo juu ya kushindwa kwao na kushinda kwa Uislamu, hata wanaanza kufikiri haikosi kuna jambo, na kwa kujitia hamnazo wanasema, *ameyabuni mwenyewe.* Kisha wanamwita Mtume *s.a.w.* kwa jina moja lenye kukusanya namna hizo zote na wanasema yeye ni *mshairi.*

7. Haukuamini kabla yao mji wo wote Tuliouangamiza: je, wao wataamini?

مَآ اٰمَنَتْ قَبْلَهُمْ مِّنْ قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَا ۚ اَفَهُمْ يُؤْمِنُوْنَ ﴿٧﴾

8. Na Hatukuwatuma kabla yako ila wanaume Tuliowafunulia. Basi waulizeni wale wanaoyajua vyema maandiko matakatifu iwapo ninyi hamjui.

وَمَآ اَرْسَلْنَا قَبْلَكَ اِلَّا رِجَالًا نُّوْحِيْٓ اِلَيْهِمْ فَسْـَٔلُوْٓا اَهْلَ الذِّكْرِ اِنْ كُنْتُمْ لَا تَعْلَمُوْنَ ﴿٨﴾

9. Wala hatukuwajaalia miili isiyokula chakula, wala hawakuwa wenye kukaa milele.

وَمَا جَعَلْنٰهُمْ جَسَدًا لَّا يَاْكُلُوْنَ الطَّعَامَ وَمَا كَانُوْا خٰلِدِيْنَ ﴿٩﴾

10. Kisha Tukawasadikishia ahadi na Tukawaokoa pamoja na wale Tuliowataka na Tukawaangamiza wanaopita kiasi.

ثُمَّ صَدَقْنٰهُمُ الْوَعْدَ فَاَنْجَيْنٰهُمْ وَمَنْ نَّشَآءُ وَاَهْلَكْنَا الْمُسْرِفِيْنَ ﴿١٠﴾

11. Sasa Tumewateremshieni Kitabu ambacho ndani yake mna mawaidha yote mnayohitaji; basi je hamfahamu?

ع لَقَدْ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكُمْ كِتٰبًا فِيْهِ ذِكْرُكُمْ ۚ اَفَلَا تَعْقِلُوْنَ ﴿١١﴾

## FUNGU 2

12. Na mingapi Tuliiharibu katika miji iliyokuwa ikidhulumu na Tukawaumba baadaye watu wengine?

وَكَمْ قَصَمْنَا مِنْ قَرْيَةٍ كَانَتْ ظَالِمَةً وَّاَنْشَاْنَا بَعْدَهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ﴿١٢﴾

13. Basi walipohisi adhabu Yetu, lo! wakaanza kuikimbia.

فَلَمَّآ اَحَسُّوْا بَاْسَنَآ اِذَا هُمْ مِّنْهَا يَرْكُضُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Msikimbie, na rudini kwenye yale mliyojifurahisha nayo na kwenye maskani zenu laala ninyi mtaulizwa.

لَا تَرْكُضُوْا وَارْجِعُوْٓا اِلٰى مَآ اُتْرِفْتُمْ فِيْهِ وَمَسٰكِنِكُمْ لَعَلَّكُمْ تُسْـَٔلُوْنَ ﴿١٤﴾

---

**Aya 9.** Aya hii inaonyesha ya kuwa hata Manabii walipewa miili yenye kula chakula na yenye kufa, na hawakuwa wawezao kukaa milele. Hivyo, ni wazi kabisa, haiwezekani kabisa Nabii Isa au Nabii ye yote kukaa mbinguni na kiwiliwili chake bila kula chakula, wala haiwezekani ya kwamba akae milele hai kiasi cha miaka 2,000.

**Aya 11.** *Dhikr*. Neno hili tumelifasiri "mauidha." Kadhalika lina maana ya: (1) Utukufu; (2) sifa nzuri; (3) heshima; na kadha wa kadha (Taj, Lane n.k.w.). Hivyo makafiri wanapoomba Ishara kama za Manabii wa zamani, wakitaka waangamizwe kama walivyoangamizwa waliotangulia ikiwa Uislamu ni dini ya kweli, Mwenyezi Mungu anawaambia ya kuwa amewaletea Qur'an ili iwafanye kuwa watu wakubwa wenye sifa na heshima.

15. Wakasema: Ole wetu! Hakika tulikuwa wadhalimu.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا إِنَّا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿١٥﴾

16. Na kukaendelea kulia kwao huku hata Tukawafanya waliofyekwa, wakazimika.

فَمَا زَالَت تِّلْكَ دَعْوَاهُمْ حَتَّىٰ جَعَلْنَاهُمْ حَصِيدًا خَامِدِينَ ﴿١٦﴾

17. Na Hatukuziumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao kwa mchezo.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿١٧﴾

18. Kama Tungalitaka kufanya mchezo, hakika Tungeufanya Sisi wenyewe: kama Tungekuwa Wafanyao.

لَوْ أَرَدْنَا أَن نَّتَّخِذَ لَهْوًا لَّاتَّخَذْنَاهُ مِن لَّدُنَّا إِن كُنَّا فَاعِلِينَ ﴿١٨﴾

19. Bali Tunaitupa haki juu ya batili inayovunja kichwa chake na mara (batili) inatoweka; na ole wenu kwa ajili ya mnayonena!

بَلْ نَقْذِفُ بِالْحَقِّ عَلَى الْبَاطِلِ فَيَدْمَغُهُ فَإِذَا هُوَ زَاهِقٌ ۚ وَلَكُمُ الْوَيْلُ مِمَّا تَصِفُونَ ﴿١٩﴾

20. Na ni Vyake vilivyomo mbinguni na ardhini; na walio mbele Yake hawajivuni kwa kumwabudu wala hawachoki.

وَلَهُ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَمَنْ عِندَهُ لَا يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِهِ وَلَا يَسْتَحْسِرُونَ ﴿٢٠﴾

21. Wanamtukuza usiku na mchana, hawanyong'onyei.

يُسَبِّحُونَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لَا يَفْتُرُونَ ﴿٢١﴾

22. Au wamepata waungu katika ardhi wafufuao?

أَمِ اتَّخَذُوا آلِهَةً مِّنَ الْأَرْضِ هُمْ يُنشِرُونَ ﴿٢٢﴾

23. Kama humo mbinguni na ardhini kungelikuwako na miungu wengine licha ya Mwenyezi Mungu, basi zote mbingu na ardhi zingeharibika. Basi Ametakasika Mwenyezi Mungu, Mola wa Arshi, Yu mbali na yale wanayoyasifu.

لَوْ كَانَ فِيهِمَا آلِهَةٌ إِلَّا اللَّهُ لَفَسَدَتَا ۚ فَسُبْحَانَ اللَّهِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿٢٣﴾

24. Haulizwi Anayoyafanya lakini wao wataulizwa.

لَا يُسْأَلُ عَمَّا يَفْعَلُ وَهُمْ يُسْأَلُونَ ﴿٢٤﴾

25. Au je, wameshika badala Yake miungu? Sema: Leteni dalili zenu. Huu ni ukumbusho wa wale walio pamoja nami, na ukumbusho wa wale wa kabla yangu; lakini wengi wao hawajui ukweli, kwa hiyo wanapuuza.

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ آلِهَةً ۖ قُلْ هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ ۖ هَٰذَا ذِكْرُ مَن مَّعِيَ وَذِكْرُ مَن قَبْلِي ۗ بَلْ أَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُونَ الْحَقَّ ۖ فَهُم مُّعْرِضُونَ ﴿٢٥﴾

26. Na Hatukumtuma kabla yako Mtume ye yote ila Tulimfunulia ya kwamba hakuna aabudiwaye ila Mimi, basi Niabuduni.

وَمَآ اَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ مِنْ رَّسُوْلٍ اِلَّا نُوْحِیْۤ اِلَيْهِ اَنَّهٗ لَاۤ اِلٰهَ اِلَّاۤ اَنَا فَاعْبُدُوْنِ ﴿٢٦﴾

27. Na wanasema: Mungu Mwenye huruma Amepanga mwana; Atukuzwe! bali wao ni watumishi waheshimiwao.

وَقَالُوا اتَّخَذَ الرَّحْمٰنُ وَلَدًا سُبْحٰنَهٗ ؕ بَلْ عِبَادٌ مُّكْرَمُوْنَ ۙ﴿٢٧﴾

28. Hawamtangulii kwa usemi, nao hufanya kwa amri Yake.

لَا يَسْبِقُوْنَهٗ بِالْقَوْلِ وَهُمْ بِاَمْرِهٖ يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Anayajua yaliyo mbele yao na yaliyo nyuma yao, na hawamwombei (ye yote) ila yule Anayemridhia, nao kwa kumwogopa Yeye wananyenyekea.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَلَا يَشْفَعُوْنَ ۙ اِلَّا لِمَنِ ارْتَضٰى وَهُمْ مِّنْ خَشْيَتِهٖ مُشْفِقُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Na atakayesema miongoni mwao: Hakika mimi ni mungu badala Yake, basi huyo Tutamlipa Jahanamu, hivyo ndivyo Tuwalipavyo wadhalimu.

وَمَنْ يَّقُلْ مِنْهُمْ اِنِّیْۤ اِلٰهٌ مِّنْ دُوْنِهٖ فَذٰلِكَ نَجْزِيْهِ جَهَنَّمَ ؕ كَذٰلِكَ نَجْزِی الظّٰلِمِيْنَ ﴿٣٠﴾

FUNGU 3

31. Je, hawakuona wale waliokufuru ya kwamba mbingu na ardhi vilikuwa vimeambatana kisha Tukaviambua; na Tukafanya kwa maji kila kitu kilicho hai; basi je, hawaamini?

اَوَلَمْ يَرَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْۤا اَنَّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ كَانَتَا رَتْقًا فَفَتَقْنٰهُمَا ؕ وَجَعَلْنَا مِنَ الْمَآءِ كُلَّ شَیْءٍ حَیٍّ ؕ اَفَلَا يُؤْمِنُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Na Tukaweka katika ardhi milima ili iwafaidishe, na Tukaweka humo mabarabara waziwazi ili wapate kuongoka.

وَجَعَلْنَا فِی الْاَرْضِ رَوَاسِیَ اَنْ تَمِيْدَ بِهِمْ ۪ وَجَعَلْنَا فِيْهَا فِجَاجًا سُبُلًا لَّعَلَّهُمْ يَهْتَدُوْنَ ﴿٣٢﴾

---

**Aya 27.** Hapa kumwita Yesu mtoto wa Mungu kunakanushwa kabisa na inaelezwa ya kuwa Manabii waliitwa "wana wa Mungu" katika Taurati kwa maana ya kuwa Watumishi wa Mungu wanaoheshimiwa, si zaidi kuliko hivyo.

**Aya 31.** *Tukafanya kwa maji kila kitu kilicho hai.* Jambo hili lilielezwa na Qur'an miaka 1,400, na lililokuwa halijulikani kwa watu limehakikishwa na elimu za kisasa ya kuwa maji ndiyo chanzo cha uhai. Kadhalika ufunuo wa Mwenyezi Mungu mara kwa mara umefananishwa na maji yanayoshuka ardhini, na ya kwamba kwa kupata uhai wa kiroho lazima Mwenyezi Mungu awe akishusha wahyi wake mara anapoona unahitajika.

33. Na Tukaifanya mbingu kuwa dari iliyohifadhiwa, lakini wanazikengeuka Ishara Zake.

34. Na Yeye ndiye Aliyeumba usiku na mchana na jua na mwezi: vyote vinaogelea katika duara (zao).

35. Nasi Hatukumfanya mwanadamu ye yote wa kabla yako aishi milele. Basi kama ukifa wao wataishi milele?

36. Kila nafsi itaonja mauti; na Tunawajaribuni kwa shari na heri kuwa mtihani, na Kwetu mtarejeshwa.

37. Na wanapokuona wale waliokufuru hawakufanyii cho chote ila mzaha, (wakisema): Je, huyu ndiye anayewataja waungu wenu? Na hao ndio wakataao mauidha ya Mungu wa huruma.

38. Mwanadamu ameumbwa kwa haraka, karibuni hivi Nitawaonyesheni Ishara Zangu, kwahiyo msinihimize.

39. Na wanasema: Ahadi hii itatokea lini kama mnasema kweli?

40. Lau wangejua wale waliokufuru wakati ambao hawatauzuia Moto katika nyuso zao wala katika migongo yao wala hawatasaidiwa!

41. Bali utawafikia kwa ghafla na utawahangaisha, kisha hawataweza kuurudisha, wala hawatapewa muhula.

42. Na bila shaka walifanyiwa dhihaka Mitume kabla yako; kwahiyo yakawazinga wale waliofanya dhihaka miongoni mwao yale waliyokuwa wakiyafanyia dhihaka.

وَجَعَلْنَا السَّمَاءَ سَقْفًا مَّحْفُوظًا ۖ وَهُمْ عَنْ
آيَاتِهَا مُعْرِضُونَ ﴿٣٣﴾
وَهُوَ الَّذِي خَلَقَ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ وَالشَّمْسَ وَ
الْقَمَرَ ۖ كُلٌّ فِي فَلَكٍ يَسْبَحُونَ ﴿٣٤﴾
وَمَا جَعَلْنَا لِبَشَرٍ مِّن قَبْلِكَ الْخُلْدَ ۖ أَفَإِن مِّتَّ
فَهُمُ الْخَالِدُونَ ﴿٣٥﴾
كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ۗ وَنَبْلُوكُم بِالشَّرِّ وَ
الْخَيْرِ فِتْنَةً ۖ وَإِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٣٦﴾
وَإِذَا رَآكَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِن يَتَّخِذُونَكَ إِلَّا هُزُوًا
أَهَٰذَا الَّذِي يَذْكُرُ آلِهَتَكُمْ وَهُم بِذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ
هُمْ كَافِرُونَ ﴿٣٧﴾
خُلِقَ الْإِنسَانُ مِنْ عَجَلٍ ۚ سَأُرِيكُمْ آيَاتِي فَلَا
تَسْتَعْجِلُونِ ﴿٣٨﴾
وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٩﴾
لَوْ يَعْلَمُ الَّذِينَ كَفَرُوا حِينَ لَا يَكُفُّونَ عَن وُجُوهِهِمُ
النَّارَ وَلَا عَن ظُهُورِهِمْ وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٠﴾
بَلْ تَأْتِيهِم بَغْتَةً فَتَبْهَتُهُمْ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ رَدَّهَا
وَلَا هُمْ يُنظَرُونَ ﴿٤١﴾
وَلَقَدِ اسْتُهْزِئَ بِرُسُلٍ مِّن قَبْلِكَ فَحَاقَ بِالَّذِينَ
سَخِرُوا مِنْهُم مَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٤٢﴾ ع

**Aya 39.** Ahadi wanayoihimiza ni ya kuwafikia Ishara ya adhabu ambayo waliiomba mara kwa mara.

**Aya 42.** Aya hii inatia mkazo ya kuwa kucheka kwa makafiri ni bure. Ushindi utakuwa

## FUNGU 4

43. Sema: Nani anawalindeni usiku na mchana kwa Rahmani? Bali wao kwa kumkumbuka Mola wao wanakengeuka.

قُلْ مَنْ يَكْلَؤُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ مِنَ الرَّحْمٰنِ ۗ
بَلْ هُمْ عَنْ ذِكْرِ رَبِّهِمْ مُّعْرِضُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Je, wanao miungu wanaowalinda badala Yetu? Hawawezi kujisaidia wenyewe wala hawatahifadhiwa nasi.

اَمْ لَهُمْ اٰلِهَةٌ تَمْنَعُهُمْ مِّنْ دُوْنِنَا ۗ لَا يَسْتَطِيْعُوْنَ
نَصْرَ اَنْفُسِهِمْ وَلَا هُمْ مِّنَّا يُصْحَبُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Bali Tuliwafaidisha hawa na baba zao mpaka umri wao ukawa mrefu kwao. Je, hawaoni ya kwamba Tunaifikia ardhi Tukiipunguza mipaka yake? Basi je, hao ni washindao?

بَلْ مَتَّعْنَا هٰٓؤُلَآءِ وَاٰبَآءَهُمْ حَتّٰى طَالَ عَلَيْهِمُ
الْعُمُرُ ۗ اَفَلَا يَرَوْنَ اَنَّا نَاْتِي الْاَرْضَ نَنْقُصُهَا
مِنْ اَطْرَافِهَا ۗ اَفَهُمُ الْغٰلِبُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Sema: Mimi nawaonyeni kwa ufunuo tu. Na viziwi hawasikii mwito wanapoonywa.

قُلْ اِنَّمَآ اُنْذِرُكُمْ بِالْوَحْيِ ۖ وَلَا يَسْمَعُ الصُّمُّ
الدُّعَآءَ اِذَا مَا يُنْذَرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Na kama ingaliwagusa dhoruba moja ya adhabu ya Mola wako, bila shaka wangalisema: Ole wetu, hakika tulikuwa wadhalimu!

وَلَئِنْ مَّسَّتْهُمْ نَفْحَةٌ مِّنْ عَذَابِ رَبِّكَ لَيَقُوْلُنَّ
يٰوَيْلَنَآ اِنَّا كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٤٧﴾

48. Nasi Tutaweka mizani ya adili siku ya Kiyama, na nafsi ye yote haitadhulumiwa hata kidogo; na kama kukiwa na uzito wa chembe ya hardali Tutaileta; Nasi Twatosha kuwa Wanaohesabu.

وَنَضَعُ الْمَوَازِيْنَ الْقِسْطَ لِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ فَلَا تُظْلَمُ
نَفْسٌ شَيْـًٔا ۗ وَاِنْ كَانَ مِثْقَالَ حَبَّةٍ مِّنْ خَرْدَلٍ
اَتَيْنَا بِهَا ۗ وَكَفٰى بِنَا حٰسِبِيْنَ ﴿٤٨﴾

49. Na kwa yakini Tuliwapa Musa na Harun Kipambanuzi na anga na mauidha kwa wacha-Mungu.

وَلَقَدْ اٰتَيْنَا مُوْسٰى وَهٰرُوْنَ الْفُرْقَانَ وَضِيَآءً
وَّذِكْرًا لِّلْمُتَّقِيْنَ ﴿٤٩﴾

50. Ambao wanamwogopa Mola wao hata faraghani na pia huiogopa saa ile.

الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَهُمْ مِّنَ السَّاعَةِ
مُشْفِقُوْنَ ﴿٥٠﴾

---

upande wenye haki tu, na Mtume na waaminio ndio watakaoshinda, na adhabu itakuwa kwa makafiri.

**Aya 49.** *Furqaan* "Kipambanuzi" ambacho walipewa Musa na Harun ni kuwa walimshinda adui yao aliyekuwa mfalme mwenye nguvu sana. Aya 51 inaonyesha ya kwamba maadui wa Mtume *s.a.w.* watashindwa kama vile walivyoshindwa maadui wa Nabii Musa.

51. Na haya ni mauidha yaliyobarikiwa Tuliyoyateremsha: je, ninyi mtayakataa?

وَهَٰذَا ذِكْرٌ مُّبَارَكٌ أَنزَلْنَاهُ ۚ أَفَأَنتُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٥١﴾

FUNGU 5

52. Na hakika Tulimpa Ibrahimu mwongozo wake zamani na Tulikuwa Tukimjua.

وَلَقَدْ آتَيْنَا إِبْرَاهِيمَ رُشْدَهُ مِن قَبْلُ وَكُنَّا بِهِ عَالِمِينَ ﴿٥٢﴾

53. Alipomwambia baba yake na watu wake: Ni nini masanamu haya mnayoyategemea?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا هَٰذِهِ التَّمَاثِيلُ الَّتِي أَنتُمْ لَهَا عَاكِفُونَ ﴿٥٣﴾

54. Wakasema, Tuliwakuta baba zetu wakiyaabudu.

قَالُوا وَجَدْنَا آبَاءَنَا لَهَا عَابِدِينَ ﴿٥٤﴾

55. Akasema: Bila shaka ninyi na baba zenu mlikuwa katika upotevu dhahiri.

قَالَ لَقَدْ كُنتُمْ أَنتُمْ وَآبَاؤُكُمْ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٥٥﴾

56. Wakasema: Je, umetufikia kwa haki au u miongoni mwa wachezaji?

قَالُوا أَجِئْتَنَا بِالْحَقِّ أَمْ أَنتَ مِنَ اللَّاعِبِينَ ﴿٥٦﴾

57. Akasema: Siyo! Mola wenu ndiye Mola wa mbingu na ardhi Ambaye Aliziumba, nami juu ya hayo ni miongoni mwa washuhudiao.

قَالَ بَل رَّبُّكُمْ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ الَّذِي فَطَرَهُنَّ وَأَنَا عَلَىٰ ذَٰلِكُم مِّنَ الشَّاهِدِينَ ﴿٥٧﴾

58. Na haki ya Mungu! kwa yakini nitayafanya vibaya masanamu yenu baada ya kugeuka mkirudi.

وَتَاللَّهِ لَأَكِيدَنَّ أَصْنَامَكُم بَعْدَ أَن تُوَلُّوا مُدْبِرِينَ ﴿٥٨﴾

59. Basi akayavunja vipande vipande isipokuwa kubwa lao, ili wao walirudie.

فَجَعَلَهُمْ جُذَاذًا إِلَّا كَبِيرًا لَّهُمْ لَعَلَّهُمْ إِلَيْهِ يَرْجِعُونَ ﴿٥٩﴾

60. Wakasema: Nani amefanya hivi kwa miungu wetu? Hakika huyo yu miongoni mwa wadhalimu!

قَالُوا مَن فَعَلَ هَٰذَا بِآلِهَتِنَا إِنَّهُ لَمِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٦٠﴾

61. Wakasema: tulimsikia kijana mmoja akiwasema, anaitwa Ibrahimu.

قَالُوا سَمِعْنَا فَتًى يَذْكُرُهُمْ يُقَالُ لَهُ إِبْرَاهِيمُ ﴿٦١﴾

---

**Aya 52.** Habari za Nabii Ibrahimu zimetajwa katika sehemu mbalimbali za Qur'an kama hivi: Sura 2:125-134, 136, 141, 259, 261; 3:66-69, 83; 4:126; 6:75-83; 9:114; 11:70-77; 12:7; 14:36-42; 15:52-61; 16:121-124; 19:42-50; 21:52-73; 22:27; 26:70-88; 29:17, 18, 26-28; 37:84-114; 38:46, 48; 43:27-29; 51:25-33; 57:27; 60:4.

62. Wakasema: Basi mleteni mbele ya macho ya watu, huenda watashuhudia.

قَالُوا فَأْتُوا بِهِ عَلَىٰٓ أَعْيُنِ النَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَشْهَدُونَ ﴿٦٢﴾

63. Wakasema: Je wewe umewafanya hivi miungu wetu, ee Ibrahimu?

قَالُوٓا ءَأَنتَ فَعَلْتَ هَٰذَا بِـَٔالِهَتِنَا يَٰٓإِبْرَٰهِيمُ ﴿٦٣﴾

64. Akajibu: Naam, bila shaka mtu fulani amefanya jambo hili. Mtuhumiwa mkuu huyu hapa. Waulizeni kama wanaweza kunena.

قَالَ بَلْ فَعَلَهُۥ كَبِيرُهُمْ هَٰذَا فَسْـَٔلُوهُمْ إِن كَانُوا يَنطِقُونَ ﴿٦٤﴾

65. Basi wakajirudi nafsi zao na wakasema: Hakika ninyi mlikuwa wadhalimu.

فَرَجَعُوٓا إِلَىٰٓ أَنفُسِهِمْ فَقَالُوٓا إِنَّكُمْ أَنتُمُ الظَّٰلِمُونَ ﴿٦٥﴾

66. Kisha wakainamishwa vichwa vyao, (wakasema): Hakika umekwisha jua ya kwamba hawa hawasemi.

ثُمَّ نُكِسُوا عَلَىٰ رُءُوسِهِمْ لَقَدْ عَلِمْتَ مَا هَٰٓؤُلَآءِ يَنطِقُونَ ﴿٦٦﴾

67. Akasema: Je, mnaabudu badala ya Mwenyezi Mungu yasiyowafaeni cho chote wala kuwadhuruni?

قَالَ أَفَتَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكُمْ شَيْـًٔا وَلَا يَضُرُّكُمْ ﴿٦٧﴾

68. Kefule kwenu na kwa hivyo mnavyoviabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu; je, hamfikiri?

أُفٍّ لَّكُمْ وَلِمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

---

**Aya 64.** Baadhi ya wafasiri wanakwepa tafsiri ya neno kwa neno ya aya hii wakihofia kwamba hii itamfanya Ibrahimu aonekane kuwa ni muongo. Ni dhahiri kwamba zile sanamu ndogo ndogo hazikuvunjwa na lile sanamu kubwa bali alikuwa Ibrahimu aliyefanya hivyo. Kwa hiyo kuyanasibisha kwa Ibrahimu maneno "huyu hapa ndiye mkubwa wao", kutakuwa sawasawa kabisa na kunasibisha uwongo ulio wazi kwa Ibrahimu. Lakini ni lazima izingatiwe kwamba haikuwa kauli potofu bali ulikuwa mtindo madhubuti wa kutoa hoja. Mara nyingine jambo linakuwa bayana sana kwa mtu ye yote kuliamini, na kauli ya kuelezea hivyo kamwe haieleweki kuwa ni jaribio la kuwapoteza wengine kwa makusudi bali inahesabiwa kuwa ni uwekaji bayana wa upuuzi asilia wa hali fulani. Tunaamini kwamba Ibrahimu aliitoa kauli ile bila ya kuwa na walau nia ndogo kabisa ya kuwapoteza bali ilikuwa ni njia tu ya kutoa hoja madhubuti dhidi wa uwongo wa imani yao. Na hivyo ndivyo hasa walivyoichukulia kauli hiyo. Baada ya kumsikiliza Ibrahimu hakuna ye yote miongoni mwao aliyejibu kwa kumwita Ibrahimu kuwa ni mwongo. Bali kwa mujibu wa Qur'an Tukufu walilazimika kutafakari na hatimaye wakautambua upuuzi wa imani yao. Jambo hili linawekwa wazi zaidi katika aya zinazofuatia. (tazama aya ya 65 hadi 68). Tena ni lazima ikumbukwe kwamba kabla ya tukio hili Ibrahimu mwenyewe alitaja hadharani nia yake ya kuyavunja masanamu yao (tazama aya ya 58).

**Aya 66.** *Wakainamishwa vichwa vyao,* yaani walifedheheka kuona waungu wao hawakuweza kujisaidia.

69. Wakasema: Mchomeni na mwasaidie miungu wenu, ikiwa ninyi ni watendao.

قَالُوا حَرِّقُوهُ وَانصُرُوا آلِهَتَكُمْ إِن كُنتُمْ فَاعِلِينَ ٦٩

70. Tukasema: Ewe Moto, uwe baridi na chanzo cha amani kwa ajili ya Ibrahimu.

قُلْنَا يَا نَارُ كُونِي بَرْدًا وَسَلَامًا عَلَىٰ إِبْرَاهِيمَ ٧٠

71. Na wakamtakia ubaya, lakini Tukawafanya kuwa wapatao hasara kuu.

وَأَرَادُوا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنَاهُمُ الْأَخْسَرِينَ ٧١

72. Na Tulimwokoa yeye na Luti kwenye ardhi Tuliyoibarikia kwa ajili ya walimwengu.

وَنَجَّيْنَاهُ وَلُوطًا إِلَى الْأَرْضِ الَّتِي بَارَكْنَا فِيهَا لِلْعَالَمِينَ ٧٢

73. Naye Tukampa Isihaka, na Yakubu mjukuu; na wote Tukawafanya kuwa wema.

وَوَهَبْنَا لَهُ إِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ نَافِلَةً ۖ وَكُلًّا جَعَلْنَا صَالِحِينَ ٧٣

74. Na Tukawajaalia kuwa Maimamu wanaoongoza kwa amri Yetu, na Tukawafunulia kuzifanya heri na kusimamisha Sala na kutoa Zaka; nao walikuwa wakituabudu.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَهْدُونَ بِأَمْرِنَا وَأَوْحَيْنَا إِلَيْهِمْ فِعْلَ الْخَيْرَاتِ وَإِقَامَ الصَّلَاةِ وَإِيتَاءَ الزَّكَاةِ ۖ وَكَانُوا لَنَا عَابِدِينَ ٧٤

75. Na Luti Tukampa hukumu na elimu na Tukamwokoa katika mji uliokuwa ukifanya maovu; bila shaka wao walikuwa watu wabaya, wavunjao amri.

وَلُوطًا آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْقَرْيَةِ الَّتِي كَانَت تَّعْمَلُ الْخَبَائِثَ ۗ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَاسِقِينَ ٧٥

76. Na Tukamwingiza katika rehema Zetu; hakika yeye alikuwa miongoni mwa wafanyao mema.

وَأَدْخَلْنَاهُ فِي رَحْمَتِنَا ۖ إِنَّهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ٧٦

FUNGU 6

77. Na Nuhu alipoita zamani, nasi Tukamwitikia, na Tukamwokoa yeye na watu wake katika msiba mkubwa.

وَنُوحًا إِذْ نَادَىٰ مِن قَبْلُ فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ ٧٧

78. Na Tukamsaidia yeye juu ya watu waliozikadhibisha Aya Zetu; hakika wao walikuwa watu wabaya, basi Tukawatotesha wote.

وَنَصَرْنَاهُ مِنَ الْقَوْمِ الَّذِينَ كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمَ سَوْءٍ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ٧٨

79. Na Daudi na Suleimani, walipokata hukumu juu ya shamba, walipolisha humo mbuzi wa watu usiku, nasi kwa hukumu yao Tulikuwa Mashahidi.

وَدَاوُدَ وَسُلَيْمَٰنَ إِذْ يَحْكُمَانِ فِي الْحَرْثِ إِذْ
نَفَشَتْ فِيهِ غَنَمُ الْقَوْمِ وَكُنَّا لِحُكْمِهِمْ شَٰهِدِينَ ﴿٧٩﴾

80. Hivyo Tukamfahamisha Suleimani; na kila mmoja Tukampa hukumu na elimu; na Tukatiisha pamoja na Daudi milima, ikitukuza na ndege pia; na Sisi Tulikuwa Wafanyao.

فَفَهَّمْنَٰهَا سُلَيْمَٰنَ وَكُلًّا ءَاتَيْنَا حُكْمًا وَعِلْمًا وَ
سَخَّرْنَا مَعَ دَاوُدَ الْجِبَالَ يُسَبِّحْنَ وَالطَّيْرَ وَكُنَّا
فَٰعِلِينَ ﴿٨٠﴾

81. Na Tukamfundisha matengenezo ya mavazi kwa ajili yenu ili yawahifadhini katika mapigano yenu; je, ninyi mtakuwa wanaoshukuru?

وَعَلَّمْنَٰهُ صَنْعَةَ لَبُوسٍ لَّكُمْ لِتُحْصِنَكُم مِّنْ
بَأْسِكُمْ فَهَلْ أَنتُمْ شَٰكِرُونَ ﴿٨١﴾

82. Na kwa Suleimani (Tukatiisha) upepo wa nguvu uendao kwa amri yake kwenye ardhi ambayo Tumeibarikia, nasi ndio Tunaokijua kila kitu.

وَلِسُلَيْمَٰنَ الرِّيحَ عَاصِفَةً تَجْرِي بِأَمْرِهِ إِلَى
الْأَرْضِ الَّتِي بَٰرَكْنَا فِيهَا وَكُنَّا بِكُلِّ شَيْءٍ
عَٰلِمِينَ ﴿٨٢﴾

83. Na katika mashetani (walikuwapo) wenye kumpigia mbizi na wakimfanyia vitendo zaidi ya hivyo: nasi Tulikuwa Walinzi wao.

وَمِنَ الشَّيَٰطِينِ مَن يَغُوصُونَ لَهُ وَيَعْمَلُونَ
عَمَلًا دُونَ ذَٰلِكَ وَكُنَّا لَهُمْ حَٰفِظِينَ ﴿٨٣﴾

84. Na Ayubu, alipomwita Mola wake ya kwamba imenigusa dhara, nawe ndiwe Unayerehemu zaidi kuliko wanaorehemu.

وَأَيُّوبَ إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ أَنِّي مَسَّنِيَ الضُّرُّ وَأَنتَ
أَرْحَمُ الرَّٰحِمِينَ ﴿٨٤﴾

85. Basi Tukamkubalia wito wake na Tukamwondolea dhara aliyokuwa nayo, na Tukampa ahali zake na mfano wao pamoja nao: ni rehema kutoka Kwetu, na ukumbusho kwa wafanyao ibada.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ فَكَشَفْنَا مَا بِهِ مِن ضُرٍّ وَءَاتَيْنَٰهُ أَهْلَهُ
وَمِثْلَهُم مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنْ عِندِنَا وَذِكْرَىٰ
لِلْعَٰبِدِينَ ﴿٨٥﴾

86. Na Ismaili, na Idrisa, na Dhul-Kifli - wote walikuwa miongoni mwa wanaosubiri.

وَإِسْمَٰعِيلَ وَإِدْرِيسَ وَذَا الْكِفْلِ كُلٌّ مِّنَ
الصَّٰبِرِينَ ﴿٨٦﴾

---

**Aya 86.** *Dhul-Kifl.* Wanazuoni wanahitilafiana Nabii huyu Dhul-Kifl ni nani, na wanampambanisha na Nabii Zakaria, au Elia au Yashua. Kadhalika inasimuliwa ya kwamba Waarabu wanamwita Nabii Ezekiel kwa jina la Kifl. Yumkini yeye ndiye Dhul-Kifl.

وَأَدْخَلْنَاهُمْ فِي رَحْمَتِنَا إِنَّهُمْ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٨٦﴾

87. Na Tukawaingiza katika rehema Zetu; hakika wao walikuwa katika watu wema.

وَذَا النُّونِ إِذْ ذَهَبَ مُغَاضِبًا فَظَنَّ أَنْ لَنْ نَقْدِرَ عَلَيْهِ فَنَادَىٰ فِي الظُّلُمَاتِ أَنْ لَا إِلَٰهَ إِلَّا أَنْتَ سُبْحَانَكَ إِنِّي كُنْتُ مِنَ الظَّالِمِينَ ﴿٨٧﴾

88. Na kumbukeni alipoondoka Dhun-Nuni hali amechukia. Na akadhani ya kwamba Hatutamdhikisha. Kisha kutoka katika giza nene akanadi: Hapana aabudiwaye isipokuwa Wewe. U Mtakatifu. Hakika mimi nilikuwa miongoni mwa wadhalimu.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَنَجَّيْنَاهُ مِنَ الْغَمِّ وَكَذَٰلِكَ نُنْجِي الْمُؤْمِنِينَ ﴿٨٨﴾

89. Basi Tukampokelea na Tukamwokoa katika huzuni, na hivyo ndivyo Tuwaokoavyo waaminio.

وَزَكَرِيَّا إِذْ نَادَىٰ رَبَّهُ رَبِّ لَا تَذَرْنِي فَرْدًا وَأَنْتَ خَيْرُ الْوَارِثِينَ ﴿٨٩﴾

90. Na Zakaria alipomwita Mola wake, Mola wangu! Usiniwache peke yangu; na Wewe ndiwe Mbora wa wanaorithi.

فَاسْتَجَبْنَا لَهُ وَوَهَبْنَا لَهُ يَحْيَىٰ وَأَصْلَحْنَا لَهُ زَوْجَهُ إِنَّهُمْ كَانُوا يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَيَدْعُونَنَا رَغَبًا وَرَهَبًا وَكَانُوا لَنَا خَاشِعِينَ ﴿٩٠﴾

91. Basi Tukampokelea na Tukampa Yahya na Tukamponyeshea mkewe; bila shaka wao walikuwa wepesi kufanya wema, na wakatuomba kwa shauku na hofu; nao walikuwa wakitunyenyekea.

وَالَّتِي أَحْصَنَتْ فَرْجَهَا فَنَفَخْنَا فِيهَا مِنْ رُوحِنَا وَجَعَلْنَاهَا وَابْنَهَا آيَةً لِلْعَالَمِينَ ﴿٩١﴾

92. Na mkumbukeni yule mwanamke aliyelinda tupu yake na Tukampulizia roho yetu na Tukamfanya yeye na mwanawe Ishara kwa walimwengu.

إِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاعْبُدُونِ ﴿٩٢﴾

93. Kwa yakini hilo ni kundi lenu, lililo kundi moja tu, na Mimi ni Mola wenu, kwahiyo Niabuduni.

وَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ كُلٌّ إِلَيْنَا رَاجِعُونَ ﴿٩٣﴾

94. Nao wakavunja mambo yao kati yao: wote ni warudiao Kwetu.

---

**Aya 88.** *Dhun-Nuun* ni Nabii Yunus. Kwa jina la Yunus ametajwa katika Sura 6:87; 10:99 na 37:140. Neno *Dhun-Nuun* maana yake ni *Mwenye samaki*. Katika sura 68:49 Nabii Yunus ameitwa kwa jina, *Saahibul Huut* yaani *Mwenzi wa samaki*.

*Nilikuwa miongoni mwa wadhalimu.* Neno *dhulm* lililotumiwa katika Kiarabu pia lina maana ya hasara (Taj), na hivyo hapa maneno hayo yanaweza kusomwa hivi: *Nilikuwa miongoni mwa wenye hasara.*

## FUNGU 7

95. Basi ye yote atakayefanya vitendo vizuri hali yu mwumini, juhudi yake haitapotea bure bila kuthaminiwa na bila shaka Sisi Tutaiweka katika kumbukumbu.

فَمَنْ يَعْمَلْ مِنَ الصّٰلِحٰتِ وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَلَا كُفْرَانَ لِسَعْيِهٖ ۚ وَاِنَّا لَهٗ كٰتِبُوْنَ ﴿٩٥﴾

96. Na ni haramu kwa mji Tulioungamiza ya kwamba wao hawatarejea.

وَحَرٰمٌ عَلٰى قَرْيَةٍ اَهْلَكْنٰهَآ اَنَّهُمْ لَا يَرْجِعُوْنَ ﴿٩٦﴾

97. Hata atakapofunguliwa Yajuja na Majuja, nao toka kila mahali pa juu watakuja mbiombio.

حَتّٰٓى اِذَا فُتِحَتْ يَأْجُوْجُ وَمَأْجُوْجُ وَهُمْ مِّنْ كُلِّ حَدَبٍ يَّنْسِلُوْنَ ﴿٩٧﴾

98. Na itakaribia ahadi ya haki, ndipo yatakodoka macho ya wale waliokufuru (wakisema): Ole wetu! bila shaka Tulikuwa katika mghafala na (jambo) hili, bali tulikuwa wadhalimu.

وَاقْتَرَبَ الْوَعْدُ الْحَقُّ فَاِذَا هِيَ شَاخِصَةٌ اَبْصَارُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۗ يٰوَيْلَنَا قَدْ كُنَّا فِيْ غَفْلَةٍ مِّنْ هٰذَا بَلْ كُنَّا ظٰلِمِيْنَ ﴿٩٨﴾

99. Hakika ninyi na wale mnaowaabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu ni kuni za Jahanamu; mtaifikia.

اِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ حَصَبُ جَهَنَّمَ ۗ اَنْتُمْ لَهَا وٰرِدُوْنَ ﴿٩٩﴾

100. Lau kama hawa wangalikuwa miungu wasingeifikia na wote humo watakaa.

لَوْ كَانَ هٰٓؤُلَآءِ اٰلِهَةً مَّا وَرَدُوْهَا ۗ وَكُلٌّ فِيْهَا خٰلِدُوْنَ ﴿١٠٠﴾

101. Wao humo watapiga kite nao humo hawatasikia.

لَهُمْ فِيْهَا زَفِيْرٌ وَّهُمْ فِيْهَا لَا يَسْمَعُوْنَ ﴿١٠١﴾

102. Hakika hao ambao wema wetu ulitangulia kufika kwao, hao ndio watakaowekwa mbali nayo.

اِنَّ الَّذِيْنَ سَبَقَتْ لَهُمْ مِّنَّا الْحُسْنٰٓى ۙ اُولٰٓئِكَ عَنْهَا مُبْعَدُوْنَ ﴿١٠٢﴾

---

**Aya 96.** Aya hii inaonyesha ya kwamba wanaokufa hawarudi tena duniani. Na ya 97 inaonyesha ya kuwa hata *Yaajuuj* na *Maajuuj* (Gog na Magog), juu ya kufanikiwa kwao katika mambo ya kidunia, hawataweza kuwarejesha waliokufa. Kanuni hii ya Mwenyezi Mungu ni maarufu kabisa.

**Aya 97.** Aya hii inaonyesha ya kwamba wakati utafika *Yaajuuj* na *Maajuuj* watapoenea na kushinda kila mahali duniani. *Kuondoka upesi katika kila mahali pa juu* mradi wake ni kuwa watashika kila mahali patukufu na penye faida.

**Aya 102.** Aya hii inakanusha maneno ya Wakatoliki yanayosema kuwa hata watu wema kwanza watatiwa katika adhabu ya pagatori kabla ya kupelekwa Peponi. Qur'an inasema, watu wema watakuwa mbali kabisa na Jahanamu hata hawatasikia sauti ndogo ya ngurumo zake.

103. Hawatausikia mvumo wake, nao watakaa katika yale zinayoyatamani nafsi zao.

104. Hayatawahuzunisha mahangaiko makubwa, na Malaika watawapokea: hiyo ndiyo siku yenu mliyokuwa mkiahidiwa.

105. Siku Tutakayoikunja mbingu kama mkunjo wa karatasi za maandiko: kama Tulivyoanza umbo la awali Tutalirudisha tena; ni ahadi iliyo juu Yetu; bila shaka Sisi ni Wafanyao.

106. Na Tulikwisha andika katika Zaburi ya Daudi baada ya ukumbusho kwamba watumishi Wangu wema ndio watakaoirithi ardhi hii.

107. Hakika katika hayo umo ujumbe kwa watu wafanyao ibada.

لَا يَسْمَعُونَ حَسِيسَهَا ۖ وَهُمْ فِي مَا اشْتَهَتْ
أَنفُسُهُمْ خَالِدُونَ ﴿١٠٢﴾
لَا يَحْزُنُهُمُ الْفَزَعُ الْأَكْبَرُ وَتَتَلَقَّاهُمُ الْمَلَائِكَةُ
هَٰذَا يَوْمُكُمُ الَّذِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿١٠٣﴾
يَوْمَ نَطْوِي السَّمَاءَ كَطَيِّ السِّجِلِّ لِلْكُتُبِ ۚ كَمَا
بَدَأْنَا أَوَّلَ خَلْقٍ نُّعِيدُهُ ۚ وَعْدًا عَلَيْنَا ۚ إِنَّا كُنَّا
فَاعِلِينَ ﴿١٠٤﴾
وَلَقَدْ كَتَبْنَا فِي الزَّبُورِ مِن بَعْدِ الذِّكْرِ
أَنَّ الْأَرْضَ يَرِثُهَا عِبَادِيَ الصَّالِحُونَ ﴿١٠٥﴾
إِنَّ فِي هَٰذَا لَبَلَاغًا لِّقَوْمٍ عَابِدِينَ ﴿١٠٦﴾

---

**Aya 106.** *Tuliandika katika Zaburi.* Aya hii inawakumbusha Waislamu bishara tukufu iliyomo katika Zaburi 37:29, inayosema; "Wenye haki watairithi nchi, na kuikaa milele." Bishara hii ya Biblia ilitimia katika siku za Seyidna Umar, Waislamu walipoitawala nchi ya Falastini (Palestine) na ikathibitika ya kwamba Waislamu ndio "wenye haki" walioahidiwa nchi hiyo.

Kwa hakika wazao wa Nabii Ibrahimu walipewa ahadi ya kukaa katika nchi ya Falastin, na kutahiri kulikuwa alama ya ahadi ile. Katika mwanzo 17:23 mmeandikwa ya kwamba Ismaili alitahiri alipokuwa mwenye umri wa miaka 13. Lakini ahadi ya kukaa nchi ya Kanaan inapatikana kwa ajili ya Isihaka tu; na Ismaili hakushirikishwa humo, ijapokuwa alibarikiwa sana na Mungu (Mwanzo 17:20). Wana wa Israeli walipoendelea katika ukaidi wao na kuwaudhi Manabii wa Mwenyezi Mungu, walionywa na Nabii Daud ya kwamba wale tu watairithi nchi ya Kanaan ambao ni wachaji na wenye haki.

**Aya 107.** *Ujumbe kwa watu wafanyao ibada.* Qur'an ilipoteremka, Waislamu walikumbushwa ya kwamba wao ndio wanaostahili kutawala nchi ya Kanaan. Waislamu walipokea ujumbe huu, na wakati ulipowadia waliitimiza bishara hii kwa kuingia nchi ya Falastini. Wanaosema ya kwamba Waislamu walikuwa wahuni na wakashinda nchi ile pasipo haki na wakumbuke ya kwamba wao wanakadhibisha Qur'an na Biblia ambavyo vinawasifu Waislamu kuwa "Wafanyao ibada" na "Wenye haki."

Sawa na bishara ya Qur'an iliyomo katika sura 17:105, Mayahudi wameletwa katika Falastini, lakini hawatadumu humo. Wenye haki watarithi tena ardhi ile na imani ya waaminio itaongezeka. Padre Dale ameandika ya kwamba Mtume *s.a.w.* hakufunuliwa bishara hii na Mwenyezi Mungu, bali alikopa maneno hayo. Labda sasa amekwisha jua waziwazi hakika ilivyo.

75. Hawakumkadiria Mwenyezi Mungu haki ya kadiri Yake; hakika Mwenyezi Mungu bila shaka ni Mwenye nguvu, Mwenye heshima.

مَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ لَقَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٧٥﴾

76. Mwenyezi Mungu Huchagua Mitume miongoni mwa Malaika na miongoni mwa watu: Kwa yakini Mwenyezi Mungu ni Asikiaye, Aonaye.

اللَّهُ يَصْطَفِي مِنَ الْمَلَائِكَةِ رُسُلًا وَمِنَ النَّاسِ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَمِيعٌ بَصِيرٌ ﴿٧٦﴾

77. Hujua yaliyo mbele yao na yaliyo nyuma yao, na kwa Mwenyezi Mungu ndiko yatarejeshwa mambo.

يَعْلَمُ مَا بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ ۗ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٧٧﴾

78. Enyi mlioamini, inameni na sujuduni na Mwabuduni Mola wenu na fanyeni mema, ili mpate kufaulu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا ارْكَعُوا وَاسْجُدُوا وَاعْبُدُوا رَبَّكُمْ وَافْعَلُوا الْخَيْرَ لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ۩ ﴿٧٨﴾ السجدة

79. Na jitahidini katika (njia ya) Mwenyezi Mungu jitihada iliyo haki Yake. Yeye Amewachagueni wala Hakuweka juu yenu udhia katika dini, (nayo) ni mila ya baba yenu Ibrahimu; yeye aliwaiteni Waislamu tangu zamani na katika (Qur'an) hii pia, ili awe Mtume shahidi juu yenu na ninyi muwe mashahidi juu ya watu. Kwa hiyo simamisheni Sala na toeni Zaka na shikilieni kwa Mwenyezi Mungu. Yeye ndiye Mola wenu, basi ni Mola Mwema aliyoje, na Msaidizi Mwema aliyoje!

وَجَاهِدُوا فِي اللَّهِ حَقَّ جِهَادِهِ ۚ هُوَ اجْتَبَاكُمْ وَمَا جَعَلَ عَلَيْكُمْ فِي الدِّينِ مِنْ حَرَجٍ ۚ مِلَّةَ أَبِيكُمْ إِبْرَاهِيمَ ۚ هُوَ سَمَّاكُمُ الْمُسْلِمِينَ مِنْ قَبْلُ وَفِي هَٰذَا لِيَكُونَ الرَّسُولُ شَهِيدًا عَلَيْكُمْ وَتَكُونُوا شُهَدَاءَ عَلَى النَّاسِ ۚ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَاعْتَصِمُوا بِاللَّهِ هُوَ مَوْلَاكُمْ ۖ فَنِعْمَ الْمَوْلَىٰ وَنِعْمَ النَّصِيرُ ﴿٧٩﴾ ع

---

**Aya 79.** Dini ya kweli ya Mungu ambayo ni dini iliyofuatwa na Mitume wote wa Mwenyezi Mungu ni Islam, yaani dini ya kujisalimisha kwa Mwenyezi Mungu. Nabii Ibrahimu aliomba ya kwamba katika wazao wake liweko taifa la Waislamu, yaani, watu waliojisalimisha kwa Mwenyezi Mungu (sura 2:129); naye mara kwa mara anatajwa katika Qur'an kuwa yu Mwislamu.

Aya hii inamaliza sura hii kwa kuwaambia Waislamu ya kuwa wakiendelea kusimamisha Sala na kutoa Zaka na kushikamana na hukumu za Mwenyezi Mungu, basi bila shaka Mwenyezi Mungu atakuwa mlinzi na msaidizi wao, na bila shaka watashinda na kufanikiwa, maana msaada wa Mwenyezi Mungu na ulinzi Wake ndio kitu bora kisichoweza kushindwa.

سُوْرَةُ "الْمُؤْمِنُوْنَ" مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةٌ وَّ تِسْعَ عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ سِتَّةُ رُكُوْعَاتٍ

## 23. SURA AL-MU'MINUUN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 6 na Aya 119 pamoja na Bismillahi*

**JUZU 18**

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Hakika wamefaulu waaminio.

قَدْ اَفْلَحَ الْمُؤْمِنُوْنَ ②

3. Ambao katika Sala zao ni wanyenyekevu.

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ صَلَاتِهِمْ خٰشِعُوْنَ ③

4. Na ambao katika upuuzi ni wajiepushao.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَنِ اللَّغْوِ مُعْرِضُوْنَ ④

5. Na ambao kwa Zaka ni wafanyao (juhudi).

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِلزَّكٰوةِ فٰعِلُوْنَ ⑤

6. Na ambao kwa tupu zao ni wajilindao.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِفُرُوْجِهِمْ حٰفِظُوْنَ ⑥

7. Isipokuwa kwa wake zao au kwa (wanawake) wale iliyowamiliki mikono yao ya kuume, basi hakika hao ndio wasiolaumiwa.

اِلَّا عَلٰٓى اَزْوَاجِهِمْ اَوْ مَا مَلَكَتْ اَيْمَانُهُمْ فَاِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُوْمِيْنَ ⑦

8. Lakini anayetaka kinyume cha haya, basi hao ndio warukao mipaka.

فَمَنِ ابْتَغٰى وَرَآءَ ذٰلِكَ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْعٰدُوْنَ ⑧

9. Na ambao kwa amana zao na ahadi zao ni waangaliao.

وَالَّذِيْنَ هُمْ لِاَمٰنٰتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رٰعُوْنَ ⑨

10. Na ambao wanasimamia kwa bidii utekelezaji wa sala.

وَالَّذِيْنَ هُمْ عَلٰى صَلَوٰتِهِمْ يُحَافِظُوْنَ ⑩

---

Sura hii imeitwa *Waaminio* maana inaeleza mafanikio ya waaminio. Imamu Suyuti anafahamu ya kuwa sura hii ndiyo ya mwisho kushuka Makka.

**Aya 3-10.** Katika Aya hizi mmeelezwa madaraja sita ya maendeleo ya kiroho ya mwanadamu, daraja baada ya daraja, hata mtu anafikia ukamilifu wa kiroho. Na toka Aya 13-15 yameelezwa madaraja sita ya maendeleo ya kimwili ambayo yanapotimia mtu anakuwa mwanadamu. Katika maendeleo ya dunia mtu hawezi kupata ukamilifu wa kiroho wala wa kimwili mpaka apitie madaraja yote hayo. Elimu hii kwa hakika ni mwujiza wa Qur'an, na hakuna kitabu cho chote kabla ya Qur'an kilichotoa mafundisho ya namna hii. Sasa ni juu ya Waislamu kuangalia, je, hali hizo sita za kiroho zinapatikana kwao? Kama hazipatikani basi wajue hawawezi kufanikiwa,

11. Hao ndio warithi,

أولئك هم الوارثون ﴿١١﴾

12. Ambao watairithi Pepo; wao humo watakaa.

الذين يرثون الفردوس هم فيها خالدون ﴿١٢﴾

13. Na kwa yakini Tulimwumba mwanadamu katika mateuzi ya udongo.

ولقد خلقنا الإنسان من سلالة من طين ﴿١٣﴾

14. Kisha Tukamfanya mbegu katika kao lililohifadhika.

ثم جعلناه نطفة في قرار مكين ﴿١٤﴾

15. Kisha Tukaiumba mbegu kuwa pande la damu, na Tukaumba pande la damu kuwa pande la nyama, kisha Tukaumba pande la nyama kuwa mifupa, na mifupa Tukaivika nyama, kisha Tukaifanya kiumbe kingine. Basi mwenye mibaraka ni Mwenyezi Mungu Mbora wa waumbao.

ثم خلقنا النطفة علقة فخلقنا العلقة مضغة فخلقنا المضغة عظاما فكسونا العظام لحما ثم أنشأناه خلقا آخر فتبارك الله أحسن الخالقين ﴿١٥﴾

16. Kisha hakika ninyi baada ya hayo ni wenye kufa,

ثم إنكم بعد ذلك لميتون ﴿١٦﴾

17. Kiisha hakika ninyi siku ya Kiyama mtafufuliwa.

ثم إنكم يوم القيامة تبعثون ﴿١٧﴾

18. Na kwa yakini Tuliziumba juu yenu njia saba; nasi katika kuumba si waghafilikao.

ولقد خلقنا فوقكم سبع طرائق وما كنا عن الخلق غافلين ﴿١٨﴾

19. Na Tumeteremsha kutoka mawinguni maji kwa kiasi, na

وأنزلنا من السماء ماء بقدر فأسكناه في الأرض

---

maana Mwenyezi Mungu amekwisha tangaza toka Aya ya mwanzo ya kuwa watakaofanikiwa ni wale wenye kupita madaraja hayo sita, nasi tunaona ya kuwa Waislamu wa zamani waliojali sana mafundisho haya walifanikiwa hadi ya mafanikio.

**Aya 15.** *Kisha Tukaifanya kiumbe kingine.* Maneno haya yanaonyesha ya kwamba mtu anapoendelea kuumbika katika mwili, roho yake pia inaendelea kuumbika mpaka mwili unakuwa kamili na roho pia inajitokeza, ndipo kiumbe anakuwa mtu kamili. Katika fundisho hili mna hekima nyingine ya kuwa mtu anapotimia maneno yake na matendo yake kwa kumtukuza Mwenyezi Mungu, nayo yanatunga roho na inajitokeza katika ukamilifu wa tabia kama vile roho inavyojitokeza katika mwili wa binadamu na anakuwa mtu kamili.

**Aya 16-17.** Aya hizi zinaonyesha ya kwamba mara mtu anapokufa na kuonja maisha ya Akhera, hawezi tena kurudishwa duniani ila atafufuliwa huko huko kukutana na Kiyama kikubwa.

**Aya 19.** *Sisi kwa kuyaondoa ni Wawezao.* Jambo hili linaonekana kila mara. Mwenyezi

Tukayatuliza ardhini, na bila shaka Sisi kwa kuyaondoa ni Wawezao.

وَإِنَّا عَلَىٰ ذَهَابٍ بِهِۦ لَقَٰدِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Kisha kwa hayo Tukawafanyieni bustani za mitende na mizabibu; mnapata humo matunda mengi, na katika hayo mnakula.

فَأَنشَأْنَا لَكُم بِهِۦ جَنَّٰتٍ مِّن نَّخِيلٍ وَأَعْنَٰبٍ لَّكُمْ فِيهَا
فَوَٰكِهُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٠﴾

21. Na mti utokao katika mlima wa Sinai; unatoa mafuta na viungo vingi kwa walao.

وَشَجَرَةً تَخْرُجُ مِن طُورِ سَيْنَآءَ تَنۢبُتُ بِٱلدُّهْنِ
وَصِبْغٍ لِّلْءَاكِلِينَ ﴿٢١﴾

22. Na hakika mnalo fundisho katika wanyama: Tunawanywesheni katika vile vilivyomo matumboni mwao, na mnapata katika hao manufaa mengi, na katika hao mnakula.

وَإِنَّ لَكُمْ فِى ٱلْأَنْعَٰمِ لَعِبْرَةً ۖ نُّسْقِيكُم مِّمَّا فِى بُطُونِهَا
وَلَكُمْ فِيهَا مَنَٰفِعُ كَثِيرَةٌ وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na juu yao na juu ya merikebu mnabebwa.

وَعَلَيْهَا وَعَلَى ٱلْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٢٣﴾

FUNGU 2

24. Na bila shaka Tulimtuma Nuhu kwa watu wake, na akasema: Enyi watu wangu, Mwabuduni Mwenyezi Mungu, hamna mungu isipokuwa Yeye; basi je, hamwogopi?

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِۦ فَقَالَ يَٰقَوْمِ ٱعْبُدُوا۟
ٱللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُۥٓ ۚ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٢٤﴾

25. Lakini wakasema wakuu wa wale waliokufuru katika watu wake: Siye huyu ila ni mtu kama ninyi, anataka kujipatia ubora juu yenu; na kama Mwenyezi Mungu Angependa, kwa yakini Angeliteremsha Malaika. Hatukusikia haya kwa baba zetu wa kwanza.

فَقَالَ ٱلْمَلَؤُا۟ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ مِن قَوْمِهِۦ مَا هَٰذَآ إِلَّا بَشَرٌ
مِّثْلُكُمْ يُرِيدُ أَن يَتَفَضَّلَ عَلَيْكُمْ وَلَوْ شَآءَ ٱللَّهُ لَأَنزَلَ
مَلَٰٓئِكَةً مَّا سَمِعْنَا بِهَٰذَا فِىٓ ءَابَآئِنَا ٱلْأَوَّلِينَ ﴿٢٥﴾

---

Mungu huteremsha mvua, maji yakakaa ardhini, kisha yakapanda tena mbinguni katika sura ya mvuke. Namna hii maji ya kiroho, yaani wahyi, hushuka duniani ukakaa muda na kuleta faida, kisha unazuiliwa, na kisha unaletwa tena kama vile nyakati za mvua na za jua zinavyopishana.

**Aya 25**. *Ni mtu kama ninyi.* Fikira hii ndiyo inayowakosesha watu wengi kupata faida na kushika haki. Mtu hufikiri mbona nikajifunze kwa fulani na hali yeye ni mtu kama mimi. Kadhalika ingawa watu wanajua habari za Manabii mamia na mamia waliopita ambao walikuwa watu kama wao, juu ya hayo anapofika Nabii hawataki kumkubali wakisema ati naye ni mtu tu kama wao. Fikira ya namna hii imewakosesha watu heri nyingi.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌۢ بِهِۦ جِنَّةٌ فَتَرَبَّصُوا۟ بِهِۦ حَتَّىٰ حِينٍ ٢٦

26. Huyu siye ila ni mtu mwenye wazimu, basi mngojeeni hata muda.

قَالَ رَبِّ ٱنصُرْنِى بِمَا كَذَّبُونِ ٢٧

27. (Nuhu) akasema: Mola wangu, Unisaidie kwa sababu wamenikadhibisha.

فَأَوْحَيْنَآ إِلَيْهِ أَنِ ٱصْنَعِ ٱلْفُلْكَ بِأَعْيُنِنَا وَوَحْيِنَا
فَإِذَا جَآءَ أَمْرُنَا وَفَارَ ٱلتَّنُّورُ ۙ فَٱسْلُكْ فِيهَا مِن
كُلٍّ زَوْجَيْنِ ٱثْنَيْنِ وَأَهْلَكَ إِلَّا مَن سَبَقَ عَلَيْهِ
ٱلْقَوْلُ مِنْهُمْ ۖ وَلَا تُخَٰطِبْنِى فِى ٱلَّذِينَ ظَلَمُوٓا۟ ۖ إِنَّهُم
مُّغْرَقُونَ ٢٨

28. Basi Tulimfunulia ya kwamba: unda safina mbele ya macho Yetu na (sawa na) ufunuo Wetu. Basi itakapofika amri Yetu na bonde kufurika, hapo uwaingize ndani yake wawili wa kila namna, na ahali zako, ila ambaye kauli imepita juu yake miongoni mwao. Wala usinizungumze juu ya wale waliodhulumu, bila shaka wao watagharikishwa.

فَإِذَا ٱسْتَوَيْتَ أَنتَ وَمَن مَّعَكَ عَلَى ٱلْفُلْكِ فَقُلِ
ٱلْحَمْدُ لِلَّهِ ٱلَّذِى نَجَّىٰنَا مِنَ ٱلْقَوْمِ ٱلظَّٰلِمِينَ ٢٩

29. Na utakapotulia, wewe na walio pamoja nawe, merikebuni, basi sema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu Ambaye Ametuokoa katika watu wadhalimu.

وَقُل رَّبِّ أَنزِلْنِى مُنزَلًا مُّبَارَكًا وَأَنتَ خَيْرُ
ٱلْمُنزِلِينَ ٣٠

30. Na sema: Mola wangu, Uniteremshe mteremsho wenye baraka, maana Wewe ni Mbora wa wateremshao.

إِنَّ فِى ذَٰلِكَ لَءَايَٰتٍ وَإِن كُنَّا لَمُبْتَلِينَ ٣١

31. Bila shaka katika hayo zimo Ishara, na kwa yakini Sisi Tulikuwa Tunaojaribu (watu).

ثُمَّ أَنشَأْنَا مِنۢ بَعْدِهِمْ قَرْنًا ءَاخَرِينَ ٣٢

32. Kisha Tuliumba baada yao kizazi kingine.

---

**Aya 28.** *Unda safina mbele ya macho Yetu na (sawa na) ufunuo Wetu.* Safina ndogo, lakini imeundwa kwa amri ya Mwenyezi Mungu, imeweza kuwaletea watu faida na kuwaokoa katika gharika yenye tufani kubwa. Hivi ndivyo yalivyo maajabu ya Mwenyezi Mungu. Cho chote kinachofanyika kwa amri ya Mwenyezi Mungu na kiwe kidogo namna gani au kionekane machoni pa watu kuwa cha upuuzi, lakini lazima kitaleta manufaa.

**Aya 30.** Aya hii inatufundisha somo la maana sana. Mara nyingi mtu akipona ndani ya taabu, basi hana haja tena ya kuomba salama kwa Mwenyezi Mungu. Hapa tunaambiwa ya kuwa kuomba baraka baada ya kupona katika hatari ndio mwendo mwema unaotakiwa na Mwenyezi Mungu.

33. Na Tukawapelekea Mtume kutoka miongoni mwao, kuwaambia: Mwabuduni Mwenyezi Mungu, hamna Mungu isipokuwa Yeye; je, hamwogopi?

فَأَرْسَلْنَا فِيهِمْ رَسُولًا مِّنْهُمْ أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ مَا لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرُهُ ۖ أَفَلَا تَتَّقُونَ ﴿٣٣﴾

FUNGU 3

34. Na wakasema wakubwa katika watu wake waliokufuru na kukadhibisha mkutano wa Akhera, na Tuliwatajirisha katika maisha ya dunia: Huyu siye ila ni mtu kama ninyi, anakula katika vile mnavyokula na anakunywa katika vile mnavyokunywa.

وَقَالَ الْمَلَأُ مِن قَوْمِهِ الَّذِينَ كَفَرُوا وَكَذَّبُوا بِلِقَاءِ الْآخِرَةِ وَأَتْرَفْنَاهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا مَا هَٰذَا إِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يَأْكُلُ مِمَّا تَأْكُلُونَ مِنْهُ وَيَشْرَبُ مِمَّا تَشْرَبُونَ ﴿٣٤﴾

35. Na kama mkimtii mtu kama ninyi, kwa hakika hapo mtakuwa wapatao hasara.

وَلَئِنْ أَطَعْتُم بَشَرًا مِّثْلَكُمْ إِنَّكُمْ إِذًا لَّخَاسِرُونَ ﴿٣٥﴾

36. Je! anawaahidini ya kwamba mtakapokufa na mtakuwa udongo na mifupa, hakika mtatolewa?

أَيَعِدُكُمْ أَنَّكُمْ إِذَا مِتُّمْ وَكُنتُمْ تُرَابًا وَعِظَامًا أَنَّكُم مُّخْرَجُونَ ﴿٣٦﴾

37. Hayawi! Hayawi! hayo mnayoahidiwa.

هَيْهَاتَ هَيْهَاتَ لِمَا تُوعَدُونَ ﴿٣٧﴾

38. Ni hapa hapa tu ndipo tunapoishi maisha yetu. Tunakufa hapa hapa na tunaishi hapa hapa, na kamwe hatutafufuliwa tena.

إِنْ هِيَ إِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوتُ وَنَحْيَا وَمَا نَحْنُ بِمَبْعُوثِينَ ﴿٣٨﴾

39. Huyu siye ila ni mtu aliyetunga juu ya Mwenyezi Mungu uwongo, wala sisi si wamwaminio.

إِنْ هُوَ إِلَّا رَجُلٌ افْتَرَىٰ عَلَى اللَّهِ كَذِبًا وَمَا نَحْنُ لَهُ بِمُؤْمِنِينَ ﴿٣٩﴾

40. Akasema: Mola wangu, nisaidie kwa sababu wamenikadhibisha.

قَالَ رَبِّ انصُرْنِي بِمَا كَذَّبُونِ ﴿٤٠﴾

41. Akasema: Bado kidogo, kwa yakini watakuwa wajutao.

قَالَ عَمَّا قَلِيلٍ لَّيُصْبِحُنَّ نَادِمِينَ ﴿٤١﴾

---

**Aya 40.** *Mola wangu, nisaidie.* Kuomba kwa Mwenyezi Mungu ndiyo silaha waliyokuwa wakiitumia Manabii wa Mwenyezi Mungu, nayo ndiyo silaha yenye nguvu, iliyowapitisha salama katika kila hatari.

42. Basi ikawashika adhabu kwa haki na Tukawafanya kuwa takataka; basi maangamio kwa watu wadhalimu.

43. Kisha Tukaviumba baada yao vizazi vingine.

44. Hapana taifa liwezalo kuipita ajali yake wala kuikawiza.

45. Kisha Tukawatuma Mitume Wetu, mmoja baada ya mmoja; kila mara alipowafikia watu Mtume wao walimkadhibisha; hivyo Tukawafuatanisha baadhi yao kwa wengine, na Tukawafanya kuwa visa; basi maangamio kwa watu wasioamini.

46. Kisha Tulimtuma Musa na nduguye Harun pamoja na Ishara Zetu na dalili dhahiri.

47. Kwa Firauni na wakuu wake, lakini wakajivuna, nao walikuwa watu wajeuri.

48. Na wakasema: Je, tuwaamini watu wawili walio mfano wetu na watu wao ni watumwa wetu?

49. Basi wakawakadhibisha na wakawa miongoni mwa walioangamizwa.

50. Na bila shaka Tulimpa Musa Kitabu ili wapate kuongoka.

51. Na Tulimfanya mwana wa Mariamu na mama Yake kuwa Ishara, na Tuliwaokoa na Tuliwasaidia kuifikia nchi iliyoinuka, mahali penye starehe na chemchem za maji yanayotembea.

فَأَخَذَتْهُمُ الصَّيْحَةُ بِالْحَقِّ فَجَعَلْنَاهُمْ غُثَاءً فَبُعْدًا لِلْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٤٢﴾

ثُمَّ أَنْشَأْنَا مِنْ بَعْدِهِمْ قُرُونًا آخَرِينَ ﴿٤٣﴾

مَا تَسْبِقُ مِنْ أُمَّةٍ أَجَلَهَا وَمَا يَسْتَأْخِرُونَ ﴿٤٤﴾

ثُمَّ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا تَتْرَا كُلَّمَا جَاءَ أُمَّةً رَسُولُهَا كَذَّبُوهُ فَأَتْبَعْنَا بَعْضَهُمْ بَعْضًا وَجَعَلْنَاهُمْ أَحَادِيثَ فَبُعْدًا لِقَوْمٍ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٤٥﴾

ثُمَّ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ وَأَخَاهُ هَارُونَ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٤٦﴾

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَئِهِ فَاسْتَكْبَرُوا وَكَانُوا قَوْمًا عَالِينَ ﴿٤٧﴾

فَقَالُوا أَنُؤْمِنُ لِبَشَرَيْنِ مِثْلِنَا وَقَوْمُهُمَا لَنَا عَابِدُونَ ﴿٤٨﴾

فَكَذَّبُوهُمَا فَكَانُوا مِنَ الْمُهْلَكِينَ ﴿٤٩﴾

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ لَعَلَّهُمْ يَهْتَدُونَ ﴿٥٠﴾

وَجَعَلْنَا ابْنَ مَرْيَمَ وَأُمَّهُ آيَةً وَآوَيْنَاهُمَا إِلَىٰ رَبْوَةٍ ذَاتِ قَرَارٍ وَمَعِينٍ ﴿٥١﴾

---

**Aya 45.** Hapa Mwenyezi Mungu ameeleza desturi Yake nyingine, ya kuwa, baada ya kuleta Sheria anaipelekea Mitume wa kuisaidia, na Kitabu cha Biblia ni shahidi juu ya jambo hili ya kuwa hata katika wakati mmoja waliweza kuwako Manabii wengi.

**Aya 51.** *Aya,* "Ishara." Neno hili pia lina maana ya "mfano mwema."

FUNGU 4

52. Enyi Mitume! kuleni katika vitu vizuri na fanyeni mema, hakika Mimi ni Mjuzi wa (hayo) mnayoyatenda.

يَا أَيُّهَا الرُّسُلُ كُلُوا مِنَ الطَّيِّبَاتِ وَاعْمَلُوا صَالِحًا ۖ إِنِّي بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٥٢﴾

53. Na kwa yakini huu umati wenu ni umati mmoja, na Mimi ni Mola wenu, basi Niogopeni.

وَإِنَّ هَٰذِهِ أُمَّتُكُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَأَنَا رَبُّكُمْ فَاتَّقُونِ ﴿٥٣﴾

54. Lakini wamekata jambo lao baina yao sehemu-sehemu, kila kundi likifurahia waliyo nayo.

فَتَقَطَّعُوا أَمْرَهُمْ بَيْنَهُمْ زُبُرًا ۖ كُلُّ حِزْبٍ بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٥٤﴾

55. Basi waache katika ujinga wao hata muda.

فَذَرْهُمْ فِي غَمْرَتِهِمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٥٥﴾

56. Je, wanafikiri ya kuwa Tunawasaidia kwa mali na watoto,

أَيَحْسَبُونَ أَنَّمَا نُمِدُّهُمْ بِهِ مِنْ مَالٍ وَبَنِينَ ﴿٥٦﴾

57. Tunawaharakishia katika mambo ya heri? Bali hawatambui.

نُسَارِعُ لَهُمْ فِي الْخَيْرَاتِ ۚ بَلْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥٧﴾

58. Kwa hakika, wale ambao kwa kumwogopa Mola wao daima wanajikinga dhidi ya dhambi.

إِنَّ الَّذِينَ هُمْ مِنْ خَشْيَةِ رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ﴿٥٨﴾

59. Na hao ambao Aya za Mola wao wanaziamini.

وَالَّذِينَ هُمْ بِآيَاتِ رَبِّهِمْ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٩﴾

---

*Aawaa.* Neno hili katika lugha ya Kiarabu hutumika kwa ajili ya salama inayopatikana baada ya shida na mashaka makubwa na udhia mwingi. Katika habari za maisha ya Nabii Isa na mama yake, hakuna tukio lo lote jingine la taabu waliyopata isipokuwa taabu ile tu ya kupigiliwa msalabani. Hivyo, kimbilio hili linalosemwa hapa ni lile walilopata baada ya kupigiliwa Yesu msalabani. Mahali walipokimbilia pametajwa katika Aya hii kwa sifa tatu: (1) *Rabwah,* (palipoinuka); (2) *dhaata qaraarin* (penye starehe); (3) *wa ma'iin* (na penye chemchem). Nchi ya Kashmir inapatana kabisa na maelezo haya, hata watu wameipanga jina kuwa ni "pepo ya duniani."

Kama tujuavyo Nabii Isa alitumwa kwa Waisraeli, na nchi hii ya Kashmir imekaliwa toka miaka mingi na Waisraeli waliofunguliwa katika utumwa wa Babili. Jinsi nchi hii ilivyofanana na nchi yao ya asili wameiita jina la *Ka-Ashir* (Kashmir) ambalo maana yake ni "Kama Syria." Tabia za watu hao na umbo lao ni sawa na Mayahudi, na hata baadhi ya majina ya miji ya Kashmir ni yale ya miji yao ya Syria ya zamani. Kwa watu hawa ndiko alikokimbilia Nabii Isa na mama yake baada ya taabu ya kupigiliwa msalabani. Jambo hili katika uchunguzi wa kisasa limehakikishwa kuwa Yesu Kristo alikimbilia Kashmir pamoja na mama yake, na hata kaburi lake liko huko katika mji wa Srinagar, mtaa wa Khanyar.

**Aya 52.** Aya hii inaonyesha ya kuwa mtu huweza kutenda mema akila vyakula vizuri. Neno *tayyib* maana yake ni kitu halali tena kizuri. Kitu kilichooza si *tayyib.* Dini ya Kiislamu inataka watu watumie vitu vinavyoweza kuwaletea utakaso wa moyo na kuwapa afya njema.

60. Na hao ambao Mola wao hawamshirikishi.

وَالَّذِينَ هُم بِرَبِّهِمْ لَا يُشْرِكُونَ ﴿٦٠﴾

61. Na ambao wanatoa waliyopewa hali mioyo yao inaogopa kwamba watarejea kwa Mola wao,

وَالَّذِينَ يُؤْتُونَ مَا آتَوا وَّقُلُوبُهُمْ وَجِلَةٌ أَنَّهُمْ إِلَىٰ رَبِّهِمْ رَاجِعُونَ ﴿٦١﴾

62. Hao ndio wafanyao haraka katika mambo ya heri, nao ni wapitao mbele kwa hayo.

أُولَٰئِكَ يُسَارِعُونَ فِي الْخَيْرَاتِ وَهُمْ لَهَا سَابِقُونَ ﴿٦٢﴾

63. Nasi Hatuikalifishi nafsi ila wasaa wake, na Tunayo daftari isemayo kweli, nao hawatadhulumiwa.

وَلَا نُكَلِّفُ نَفْسًا إِلَّا وُسْعَهَا ۖ وَلَدَيْنَا كِتَابٌ يَنطِقُ بِالْحَقِّ ۚ وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٦٣﴾

64. Lakini mioyo imo katika ujinga kwa hayo na wanavyo vitendo ghairi ya hivyo wanavyovitenda.

بَلْ قُلُوبُهُمْ فِي غَمْرَةٍ مِّنْ هَٰذَا وَلَهُمْ أَعْمَالٌ مِّن دُونِ ذَٰلِكَ هُمْ لَهَا عَامِلُونَ ﴿٦٤﴾

65. Hata Tutakapowashika matajiri wao kwa adhabu, ndipo watalalama.

حَتَّىٰ إِذَا أَخَذْنَا مُتْرَفِيهِم بِالْعَذَابِ إِذَا هُمْ يَجْأَرُونَ ﴿٦٥﴾

66. Msilalame leo; bila shaka ninyi hamtasaidiwa nasi.

لَا تَجْأَرُوا الْيَوْمَ ۖ إِنَّكُم مِّنَّا لَا تُنصَرُونَ ﴿٦٦﴾

67. Hakika zilikuwa Aya Zangu zikisomewa ninyi, lakini mlikuwa kwa visigino vyenu mkirudi nyuma,

قَدْ كَانَتْ آيَاتِي تُتْلَىٰ عَلَيْكُمْ فَكُنتُمْ عَلَىٰ أَعْقَابِكُمْ تَنكِصُونَ ﴿٦٧﴾

68. Mkitakabari, mkiizungumza usiku kwa dharau.

مُسْتَكْبِرِينَ بِهِ سَامِرًا تَهْجُرُونَ ﴿٦٨﴾

69. Je, hawakuifikiri kauli au yamewafikia yasiyowafikia baba zao wa kwanza?

أَفَلَمْ يَدَّبَّرُوا الْقَوْلَ أَمْ جَاءَهُم مَّا لَمْ يَأْتِ آبَاءَهُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٦٩﴾

70. Au hawakumjua Mtume wao na hivyo nii wamkataao?

أَمْ لَمْ يَعْرِفُوا رَسُولَهُمْ فَهُمْ لَهُ مُنكِرُونَ ﴿٧٠﴾

71. Au wanasema: (Huyu) ni mwenye wazimu? Bali amewafikia kwa haki, na wengi wao haki ni waichukiao.

أَمْ يَقُولُونَ بِهِ جِنَّةٌ ۚ بَلْ جَاءَهُم بِالْحَقِّ وَأَكْثَرُهُمْ لِلْحَقِّ كَارِهُونَ ﴿٧١﴾

---

**Aya 61.** *Hali mioyo yao inaogopa.* Mradi wake ni mioyo kuogopa, je, matendo yangu mema nitendayo yanakubaliwa au hayakubaliwi na Mwenyezi Mungu? Bibi Aisha alimwuliza Mtume *s.a.w.*, Mtu anazini na anakwiba na hali moyo wake unaogopa, je, ataokoka? Mtume s.a.w. akajibu, La. Ewe binti Siddik, afanye vitendo vizuri na kisha aogope, je, vitakubaliwa au hapana?

وَلَوِ اتَّبَعَ الْحَقُّ أَهْوَاءَهُمْ لَفَسَدَتِ السَّمَاوَاتُ وَالْأَرْضُ وَمَنْ فِيهِنَّ ۚ بَلْ أَتَيْنَاهُمْ بِذِكْرِهِمْ فَهُمْ عَنْ ذِكْرِهِمْ مُعْرِضُونَ ﴿٧٢﴾

72. Na kama haki ingalifuata matamanio yao, zingaliharibika mbingu na ardhi na vilivyomo humo. Siyo, Tumewaletea ukumbusho wao, lakini wanajitenga mbali na ukumbusho wao.

أَمْ تَسْأَلُهُمْ خَرْجًا فَخَرَاجُ رَبِّكَ خَيْرٌ ۖ وَهُوَ خَيْرُ الرَّازِقِينَ ﴿٧٣﴾

73. Au unawaomba ujira? Lakini ujira wa Mola wako ni bora, naye ni Mbora wa wanaoruzuku.

وَإِنَّكَ لَتَدْعُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطٍ مُسْتَقِيمٍ ﴿٧٤﴾

74. Na kwa yakini wewe unawaita kwenye njia iliyonyoka.

وَإِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ عَنِ الصِّرَاطِ لَنَاكِبُونَ ﴿٧٥﴾

75. Na hakika wale wasioiamini Akhera bila shaka ndio mbali na njia wajitengao.

وَلَوْ رَحِمْنَاهُمْ وَكَشَفْنَا مَا بِهِمْ مِنْ ضُرٍّ لَلَجُّوا فِي طُغْيَانِهِمْ يَعْمَهُونَ ﴿٧٦﴾

76. Na Tukiwarehemu na kuwaondolea shida waliyo nayo bila shaka wataendelea katika upotevu wao wakihangaika.

وَلَقَدْ أَخَذْنَاهُمْ بِالْعَذَابِ فَمَا اسْتَكَانُوا لِرَبِّهِمْ وَمَا يَتَضَرَّعُونَ ﴿٧٧﴾

77. Na hakika Tuliwashika kwa adhabu, lakini hawakuelekea kwa Mola wao wala hawakunyenyekea.

حَتَّىٰ إِذَا فَتَحْنَا عَلَيْهِمْ بَابًا ذَا عَذَابٍ شَدِيدٍ إِذَا هُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٨﴾

78. Mpaka Tulipowafungulia mlango wa adhabu kali, ndipo wakawa wenye kukata tamaa.

## FUNGU 5

وَهُوَ الَّذِي أَنْشَأَ لَكُمُ السَّمْعَ وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ ۚ قَلِيلًا مَا تَشْكُرُونَ ﴿٧٩﴾

79. Na Yeye ndiye Aliyewaumbieni masikio na macho na mioyo: ni kidogo mnayoyashukuru.

وَهُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٨٠﴾

80. Naye ndiye Aliyewaenezeni katika ardhi, na Kwake mtakusanywa.

وَهُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ وَلَهُ اخْتِلَافُ اللَّيْلِ وَالنَّهَارِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٨١﴾

81. Na Yeye ndiye Anahuisha na kufisha, na ni Yake mabadiliko ya usiku na mchana; basi je, hamfahamu?

**Aya 81.** *Mabadiliko ya usiku na mchana* pia mradi wake ni kuwa huku wakiwa na mchana, upande mwingine wanakuwa na usiku, na huku wanapokuwa na usiku wengine upande mwingine wanakuwa na mchana.

82. Bali wanasema kama walivyosema (watu) wa kwanza.

83. Wanasema: Je, Tutakapokufa na tukawa udongo na mifupa, je, tutafufuliwa?

84. Bila shaka tuliahidiwa haya sisi na baba zetu zamani: haya siyo ila visa vya (watu) wa kwanza.

85. Sema: Ni ya nani ardhi na vilivyomo kama ninyi mnajua?

86. Watasema: Ni ya Mwenyezi Mungu! Sema: Basi je, hamdhukuru?

87. Sema: Ni nani Mola wa mbingu saba na Mola wa Arshi kuu.

88. Watasema: Ni vya Mwenyezi Mungu. Sema: Basi je, hamwogopi?

89. Sema: Ni nani mkononi Mwake umo ufalme wa kila kitu, naye ndiye Alindaye na (mtu) halindwi kinyume naye, kama mnajua?

90. Watasema: Ni wa Mwenyezi Mungu. Sema: Basi vipi mnadanganywa?

91. Bali Tumewaletea haki, na kwa yakini hao ndio waongo.

92. Mwenyezi Mungu Hakujishikia mwana wala hakuwa pamoja naye mungu mwingine, - hapo kila mungu angaliwachukua aliowaumba, na baadhi yao wangaliwashinda wengine; Mwenyezi Mungu ni Mtakatifu, Ameepukana na sifa wanazomsifu.

93. Mjuzi wa siri na dhahiri, na Aliye juu kuliko wanayoyashirikisha.

بَلْ قَالُوْا مِثْلَ مَا قَالَ الْاَوَّلُوْنَ ﴿٨٢﴾

قَالُوْٓا ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَّعِظَامًا ءَاِنَّا لَمَبْعُوْثُوْنَ ﴿٨٣﴾

لَقَدْ وُعِدْنَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا هٰذَا مِنْ قَبْلُ اِنْ هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٨٤﴾

قُلْ لِّمَنِ الْاَرْضُ وَمَنْ فِيْهَآ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٥﴾

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ۚ قُلْ اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٨٦﴾

قُلْ مَنْ رَّبُّ السَّمٰوٰتِ السَّبْعِ وَرَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيْمِ ﴿٨٧﴾

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ۚ قُلْ اَفَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿٨٨﴾

قُلْ مَنْۢ بِيَدِهٖ مَلَكُوْتُ كُلِّ شَيْءٍ وَّهُوَ يُجِيْرُ وَلَا يُجَارُ عَلَيْهِ اِنْ كُنْتُمْ تَعْلَمُوْنَ ﴿٨٩﴾

سَيَقُوْلُوْنَ لِلّٰهِ ۚ قُلْ فَاَنّٰى تُسْحَرُوْنَ ﴿٩٠﴾

بَلْ اَتَيْنٰهُمْ بِالْحَقِّ وَاِنَّهُمْ لَكٰذِبُوْنَ ﴿٩١﴾

مَا اتَّخَذَ اللّٰهُ مِنْ وَّلَدٍ وَّمَا كَانَ مَعَهٗ مِنْ اِلٰهٍ اِذًا لَّذَهَبَ كُلُّ اِلٰهٍۢ بِمَا خَلَقَ وَلَعَلَا بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ ۗ سُبْحٰنَ اللّٰهِ عَمَّا يَصِفُوْنَ ﴿٩٢﴾

عٰلِمِ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ فَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٩٣﴾

## FUNGU 6

94. Sema: Mola wangu! Ukinionyesha waliyoyaahidiwa:

95. Mola wangu! Usinijaalie katika watu wadhalimu.

96. Na hakika sisi kwa kukuonyesha Tuliyowaahidi ni Wawezao.

97. Uzuie ubaya kwa yaliyo bora; Sisi Tunajua wanayoyaeleza.

98. Na sema: Mola wangu! najikinga Kwako (Uniepushe) na wasiwasi wa mashetani,

99. Na najikinga Kwako, Mola wangu, ili wasinihudhurie.

100. Hata yanapomfikia mmoja wao mauti, husema: Mola wangu, Unirudishe:

101. Ili nifanye mema katika yale niliyoyaacha. Hapana! Hakika hili ni neno tu analolisema; na nyuma yao iko kinga mpaka siku watakapofufuliwa.

102. Basi litakapopulizwa parapanda, hapo hautakuwapo ujamaa baina yao siku hiyo, wala hawataulizana.

103. Kisha wale ambao mizani yao itakuwa mizito kwa vitendo, hao ndio watakaofaulu.

104. Na yule mizani yake itakayokuwa nyepesi, basi hao ndio waliojitia hasarani nafsi zao, katika Jahanamu watakaa.

105. Moto utaziunguza nyuso zao na watafinya nyuso kwa maumivu makuu.

قُل رَّبِّ إِمَّا تُرِيَنِّي مَا يُوعَدُونَ ﴿٩٣﴾

رَبِّ فَلَا تَجْعَلْنِي فِي الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٩٤﴾

وَإِنَّا عَلَىٰ أَن نُّرِيَكَ مَا نَعِدُهُمْ لَقَادِرُونَ ﴿٩٥﴾

ادْفَعْ بِالَّتِي هِيَ أَحْسَنُ السَّيِّئَةَ ۚ نَحْنُ أَعْلَمُ بِمَا
يَصِفُونَ ﴿٩٦﴾

وَقُل رَّبِّ أَعُوذُ بِكَ مِنْ هَمَزَاتِ الشَّيَاطِينِ ﴿٩٧﴾

وَأَعُوذُ بِكَ رَبِّ أَن يَحْضُرُونِ ﴿٩٨﴾

حَتَّىٰ إِذَا جَاءَ أَحَدَهُمُ الْمَوْتُ قَالَ رَبِّ ارْجِعُونِ ﴿٩٩﴾

لَعَلِّي أَعْمَلُ صَالِحًا فِيمَا تَرَكْتُ ۚ كَلَّا ۚ إِنَّهَا كَلِمَةٌ
هُوَ قَائِلُهَا ۖ وَمِن وَرَائِهِم بَرْزَخٌ إِلَىٰ يَوْمِ
يُبْعَثُونَ ﴿١٠٠﴾

فَإِذَا نُفِخَ فِي الصُّورِ فَلَا أَنسَابَ بَيْنَهُمْ يَوْمَئِذٍ
وَلَا يَتَسَاءَلُونَ ﴿١٠١﴾

فَمَن ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠٢﴾

وَمَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ فَأُولَٰئِكَ الَّذِينَ خَسِرُوا
أَنفُسَهُمْ فِي جَهَنَّمَ خَالِدُونَ ﴿١٠٣﴾

تَلْفَحُ وُجُوهَهُمُ النَّارُ وَهُمْ فِيهَا كَالِحُونَ ﴿١٠٤﴾

---

**Aya 97.** *Uzuie ubaya kwa yaliyo bora.* Hapa limetolewa fundisho jema kwa namna iliyo bora. Ubaya ni kitu cha kuzuiliwa, lakini uzuiwe kwa njia iliyo bora yo yote iwayo inayoweza kufaa, kama iwe huruma, maombi, nasaha au adhabu.

106. Je, hazikuwa Aya Zangu zikisomewa ninyi lakini mlikuwa mkizikadhibisha?

أَلَمْ تَكُنْ آيٰتِي تُتْلٰى عَلَيْكُمْ فَكُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُوْنَ ﴿١٠٦﴾

107. Watasema: Mola wetu ilitushinda bahati yetu mbaya, na tukawa watu wenye kupotea.

قَالُوْا رَبَّنَا غَلَبَتْ عَلَيْنَا شِقْوَتُنَا وَكُنَّا قَوْمًا ضَآلِّيْنَ ﴿١٠٧﴾

108. Mola wetu, Tutoe humo, na tufanyapo tena bila shaka tutakuwa wadhalimu.

رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا مِنْهَا فَإِنْ عُدْنَا فَإِنَّا ظٰلِمُوْنَ ﴿١٠٨﴾

109. Atasema: Kaeni mbali humo wala msinisemeshe.

قَالَ اخْسَـُٔوْا فِيْهَا وَلَا تُكَلِّمُوْنِ ﴿١٠٩﴾

110. Bila shaka palikuwa na kundi katika watumishi Wangu wakisema: Mola wetu, Tumeamini, basi tusamehe na turehemu nawe ndiwe mbora wa wanaorehemu.

إِنَّهُ كَانَ فَرِيْقٌ مِّنْ عِبَادِيْ يَقُوْلُوْنَ رَبَّنَآ اٰمَنَّا فَاغْفِرْ لَنَا وَارْحَمْنَا وَأَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِيْنَ ﴿١١٠﴾

111. Lakini ninyi mliwafanyia mzaha hata wakakusahaulisheni kunikumbuka, na mlikuwa mkiwacheka.

فَاتَّخَذْتُمُوْهُمْ سِخْرِيًّا حَتّٰٓى أَنْسَوْكُمْ ذِكْرِيْ وَكُنْتُمْ مِّنْهُمْ تَضْحَكُوْنَ ﴿١١١﴾

112. Hakika leo Nimewalipa kwa sababu walisubiri, bila shaka hao ndio wenye kufuzu.

إِنِّيْ جَزَيْتُهُمُ الْيَوْمَ بِمَا صَبَرُوْٓا أَنَّهُمْ هُمُ الْفَآئِزُوْنَ ﴿١١٢﴾

113. Atasema: Mlikaa muda gani katika ardhi kwa hesabu ya miaka?

قٰلَ كَمْ لَبِثْتُمْ فِي الْأَرْضِ عَدَدَ سِنِيْنَ ﴿١١٣﴾

114. Watasema: Tulikaa siku moja au sehemu ya siku, basi waulize wafanyao hesabu.

قَالُوْا لَبِثْنَا يَوْمًا أَوْ بَعْضَ يَوْمٍ فَسْـَٔلِ الْعَآدِّيْنَ ﴿١١٤﴾

---

**Aya 101.** Neno *Hapana* linaonyesha ya kuwa mtu akisha kufa harudi tena duniani. Neno *Kalima* maana yake ni *neno* au *tamko.* Pengine hata neno la kafiri limeitwa *kalima.* Kadhalika Nabii Isa kuitwa na Mwenyezi Mungu *kalima* sio mradi wake ya kuwa yeye ni mungu kama wadhanivyo Wakristo, bali yeye ni matokeo ya neno alilotamka Mungu, "Kuwa," naye akawa.

Neno *Barzakh* tumelifasiri hapa "kinga," na neno hili linaonyesha hali ya katikati ya mtu baada ya kufa na kabla ya kufufuliwa.

**Aya 111.** *Mlikuwa mkiwacheka.* Katika Aya hii imeelezwa ya kuwa kuwacheka Manabii wa Mungu na watu watawa kunaleta adhabu ya mtu kusahau kumkumbuka Mungu, na moyo wake unakufa.

115. Atasema: Ninyi hamkukaa ila kidogo - laiti mngalikuwa mmejua!

قٰلَ إِنْ لَّبِثْتُمْ إِلَّا قَلِيلًا لَّوْ أَنَّكُمْ كُنْتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١١٥﴾

116. Je, mlidhani ya kwamba Tumewaumbeni bure na ya kwamba ninyi Kwetu hamtarudishwa?

أَفَحَسِبْتُمْ أَنَّمَا خَلَقْنٰكُمْ عَبَثًا وَّأَنَّكُمْ إِلَيْنَا لَا تُرْجَعُونَ ﴿١١٦﴾

117. Basi Ametukuka Mwenyezi Mungu, Mfalme wa haki; hakuna aabudiwaye ila Yeye, Mola wa Arshi yenye heshima.

فَتَعٰلَى اللّٰهُ الْمَلِكُ الْحَقُّ ۚ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ رَبُّ الْعَرْشِ الْكَرِيمِ ﴿١١٧﴾

118. Na Anayemwomba pamoja na Mwenyezi Mungu, mumgu mwingine, yeye hana dalili ya (jambo) hili; basi bila shaka hesabu yake iko kwa Mola wake. Kwa hakika makafiri hawafanikiwi.

وَمَنْ يَّدْعُ مَعَ اللّٰهِ إِلٰهًا اٰخَرَ لَا بُرْهَانَ لَهُ بِهٖ فَإِنَّمَا حِسَابُهُ عِنْدَ رَبِّهٖ ۚ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكٰفِرُونَ ﴿١١٨﴾

119. Nawe sema: Mola wangu, samehe na rehemu, nawe ndiwe Mbora wa wanaorehemu.

وَقُلْ رَّبِّ اغْفِرْ وَارْحَمْ وَأَنْتَ خَيْرُ الرّٰحِمِينَ ﴿١١٩﴾

---

**Aya 118.** *Makafiri hawafanikiwi.* Matokeo ya makafiri yameelezwa hapa, kama vile mwanzo wa sura yalionyeshwa matokeo ya waaminio, ya kuwa wanaofuata maagizo ya Mwenyezi Mungu wanafanikiwa, na wanaoyaacha wanaingia katika kufuru na wanashindwa.

**Aya 119.** Katika Aya hii yamefundishwa maombi ya kujiepusha na kufuru na kujiepusha na matokeo yake mabaya.

سُوْرَةُ النُّوْرِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسٌ وَّسِتُّوْنَ اٰيَةً وَّتِسْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 24. SURA AN-NUUR

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 9 na Aya 65 pamoja na Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

سُوْرَةٌ اَنْزَلْنٰهَا وَفَرَضْنٰهَا وَاَنْزَلْنَا فِيْهَآ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ لَّعَلَّكُمْ تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢﴾

2. Ni sura Tumeiteremsha, na Tumeilazimisha, na Tumeteremsha ndani yake Aya zilizo wazi huenda mtakumbuka.

اَلزَّانِيَةُ وَالزَّانِيْ فَاجْلِدُوْا كُلَّ وَاحِدٍ مِّنْهُمَا مِائَةَ جَلْدَةٍ ۪ وَّلَا تَاْخُذْكُمْ بِهِمَا رَاْفَةٌ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتُمْ تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ وَالْيَوْمِ الْاٰخِرِ ۚ وَلْيَشْهَدْ عَذَابَهُمَا طَآئِفَةٌ مِّنَ الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣﴾

3. Mzinifu mwanamke na mzinifu mwanamume, basi mpigeni kila mmoja wao mijeledi mia. Wala isiwashikeni kwa ajili yao huruma katika hukumu ya Mwenyezi Mungu, ikiwa ninyi mnamwamini Mwenyezi Mungu na siku ya Mwisho; na lishuhudie adhabu yao kundi la waaminio.

اَلزَّانِيْ لَا يَنْكِحُ اِلَّا زَانِيَةً اَوْ مُشْرِكَةً ۫ وَّالزَّانِيَةُ لَا يَنْكِحُهَآ اِلَّا زَانٍ اَوْ مُشْرِكٌ ۚ وَحُرِّمَ ذٰلِكَ عَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ ﴿٣﴾

4. Mwanamume mzinifu hafungamani ila na mwanamke mzinifu au mwanamke mshiriki; na mwanamke mzinifu hafungamani naye ila mwanamume mzinifu au mshiriki; na hayo yameharimishwa kwa waaminio.

---

Jina la sura hii *Nuru* limetoka katika Aya 36 ambayo inaeleza kuwa Islam ndiyo nuru iliyokamilika ya Mwenyezi Mungu inayong'aa mashariki na magharibi.

Sura hii nzima ilishuka Madina. Sehemu zingine za sura hii zinaweza kujulikana tarehe ziliposhuka. Kama sehemu ile inayoeleza kusingiziwa kwa Bibi Aisha ambayo ilishuka mwezi mmoja baada ya kurudi kutoka vita ya Bani Mustalik katika mwezi wa Sha'baan mwaka wa tano wa Hijra.

**Aya 2.** *Ni sura Tumeiteremsha, na Tumeilazimisha.* Sio mradi wa maneno haya kwamba sura zingine hazikuteremshwa na kufaridhishwa, la. Bali hapa Mwenyezi Mungu anatoa habari ya kuwa mambo yaliyomo katika sura hii ni muhimu kabisa katika makao mema na maendeleo yenye raha, kwa hiyo yanatakiwa kusikilizwa sawasawa, na habari zote zifuatwe kabisa.

**Aya 3.** *Wala isiwashikeni kwa ajili yao huruma.* Ziko namna za adhabu ambazo humletea

5. Na wale wanaowasingizia wanawake waaminifu kisha hawaleti mashahidi wanne, basi wapigeni mijeledi themanini na msiwakubalie ushahidi wao kamwe, na hao ndio mafasiki;

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ الْمُحْصَنٰتِ ثُمَّ لَمْ يَأْتُوْا بِأَرْبَعَةِ
شُهَدَآءَ فَاجْلِدُوْهُمْ ثَمٰنِيْنَ جَلْدَةً وَّلَا تَقْبَلُوْا
لَهُمْ شَهَادَةً اَبَدًا ۚ وَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْفٰسِقُوْنَ ٥

6. Isipokuwa wale wenye kutubu baada ya hayo na wakasahihisha, basi bila shaka Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

اِلَّا الَّذِيْنَ تَابُوْا مِنْۢ بَعْدِ ذٰلِكَ وَاَصْلَحُوْا ۚ فَاِنَّ اللّٰهَ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ٦

7. Na wale wanaowasingizia wake zao na hawana mashahidi ila nafsi zao, basi ushahidi wa mmoja wao utakuwa kushahidilia mara nne kwa kiapo cha Mwenyezi Mungu: ya kwamba bila shaka yeye ni mmoja wa wakweli.

وَالَّذِيْنَ يَرْمُوْنَ اَزْوَاجَهُمْ وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ شُهَدَآءُ
اِلَّآ اَنْفُسُهُمْ فَشَهَادَةُ اَحَدِهِمْ اَرْبَعُ شَهٰدٰتٍۢ
بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ الصّٰدِقِيْنَ ٧

8. Na mara ya tano (aape) kwamba laana ya Mwenyezi Mungu iwe juu yake ikiwa yu miongoni mwa waongo.

وَالْخَامِسَةُ اَنَّ لَعْنَتَ اللّٰهِ عَلَيْهِ اِنْ كَانَ مِنَ
الْكٰذِبِيْنَ ٨

9. Na (mkewe) itamwondolea adhabu kwa kutoa ushuhuda mara nne kwa kiapo cha Mwenyezi Mungu ya kwamba huyu (mume) ni miongoni mwa waongo.

وَيَدْرَؤُا عَنْهَا الْعَذَابَ اَنْ تَشْهَدَ اَرْبَعَ شَهٰدٰتٍۢ
بِاللّٰهِ ۙ اِنَّهٗ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ٩

10. Na mara ya tano (aape) ya kwamba hasira ya Mwenyezi Mungu iwe juu yake kama (mumewe) yu miongoni mwa wakweli.

وَالْخَامِسَةَ اَنَّ غَضَبَ اللّٰهِ عَلَيْهَآ اِنْ كَانَ مِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ١٠

---

mtu taabu na watu wakamhurumia. Mathalan mtu ameanguka ghafla na watu wanamhurumia. Lakini mtu akivunja Sheria ya Mwenyezi Mungu, basi sasa hakuna huruma anayostahili kuonyeshwa ili kuondoa adhabu iliyowekwa na Mwenyezi Mungu. Kama mtu anafanya zinaa au aibe atalazimika kuadhibiwa, na hakuna mtu mwenye haki ya kuzuia adhabu yake.

**Aya 5.** Aya hii imeweka adhabu namna tatu kwa watu wanaowalaumu wanawake kwa mambo ya zinaa, kisha wasiweze kuleta mashahidi wasiopungua wanne walio wema. Adhabu ya kwanza ni ya mwili: apigwe mijeledi themanini: adhabu ya pili ni ya heshima yake: asikubaliwe kutoa ushahidi juu ya jambo lo lote; adhabu ya tatu ni juu ya roho yake kwamba anakuwa mtu mbaya.

**Aya 7-10.** Aya hizi zimeeleza habari za mume na mke wanaosingiziana, kuwa waapizane, na namna ya kuapizana huko imeelezwa ndani ya Aya hii hii. Kadhalika Sheria ya Kiislamu

11. Na (mngetaabika) lau isingalikuwa fadhili ya Mwenyezi Mungu juu yenu na rehema Yake, na ya kuwa Mwenyezi Mungu ni Mpokeaji wa toba, Mwenye hekima

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللَّهَ تَوَّابٌ حَكِيمٌ ﴿١١﴾

FUNGU 2

12. Hakika wale walioleta uwongo ni kundi miongoni mwenu. Msiufikiri u shari kwenu, bali huo ni heri kwenu. Kila mtu kati yao atapata aliyoyachuma katika dhambi. Na yule aliyeitawala sehemu yake kubwa miongoni mwao, atapata adhabu kubwa.

إِنَّ الَّذِينَ جَاءُوا بِالْإِفْكِ عُصْبَةٌ مِّنكُمْ ۚ لَا تَحْسَبُوهُ شَرًّا لَّكُم ۖ بَلْ هُوَ خَيْرٌ لَّكُمْ ۚ لِكُلِّ امْرِئٍ مِّنْهُم مَّا اكْتَسَبَ مِنَ الْإِثْمِ ۚ وَالَّذِي تَوَلَّىٰ كِبْرَهُ مِنْهُمْ لَهُ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Mbona mlipousikia; wanaume waaminio na wanawake waaminio hawakuwadhania wenzao mema, na kusema: Huu ni uzushi dhahiri?

لَّوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ ظَنَّ الْمُؤْمِنُونَ وَالْمُؤْمِنَاتُ بِأَنفُسِهِمْ خَيْرًا وَقَالُوا هَٰذَا إِفْكٌ مُّبِينٌ ﴿١٣﴾

14. Mbona hawakuleta mashahidi wanne? Na walipokosa kuleta mashahidi, basi hao mbele ya Mwenyezi Mungu ndio waongo.

لَّوْلَا جَاءُوا عَلَيْهِ بِأَرْبَعَةِ شُهَدَاءَ ۚ فَإِذْ لَمْ يَأْتُوا بِالشُّهَدَاءِ فَأُولَٰئِكَ عِندَ اللَّهِ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٤﴾

15. Na kama isingalikuwa juu yenu fadhili ya Mwenyezi Mungu na rehema Yake katika dunia na Akhera, bila shaka ingaliwaguseni, kwa sababu ya yale mliyoyashughulikia, adhabu kubwa.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ لَمَسَّكُمْ فِي مَا أَفَضْتُمْ فِيهِ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Mlipoupokea kwa ndimi zenu na mkasema kwa vinywa vyenu msiyoyajua, na mliufikiri ni jambo dogo, kumbe mbele ya Mwenyezi Mungu ni kubwa.

إِذْ تَلَقَّوْنَهُ بِأَلْسِنَتِكُمْ وَتَقُولُونَ بِأَفْوَاهِكُم مَّا لَيْسَ لَكُم بِهِ عِلْمٌ وَتَحْسَبُونَهُ هَيِّنًا وَهُوَ عِندَ اللَّهِ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

---

imeeleza ya kwamba kuapizana huko kufanywe mbele za watu na mahali patakatifu. Anayeapa anapokaribia kuomba laana ya Mwenyezi Mungu afahamishwe kuwa kama atasema uwongo laana ya Mungu itamshukia na atakuwa katika balaa kubwa.

**Aya 12**. Walioleta uzushi huu ni wanafiki. Safari moja Mtume *s.a.w.* alikuwa akirudi katika mapigano na Banu Mustali. Mkewe Bibi Aisha alikuwa pamoja naye. Kulipokuwa bado giza Bibi Aisha alikuwa akitafuta kidani chake alichokuwa amekiazima, na walinzi wake wakafunga

17. Na mbona, mlipousikia, hamkusema: Haitupasi tuzungumze haya: Utakatifu ni Wako, haya ni masingizio makubwa.

وَلَوْلَا إِذْ سَمِعْتُمُوهُ قُلْتُم مَّا يَكُونُ لَنَا أَن نَّتَكَلَّمَ بِهَٰذَا سُبْحَانَكَ هَٰذَا بُهْتَانٌ عَظِيمٌ ﴿١٦﴾

18. Mwenyezi Mungu Anawanasihini ya kwamba msirudie kabisa mfano wa haya, ikiwa ninyi ni waaminio.

يَعِظُكُمُ اللَّهُ أَن تَعُودُوا لِمِثْلِهِ أَبَدًا إِن كُنتُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٧﴾

19. Na Mwenyezi Mungu Anawabainishieni Ishara; na Mwenyezi Mungu ndiye Ajuaye, Mwenye hekima.

وَيُبَيِّنُ اللَّهُ لَكُمُ الْآيَاتِ ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿١٨﴾

20. Kwa yakini wale wanaopenda uenee ouvu katika wale walioamini, watapata adhabu iumizayo katika dunia na Akhera; na Mwenyezi Mungu Anajua na ninyi hamjui.

إِنَّ الَّذِينَ يُحِبُّونَ أَن تَشِيعَ الْفَاحِشَةُ فِي الَّذِينَ آمَنُوا لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ وَأَنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

21. Na (yangetokea machafuko makubwa) isingalikuwa fadhili ya Mwenyezi Mungu juu yenu na rehema Yake, na ya kuwa Mwenyezi Mungu ni Mpole, Mwenye huruma.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ وَأَنَّ اللَّهَ رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

FUNGU 3

22. Enyi mlioamini! msifuate nyayo za Shetani; na atakayefuata nyayo za Shetani, basi hakika yeye huamrisha mambo ya aibu na maovu; na lau kuwa

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَتَّبِعُوا خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ ۚ وَمَن يَتَّبِعْ خُطُوَاتِ الشَّيْطَانِ فَإِنَّهُ يَأْمُرُ بِالْفَحْشَاءِ وَالْمُنكَرِ

---

safari wakidhania yumo ndani ya banda lake juu ya ngamia. Bibi Aisha aliporudi akakuta watu wote wameshaondoka, basi akakaa pale pale na kuanza kutaabika hata akapitiwa na usingizi. Huku nyuma alikuwa akija Bwana Safwan ambaye alikuwa amewekwa nyuma kabisa, kama ilivyokuwa desturi ya Mtume, huenda akaweza kuokota cho chote kilichosahauliwa na watu katika kambi. Safwan alimkuta Bibi Aisha pale na akashtuka. Akashuka juu ya ngamia wake na Bibi Aisha akakaa juu yake, na Safwana akaja naye akitembea mpaka Madina. Wanafiki kuona hivi wakaanza kueneza habari za uwongo wakimsingizia Bibi Aisha na Safwan. Ndipo Mwenyezi Mungu akateremsha Aya hizi kuhakikisha usafi wa Bibi Aisha na uwongo wa wanafiki.

*Aliyetawala sehemu yake kubwa* ni Abdullah bin Ubayy bin Salul mkubwa wa wanafiki (Bukhari).

**Aya 18.** *Ikiwa ninyi ni waaminio.* Ndio kusema kujiingiza katika masingizio ya namna hii ni jambo ovu kabisa na linamtoa mtu katika imani; na hapa Mwenyezi Mungu anawaonya waaminio wasirejee kamwe katika uovu wa namna hii. Ni masikitiko namna gani kuona jinsi Waislamu wanavyopuuza mafundisho haya mema.

وَلَوْلَا فَضْلُ اللَّهِ عَلَيْكُمْ وَرَحْمَتُهُ مَا زَكَىٰ مِنكُم مِّنْ أَحَدٍ أَبَدًا وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يُزَكِّي مَن يَشَاءُ ۗ وَاللَّهُ سَمِيعٌ عَلِيمٌ ﴿٢١﴾

si fadhili za Mwenyezi Mungu na rehema Zake asingalitakasika miongoni mwenu hata mmoja kamwe; lakini Mwenyezi Mungu Humtakasa Amtakaye, na Mwenyezi Mungu ni Asikiaye, Ajuaye.

وَلَا يَأْتَلِ أُولُو الْفَضْلِ مِنكُمْ وَالسَّعَةِ أَن يُؤْتُوا أُولِي الْقُرْبَىٰ وَالْمَسَاكِينَ وَالْمُهَاجِرِينَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ وَلْيَعْفُوا وَلْيَصْفَحُوا ۗ أَلَا تُحِبُّونَ أَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَكُمْ ۗ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Na wasiape wale wenye utajiri na wenye wasaa (kujizuia) kuwapa walio jamaa, na maskini na waliohama katika njia ya Mwenyezi Mungu, na wasamehe na waachilie. Je, ninyi hampendi Mwenyezi Mungu Awasameheni? Na Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

إِنَّ الَّذِينَ يَرْمُونَ الْمُحْصَنَاتِ الْغَافِلَاتِ الْمُؤْمِنَاتِ لُعِنُوا فِي الدُّنْيَا وَالْآخِرَةِ وَلَهُمْ عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿٢٣﴾

24. Bila shaka wale wanaowasingizia wanawake waliotakasika, wasiokumbuka (maovu), waaminio, wamelaaniwa katika dunia na Akhera, nao watapata adhabu kubwa.

يَوْمَ تَشْهَدُ عَلَيْهِمْ أَلْسِنَتُهُمْ وَأَيْدِيهِمْ وَأَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٤﴾

25. Siku ambayo zitawashuhudia ndimi zao, na mikono yao, na miguu yao, kwa yale waliyokuwa wakiyafanya.

يَوْمَئِذٍ يُوَفِّيهِمُ اللَّهُ دِينَهُمُ الْحَقَّ وَيَعْلَمُونَ أَنَّ اللَّهَ هُوَ الْحَقُّ الْمُبِينُ ﴿٢٥﴾

26. Siku hiyo Mwenyezi Mungu Atawapa sawasawa malipo yao ya haki, na watajua kwamba Mwenyezi Mungu ndiye haki dhahiri.

الْخَبِيثَاتُ لِلْخَبِيثِينَ وَالْخَبِيثُونَ لِلْخَبِيثَاتِ ۖ وَالطَّيِّبَاتُ لِلطَّيِّبِينَ وَالطَّيِّبُونَ لِلطَّيِّبَاتِ ۚ أُولَٰئِكَ مُبَرَّءُونَ مِمَّا يَقُولُونَ ۖ لَهُم مَّغْفِرَةٌ وَرِزْقٌ كَرِيمٌ ﴿٢٦﴾

27. Wanawake wabaya ni kwa wanaume wabaya, na wanaume wabaya ni kwa wanawake wabaya; na wanawake wema ni kwa wanaume wema, na wanaume wema ni kwa wanawake wema; hao wameepushwa na hayo mnayoyasema, wao watapata msamaha na riziki yenye heshima.

---

**Aya 23.** Aya hii inaeleza habari za Seyidna Abu Bakar ambaye aliapa kuwa hatampa matumizi jamaa yake mmoja aitwaye Mistah kwa kuwa alijiingiza katika kueneza habari za uwongo juu ya Aisha. Mwenyezi Mungu katika Aya hii anakataza kiapo hicho na anafundisha ya kuwa mwenye nafasi asiache kumpa matumizi jamaa yake.

FUNGU 4

28. Enyi mlioamini! Msiingie nyumba ambazo si nyumba zenu mpaka mwombe ruhusa, na mwatolee salamu waliomo humo. Hayo ni bora kwenu, huenda mtakumbuka.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا لَا تَدْخُلُوا بُيُوتًا غَيْرَ بُيُوتِكُمْ حَتَّىٰ تَسْتَأْنِسُوا وَتُسَلِّمُوا عَلَىٰ أَهْلِهَا ۚ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَكُمْ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

29. Na kama hamtamkuta humo ye yote, basi msiingie mpaka mmeruhusiwa. Na mkiambiwa, Rudini; basi rudini; hili ni takaso kwenu. Na Mwenyezi Mungu Anajua mnayoyatenda.

فَإِنْ لَمْ تَجِدُوا فِيهَا أَحَدًا فَلَا تَدْخُلُوهَا حَتَّىٰ يُؤْذَنَ لَكُمْ ۖ وَإِنْ قِيلَ لَكُمُ ارْجِعُوا فَارْجِعُوا ۖ هُوَ أَزْكَىٰ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ عَلِيمٌ ﴿٢٩﴾

30. Si vibaya kwenu kuingia majumba yasiyokaliwa mlimo na manufaa yenu; na Mwenyezi Mungu Anajua mnayoyadhihirisha na mnayoyaficha.

لَيْسَ عَلَيْكُمْ جُنَاحٌ أَنْ تَدْخُلُوا بُيُوتًا غَيْرَ مَسْكُونَةٍ فِيهَا مَتَاعٌ لَكُمْ ۚ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تُبْدُونَ وَمَا تَكْتُمُونَ ﴿٣٠﴾

31. Waambie waaminio wanaume wainamishe macho yao, na wazilinde tupu zao, hili ni takaso kwao; Bila shaka Mwenyezi Mungu Anazo habari za yale wanayoyafanya.

قُلْ لِلْمُؤْمِنِينَ يَغُضُّوا مِنْ أَبْصَارِهِمْ وَيَحْفَظُوا فُرُوجَهُمْ ۚ ذَٰلِكَ أَزْكَىٰ لَهُمْ ۗ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا يَصْنَعُونَ ﴿٣١﴾

32. Na waambie wanawake waaminio kwamba wainamishe macho yao na wazilinde tupu zao, na wasidhihirishe uzuri wa sura zao wala mapambo yao isipokuwa yale yaliyo bayana katika hayo, na kwamba washushe shungi zao mpaka vifuani mwao, na wasionyeshe uzuri wa sura zao wala mapambo yao isipokuwa kwa waume zao, au kwa baba zao au kwa baba za waume zao, au kaka

وَقُلْ لِلْمُؤْمِنَاتِ يَغْضُضْنَ مِنْ أَبْصَارِهِنَّ وَيَحْفَظْنَ فُرُوجَهُنَّ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا مَا ظَهَرَ مِنْهَا ۖ وَلْيَضْرِبْنَ بِخُمُرِهِنَّ عَلَىٰ جُيُوبِهِنَّ ۖ وَلَا يُبْدِينَ زِينَتَهُنَّ إِلَّا لِبُعُولَتِهِنَّ أَوْ آبَائِهِنَّ أَوْ آبَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ أَبْنَائِهِنَّ أَوْ أَبْنَاءِ بُعُولَتِهِنَّ أَوْ إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي إِخْوَانِهِنَّ أَوْ بَنِي أَخَوَاتِهِنَّ أَوْ نِسَائِهِنَّ أَوْ مَا

**Aya 29.** *Mkiambiwa, Rudini, basi rudini.* Kama mtu hakukaribishwa katika nyumba na ameambiwa arudi basi asichukie, bali arudi tu.

**Aya 31-32.** Aya hizi zinaeleza mafundisho yanayoweza kumpa mtu utawa. Injili inafundisha kuwa mtu asitazame kwa nia mbaya; lakini hii ni upuuzi maana nia mbaya huja

مَلَكَتْ أَيْمَانُهُنَّ أَوِ التَّابِعِينَ غَيْرِ أُولِي الْإِرْبَةِ
مِنَ الرِّجَالِ أَوِ الطِّفْلِ الَّذِينَ لَمْ يَظْهَرُوا عَلَىٰ عَوْرَاتِ
النِّسَاءِ ۖ وَلَا يَضْرِبْنَ بِأَرْجُلِهِنَّ لِيُعْلَمَ مَا يُخْفِينَ
مِنْ زِينَتِهِنَّ ۚ وَتُوبُوا إِلَى اللَّهِ جَمِيعًا أَيُّهَ الْمُؤْمِنُونَ
لَعَلَّكُمْ تُفْلِحُونَ ﴿٣١﴾

zao au wana wa kaka zao au wana wa dada zao au wanawake wenzao au wale waliomilikiwa na mikono yao ya kuume au wale miongoni mwa watumishi wa nyumbani wa kiume ambao hawana uovu nafsini mwao, au watoto wadogo ambao hawajafikia umri wa kuwa na wazo lo lote kuhusu sehemu za siri za wanawake. Na wasitembee kwa namna ambayo inafichua uzuri waliouficha. Na tubieni nyote kwa Mwenyezi Mungu enyi waaminio, ili mpate kufaulu.

---

baada ya kuona na kutazama. Qur'an tu ndiyo iliyofunga milango yote ya kupenyea uchafu moyoni.

*Mapambo.* Neno ambalo tumelifasiri "mapambo" katika Aya hii ni *zinaat* ambalo kwa Kiarabu lina maana hizi: mapambo, na kila sehemu inayoshawishi na kuvuta ya mwanamke, kama umbo lake na uso, na uzuri wa mwili n.k.w.

*Isipokuwa yale yaliyodhihirika,* yaani yaliyolazimika, yasiyo katika uwezo wa mwanamke, kama mathalan hana nguo, au kwa sababu ya ugonjwa, au kwa sababu ya kazi na mengineyo.

*Waangushe shungi zao,* yaani shungi zitoke kisogoni zipite juu ya kichwa, zifunike uso, zishuke mpaka vifuani. Lakini wanaweza kuonyesha mapambo yao kwa jamaa zao ambao ni hao tu waliotajwa katika Aya hii.

*Wanawake wao.* Wanawake wengine wasio jamaa zao wamekatazwa kuchanganyika ovyo nao. Maana wanawake mara nyingi wamekuwa sababu ya fitina. Hufika majumbani na kupeleka nje habari za wanawake wanaowaona na wanakuwa waletao vishawishi na fitina kubwa. Hivyo Aya hii imewakatalia wanawake ovyo pia kuingia majumbani mwa watu, na kadhalika wanawake waaminio wamekatazwa kuonyesha mapambo na uzuri wao kwa wanawake ovyo.

*Wala wasipige miguu yao.* Inaonyesha ya kuwa ngoma na dansi na michezo ya namna hii imekatazwa.

Dini ya Kiislamu, kama ambavyo mmeona, hairuhusu kabisa kuchanganyika wanaume na wanawake wasio ndugu walioharimishwa kuoana, wacha mbali kugusana. Dansi na michezo iliyo kama hiyo ni mambo yanayotoa nafasi kubwa ya kuchanganyika ovyo wanawake na wanaume kwa namna ambayo imeharimishwa na Mwenyezi Mungu na Mtume Wake *s.a.w.* Wale wanaofikiri ya kwamba dansi ni katika mambo ya ustaarabu wanakosa kabisa, maana maovu mengi yanatokana na jambo hili kwa kadiri ambayo tabia za watu, hasa vijana, zinaharibika kabisa, na kuwafanya wasiwe na madaraka juu ya nafsi zao.

Waafrika wenye busara wamekwisha ona hatari ya dansi. Kwa mfano, Waziri Mkuu (Katikiro) wa Buganda, Bwana Paulo Kavuma, anasadiki ya kwamba "tokeapo uharibifu mwingi umetokea kati ya vijana wa nchi kwa ajili ya uhusiano unaotokana na dansi na ya kwamba serikali ya Buganda imo katika kufikiria kukomesha kabisa dansi ya Kizungu" (*East African* Standard, Monday, January 19, 1953).

Kwa hakika ngoma na dansi yamefanana na sumu iliyopakaliwa sukari, ambayo utamu wa sukari unamvuta mlaji kuila sumu na kumwua. Watu wenye busara hujiepusha na furaha hizi zisizo na maana. Ustaarabu wa kweli ni ule ambao Mwenyezi Mungu ameufundisha katika Qur'an toka miaka karibu 1,400 iliyopita, na ambao wenye fikira katika wakuu wa dunia wameanza kufikiri na kuona uzuri au hatari za mambo kama vile yalivyoelezwa na Mwenyezi Mungu Mjuzi, Mwenye hekima, katika Kitabu Chake hiki cha Qur'an.

64. Na watumishi wa Rahmani ni wale wanaotembea ardhini kwa unyenyekevu, na wajinga wakisema nao husema: Amani;

وَعِبَادُ الرَّحْمَٰنِ الَّذِينَ يَمْشُونَ عَلَى الْأَرْضِ هَوْنًا
وَإِذَا خَاطَبَهُمُ الْجَاهِلُونَ قَالُوا سَلَامًا ﴿٦٤﴾

65. Na wale wanaokesha usiku kwa ajili ya Mola wao kwa kusujudu na kusimama:

وَالَّذِينَ يَبِيتُونَ لِرَبِّهِمْ سُجَّدًا وَقِيَامًا ﴿٦٥﴾

66. Na wale wanaosema: Mola wetu, Utuondolee adhabu ya Jahanamu, bila shaka adhabu yake ndiyo iendeleayo.

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا اصْرِفْ عَنَّا عَذَابَ جَهَنَّمَ
إِنَّ عَذَابَهَا كَانَ غَرَامًا ﴿٦٦﴾

67. Hakika (Jahanamu) hiyo ni kituo kibaya na mahali (pabaya) pa kukaa.

إِنَّهَا سَاءَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٦٧﴾

68. Na wale ambao wanapotumia hawatumii kwa fujo wala hawafanyi ubahili, na wanakuwa waadilifu baina ya hayo.

وَالَّذِينَ إِذَا أَنْفَقُوا لَمْ يُسْرِفُوا وَلَمْ يَقْتُرُوا وَكَانَ
بَيْنَ ذَٰلِكَ قَوَامًا ﴿٦٨﴾

69. Na wale wasiomwabudu mungu mwingine pamoja na Mwenyezi Mungu, wala hawaui nafsi aliyoiharimisha Mwenyezi Mungu isipokuwa kwa haki, wala hawazini, na atakayefanya hilo bila shaka atakutana na adhabu ya dhambi.

وَالَّذِينَ لَا يَدْعُونَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ وَلَا يَقْتُلُونَ
النَّفْسَ الَّتِي حَرَّمَ اللَّهُ إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَا يَزْنُونَ
وَمَنْ يَفْعَلْ ذَٰلِكَ يَلْقَ أَثَامًا ﴿٦٩﴾

70. Atazidishiwa adhabu siku ya Kiyama, na atakaa humo kwa kufedheheka.

يُضَاعَفْ لَهُ الْعَذَابُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَيَخْلُدْ فِيهِ
مُهَانًا ﴿٧٠﴾

71. Ila yule aliyetubia na kuamini na kufanya vitendo vizuri; basi hao ndio Mwenyezi Mungu Atawabadilishia maovu yao kuwa mema; na Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

إِلَّا مَنْ تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ عَمَلًا صَالِحًا فَأُولَٰئِكَ
يُبَدِّلُ اللَّهُ سَيِّئَاتِهِمْ حَسَنَاتٍ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا
رَحِيمًا ﴿٧١﴾

72. Na aliyetubia na kufanya wema, basi kwa hakika yeye anatubu kwa Mwenyezi Mungu toba hasa.

وَمَنْ تَابَ وَعَمِلَ صَالِحًا فَإِنَّهُ يَتُوبُ إِلَى اللَّهِ
مَتَابًا ﴿٧٢﴾

**Aya 64.** Aya hii na zingine zifuatazo zinaonyesha mwujiza mkubwa wa Mtume *s.a.w.* namna alivyowabadilisha watu waliokuwa na kila namna ya ubaya wakawa wenye sifa bora za ucha-Mungu zinazotajwa hapo. Hii ndiyo kazi ya ajabu iliyofanywa na Mtume *s.a.w.* ambayo haina mfano katika historia ya dunia.

73. Na wale ambao hawashuhudii uwongo, na wanapopita penye upuuzi, hupita kwa heshima.

وَالَّذِينَ لَا يَشْهَدُونَ الزُّورَ وَإِذَا مَرُّوا بِاللَّغْوِ
مَرُّوا كِرَامًا ﴿٧٢﴾

74. Na wale ambao wanapokumbushwa Aya za Mola wao hawaziangukii kwa uziwi na upofu.

وَالَّذِينَ إِذَا ذُكِّرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَمْ يَخِرُّوا عَلَيْهَا
صُمًّا وَعُمْيَانًا ﴿٧٣﴾

75. Na wale wanaosema: Mola wetu! Utupe katika wake zetu na watoto wetu yaburudishayo macho, na Utujaalie kuwa viongozi kwa wamchao (Mungu).

وَالَّذِينَ يَقُولُونَ رَبَّنَا هَبْ لَنَا مِنْ أَزْوَاجِنَا وَ
ذُرِّيَّاتِنَا قُرَّةَ أَعْيُنٍ وَاجْعَلْنَا لِلْمُتَّقِينَ إِمَامًا ﴿٧٤﴾

76. Hao ndio watakaolipwa daraja la juu katika Pepo kwa sababu walisimama imara, na watapokelewa humo kwa maamkio na amani;

أُولَٰئِكَ يُجْزَوْنَ الْغُرْفَةَ بِمَا صَبَرُوا وَيُلَقَّوْنَ فِيهَا
تَحِيَّةً وَسَلَامًا ﴿٧٥﴾

77. Wakikaa humo: kituo kizuri na mahali pazuri pa kukaa.

خَالِدِينَ فِيهَا حَسُنَتْ مُسْتَقَرًّا وَمُقَامًا ﴿٧٦﴾

78. Sema: Mola wangu hangewajalini kama si kuomba kwenu; ninyi mmekwisha kadhibisha, kwahiyo hivi karibuni (adhabu) itakuwa yenye kushika.

قُلْ مَا يَعْبَأُ بِكُمْ رَبِّي لَوْلَا دُعَاؤُكُمْ فَقَدْ
كَذَّبْتُمْ فَسَوْفَ يَكُونُ لِزَامًا ﴿٧٧﴾

**Aya 74.** Aya hii inaonyesha ya kuwa dini ya Kiislamu haitaki watu wafuate mambo, hata kama ni ya dini, kama viziwi na vipofu, bali washike kila jambo kwa busara na akili.

سُوْرَةُ الشُّعَرَآءِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَتَانِ وَثَمَانٍ وَّعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ احَدَ عَشَرَ رُكُوْعًا

## 26. SURA ASH-SHU'ARAA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 11 na Aya 228 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. (Mungu) Atakasaye, Asikiaye, Ajuaye.

طٰسٓمّٓ ﴿٢﴾

3. Hizi ni Aya za Kitabu kielezacho.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

4. Huenda utaangamiza nafsi yako kwa sababu hawawi waaminio.

لَعَلَّكَ بَاخِعٌ نَّفْسَكَ اَلَّا يَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٤﴾

5. Tungependa Tungewateremshia kutoka mbinguni Ishara na shingo zao ziwe zenye kuinamia.

اِنْ نَّشَاْ نُنَزِّلْ عَلَيْهِمْ مِّنَ السَّمَآءِ اٰيَةً فَظَلَّتْ اَعْنَاقُهُمْ لَهَا خٰضِعِيْنَ ﴿٥﴾

6. Wala hauwafikii ukumbusho mpya utokao kwa Rahmani ila hujitenga mbali nao.

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ ذِكْرٍ مِّنَ الرَّحْمٰنِ مُحْدَثٍ اِلَّا كَانُوْا عَنْهُ مُعْرِضِيْنَ ﴿٦﴾

7. Basi kwa yakini wamekadhibisha, kwa hiyo karibuni zitawafikia habari za yale waliyokuwa wakiyafanyia mzaha.

فَقَدْ كَذَّبُوْا فَسَيَاْتِيْهِمْ اَنْۢبٰٓؤُا مَا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٧﴾

---

Jina la sura hii limetolewa katika Aya 225 inayotaka kueleza ya kuwa hii Qur'an si kazi ya mtunga mashairi maana haifanani na kazi ya watungao mashairi. Mara kwa mara mashtaka yaliyoletwa juu ya Qur'an ni kwamba ilikuwa mashairi yaliyotungwa na Mtume *s.a.w.* na Qur'an ikabatilisha mashtaka hayo na kuonyesha ya kuwa kazi ya Mtume *s.a.w.* ilikuwa sawa na kazi ya Manabii waliomtangulia. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2**. *Taa Siin Miim. Taa* ni *Taahir* (Atakasaye), *Siin* ni *Samii'* (Asikiaye), na *Miim* ni *'Aliim* (Ajuaye). Hizo ndizo sifa za Mwenyezi Mungu zinazoelezwa na herufi hizo za mkato.

**Aya 4**. Aya hii inaonyesha namna Mtume *s.a.w.* alivyokuwa na huruma na masikitiko juu ya hali ya watu kukosa kuamini, akafanya kila namna ya juhudi ili watu wapate kuongoka, na kila wakati hufikiri kutoamini kwao na hupata majonzi sana.

**Aya 6.** *Ukumbusho mpya*, yaani mauidha yanayofika kwa namna mpya.

8. Je, hawakuiona ardhi, mimea mingapi Tumeimeesha humo ya kila namna nzuri?

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الْأَرْضِ كَمْ أَنْبَتْنَا فِيهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ كَرِيمٍ ﴿٨﴾

9. Bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao si waaminio.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿٩﴾

10. Na hakika Mola wako Yeye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

ع وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠﴾

FUNGU 2

11. Na Mola wako Alipomwita Musa, ya kwamba: ufike kwa watu wadhalimu.

وَإِذْ نَادَىٰ رَبُّكَ مُوسَىٰ أَنِ ائْتِ الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿١١﴾

12. Watu wa Firauni; je, hawaogopi?

قَوْمَ فِرْعَوْنَ ۚ أَلَا يَتَّقُونَ ﴿١٢﴾

13. Akasema Mola wangu hakika mimi naogopa kuwa watanikadhibisha.

قَالَ رَبِّ إِنِّي أَخَافُ أَنْ يُكَذِّبُونِ ﴿١٣﴾

14. Na kifua changu kinadhikika na ulimi wangu hautamki vema, basi (pia) Upeleke (ujumbe) kwa Harun.

وَيَضِيقُ صَدْرِي وَلَا يَنْطَلِقُ لِسَانِي فَأَرْسِلْ إِلَىٰ هَارُونَ ﴿١٤﴾

15. Na mimi ninatafutwa na hao kutokana na tuhuma za kosa fulani, hivyo naogopa kwamba huenda wataniua.

وَلَهُمْ عَلَيَّ ذَنْبٌ فَأَخَافُ أَنْ يَقْتُلُونِ ﴿١٥﴾

16. Akasema: Siyo, basi nendeni na Ishara Zangu; hakika Sisi Tu pamoja nanyi Tunasikia.

قَالَ كَلَّا ۖ فَاذْهَبَا بِآيَاتِنَا ۖ إِنَّا مَعَكُمْ مُسْتَمِعُونَ ﴿١٦﴾

17. Basi mfikieni Firauni na mwambieni: Bila shaka sisi ni Mitume wa Mola wa walimwengu.

فَأْتِيَا فِرْعَوْنَ فَقُولَا إِنَّا رَسُولُ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. (Tumetumwa) ya kwamba uwapeleke pamoja nasi wana wa Israeli.

أَنْ أَرْسِلْ مَعَنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿١٨﴾

---

**Aya 13.** *Mimi naogopa*. Aya hii inaonyesha ya kuwa Nabii Musa hakuwa na tamaa ya kwamba apewe kazi ya unabii; angekuwa radhi kukaa faraghani na kumwabudu Mola wake. Lakini afanyeje na hali Mungu anamwamrisha kutenda kazi hiyo. Hivi ndivyo huwa hali ya Manabii wote, huwa wanajua watu hawatakubali maneno yao, na itawafikia taabu. Kwa kweli kazi ya Manabii ni ya taabu sana, hata mtu mwema asingependa kubebeshwa mzigo wa namna hiyo kwa hiyari yake; lakini kwa kuwa Mungu anataka wafanye basi ndiyo wanafanya.

**Aya 15.** Ndiyo kusema. Ee Mola wangu ingawa sina kosa Kwako, lakini wao wananiona kama nimewakosea, basi huenda wataniua.

19. (Firauni) akasema: Je, hatukukulea kati yetu (ulipokuwa) mtoto, na ukakaa kati yetu miaka (mingi) ya umri wako?

قَالَ أَلَمْ نُرَبِّكَ فِينَا وَلِيدًا وَلَبِثْتَ فِينَا مِنْ عُمُرِكَ سِنِينَ ﴿١٩﴾

20. Na ulifanya kitendo chako kile ulichofanya na ukawa miongoni mwa wasioshukuru.

وَفَعَلْتَ فَعْلَتَكَ الَّتِي فَعَلْتَ وَأَنْتَ مِنَ الْكَافِرِينَ ﴿٢٠﴾

21. (Musa) akasema: Nilifanya hapo nilipokuwa miongoni mwa wale wasioelewa.

قَالَ فَعَلْتُهَا إِذًا وَأَنَا مِنَ الضَّالِّينَ ﴿٢١﴾

22. Basi niliwakimbieni nilipowaogopeni, kisha Mola wangu Akanipa mamlaka na hekima na Akanifanya niwe mmojawapo wa Mitume.

فَفَرَرْتُ مِنْكُمْ لَمَّا خِفْتُكُمْ فَوَهَبَ لِي رَبِّي حُكْمًا وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٢٢﴾

23. Na ndiyo hiyo neema uliyonifanyia ihsani kuwatia utumwani wana wa Israeli?

وَتِلْكَ نِعْمَةٌ تَمُنُّهَا عَلَيَّ أَنْ عَبَّدْتَ بَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٢٣﴾

24. Firauni akasema: Na nani Mola wa walimwengu?

قَالَ فِرْعَوْنُ وَمَا رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٤﴾

25. (Musa) akasema: Mwumba wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao, ikiwa ninyi ni wenye yakini.

قَالَ رَبُّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا إِنْ كُنْتُمْ مُوقِنِينَ ﴿٢٥﴾

26. (Firauni) akawaambia waliomzunguka: Je, hamsikii?

قَالَ لِمَنْ حَوْلَهُ أَلَا تَسْتَمِعُونَ ﴿٢٦﴾

27. (Musa) akasema: Mola wenu na Mola wa baba zenu wa kwanza.

قَالَ رَبُّكُمْ وَرَبُّ آبَائِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿٢٧﴾

28. (Firauni) akasema: Bila shaka Mtume wenu aliyetumwa kwenu ni majnuni.

قَالَ إِنَّ رَسُولَكُمُ الَّذِي أُرْسِلَ إِلَيْكُمْ لَمَجْنُونٌ ﴿٢٨﴾

29. (Musa) akasema: (Yeye ni) Mola wa mashariki na magharibi na vilivyomo kati yao, ikiwa mnafahamu.

قَالَ رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ وَمَا بَيْنَهُمَا إِنْ كُنْتُمْ تَعْقِلُونَ ﴿٢٩﴾

30. (Firauni) akasema: Kama ukishika Mungu mwingine badala yangu, kwa yakini nitakuweka miongoni mwa walio mahabusu.

قَالَ لَئِنِ اتَّخَذْتَ إِلَٰهًا غَيْرِي لَأَجْعَلَنَّكَ مِنَ الْمَسْجُونِينَ ﴿٣٠﴾

**Aya 21.** Nabii Musa aliwapenda sana watu wake hata hakuelewa afanye nini kumsaidia mtu yule. Hakuwa na nia ya kumwua yule adui, alimpiga kwa konde tu likawa sababu ya ajali yake, kwani kwa desturi mtu hafi kwa konde.

31. Akasema: Je, ijapokuwa nikikuletea kitu kilicho wazi?

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكَ بِشَيْءٍ مُبِينٍ (٣٠)

32. Akasema: Kilete, ikiwa u miongoni mwa wasemao kweli.

قَالَ فَأْتِ بِهِ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ (٣١)

33. Basi akaitupa fimbo yake mara ikawa nyoka dhahiri.

فَأَلْقَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ ثُعْبَانٌ مُبِينٌ (٣٢)

34. Na akatoa mkono wake, na mara ukawa mweupe kwa watazamao.

وَنَزَعَ يَدَهُ فَإِذَا هِيَ بَيْضَاءُ لِلنَّاظِرِينَ (٣٣)

FUNGU 3

35. (Firauni) akasema kuwaambia wakuu waliomzunguka: Kwa yakini huyu ni mchawi ajuaye sana:

قَالَ لِلْمَلَإِ حَوْلَهُ إِنَّ هَٰذَا لَسَاحِرٌ عَلِيمٌ (٣٤)

36. Anataka kuwatoeni katika nchi yenu kwa uchawi wake, basi mnasemaje?

يُرِيدُ أَنْ يُخْرِجَكُمْ مِنْ أَرْضِكُمْ بِسِحْرِهِ فَمَاذَا تَأْمُرُونَ (٣٥)

37. Wakasema: Mpe muda yeye na nduguye na uwatume katika miji wakusanyao.

قَالُوا أَرْجِهْ وَأَخَاهُ وَابْعَثْ فِي الْمَدَائِنِ حَاشِرِينَ (٣٦)

38. Watakuletea kila mchawi mkubwa ajuaye.

يَأْتُوكَ بِكُلِّ سَحَّارٍ عَلِيمٍ (٣٧)

39. Basi walikusanywa wachawi kwa wakati hasa wa siku maalum.

فَجُمِعَ السَّحَرَةُ لِمِيقَاتِ يَوْمٍ مَعْلُومٍ (٣٨)

40. Na wakaambiwa watu: Je, nanyi pia mtakusanyika?

وَقِيلَ لِلنَّاسِ هَلْ أَنْتُمْ مُجْتَمِعُونَ (٣٩)

41. Huenda tutawafuata wachawi wakiwa ndio washindao.

لَعَلَّنَا نَتَّبِعُ السَّحَرَةَ إِنْ كَانُوا هُمُ الْغَالِبِينَ (٤٠)

42. Basi walipofika wachawi, wakamwambia Firauni: Je, tutapata ujira tukiwa sisi washindao?

فَلَمَّا جَاءَ السَّحَرَةُ قَالُوا لِفِرْعَوْنَ أَئِنَّ لَنَا لَأَجْرًا إِنْ كُنَّا نَحْنُ الْغَالِبِينَ (٤١)

43. Akasema: Naam, na kwa yakini kisha nitakuwa miongoni mwa waliopendelewa.

قَالَ نَعَمْ وَإِنَّكُمْ إِذًا لَمِنَ الْمُقَرَّبِينَ (٤٢)

44. Musa akawaambia tupeni mnavyotaka kuvitupa.

قَالَ لَهُمْ مُوسَىٰ أَلْقُوا مَا أَنْتُمْ مُلْقُونَ (٤٣)

---

**Aya 42.** Inaonyesha ya kuwa wachawi wa Firauni walimwuliza: Je, kama tukishinda tutapata ujira? Na walipotupa kamba zao walisema kwa majivuno, *Kwa nguvu za Firauni hakika sisi ndio washindao* (Aya 45). Lakini walipoona mwujiza wa Nabii Musa, mara imani ilipenya

45. Basi wakatupa kamba zao na fimbo zao, na wakasema: Kwa nguvu za Firauni hakika sisi ndio washindao.

فَأَلْقَوْا حِبَالَهُمْ وَعِصِيَّهُمْ وَقَالُوا بِعِزَّةِ فِرْعَوْنَ إِنَّا لَنَحْنُ الْغَالِبُونَ ﴿٤٥﴾

46. Kisha Musa akatupa fimbo yake, nayo mara ikavimeza walivyovizusha.

فَأَلْقَىٰ مُوسَىٰ عَصَاهُ فَإِذَا هِيَ تَلْقَفُ مَا يَأْفِكُونَ ﴿٤٦﴾

47. Ndipo wachawi wakainamishwa kusujudu.

فَأُلْقِيَ السَّحَرَةُ سَاجِدِينَ ﴿٤٧﴾

48. Wakasema: Tunamwamini Mola wa walimwengu.

قَالُوا آمَنَّا بِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٨﴾

49. Mola wa Musa na Harun.

رَبِّ مُوسَىٰ وَهَارُونَ ﴿٤٩﴾

50. (Firauni) akasema: Je, mmemwamini kabla sijawaruhusuni? Bila shaka yeye ni mkubwa wenu ambaye amewafundisheni uchawi, basi hakika ninyi karibuni mtajua; kwa yakini nitaikata mikono yenu na miguu yenu kwa kubadilisha, na bila shaka nitakufishieni msalabani nyote.

قَالَ آمَنتُمْ لَهُ قَبْلَ أَنْ آذَنَ لَكُمْ ۖ إِنَّهُ لَكَبِيرُكُمُ الَّذِي عَلَّمَكُمُ السِّحْرَ فَلَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ۚ لَأُقَطِّعَنَّ أَيْدِيَكُمْ وَأَرْجُلَكُم مِّنْ خِلَافٍ وَلَأُصَلِّبَنَّكُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٠﴾

51. Wakasema: Haidhuru, hakika sisi (sote) tutarejea kwa Mola wetu.

قَالُوا لَا ضَيْرَ ۖ إِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا مُنقَلِبُونَ ﴿٥١﴾

52. Bila shaka sisi tunatumai ya kwamba Mola wetu Atatusamehe makosa yetu, maana sisi tumekuwa wa mwanzo wa waaminio.

إِنَّا نَطْمَعُ أَن يَغْفِرَ لَنَا رَبُّنَا خَطَايَانَا أَن كُنَّا أَوَّلَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٥٢﴾

FUNGU 4

53. Na Tulimfunulia Musa ya kwamba nenda na watumishi Wangu wakati wa usiku, bila shaka ninyi mtafuatwa.

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ مُوسَىٰ أَنْ أَسْرِ بِعِبَادِي إِنَّكُم مُّتَّبَعُونَ ﴿٥٣﴾

---

kwa nguvu katika mioyo yao na wakakubali dini ya Nabii Musa. Na Firauni alipokasirika akawakemea kuwa atawakata mikono na miguu, hawakumjali wakamjibu, *Haidhuru*. Hivi ndivyo ilivyo nguvu ya imani, mara ikiingia moyoni inambadilisha mtu kabisa.

**Aya 53**. *Bila shaka ninyi mtafuatwa*. Maadui wa Nabii Musa walipomfuata alipotoka waliangamia. Namna hii hii maadui wa Mtume *s.a.w.* waliangamizwa walipomfuata Mtume *s.a.w.* Madina.

54. Basi Firauni akawatuma wakusanyao katika miji:

فَأَرْسَلَ فِرْعَوْنُ فِي الْمَدَآئِنِ حٰشِرِيْنَ ﴿٥٤﴾

55. Hakika hawa ni kikosi kidogo,

إِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَشِرْذِمَةٌ قَلِيْلُوْنَ ﴿٥٥﴾

56. Na bila shaka hao ndio wanao-tukasirisha,

وَإِنَّهُمْ لَنَا لَغَآئِظُوْنَ ﴿٥٦﴾

57. Na hakika sisi ni jamii tuna-ojihadhari.

وَإِنَّا لَجَمِيْعٌ حٰذِرُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Basi Tukawatoa katika mabustani na chemchem.

فَأَخْرَجْنٰهُمْ مِّنْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٥٨﴾

59. Na (katika) mahazina na mahali pazuri.

وَّكُنُوْزٍ وَّمَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٥٩﴾

60. Ndivyo hivyo. Na tukavirithisha wana wa Israeli.

كَذٰلِكَ ۖ وَأَوْرَثْنٰهَا بَنِيْٓ إِسْرَآءِيْلَ ﴿٦٠﴾

61. Kisha wakawafuata lilipotoka jua.

فَأَتْبَعُوْهُمْ مُّشْرِقِيْنَ ﴿٦١﴾

62. Basi yalipoonana majeshi mawili, watu wa Musa wakasema: Hakika tumekamatwa.

فَلَمَّا تَرَآءَ الْجَمْعٰنِ قَالَ أَصْحٰبُ مُوْسٰٓى إِنَّا لَمُدْرَكُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. (Musa) akasema: La, kwa yakini Mola wanguYu pamoja nami, bila shaka Ataniongoza.

قَالَ كَلَّا ۖ إِنَّ مَعِيَ رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿٦٣﴾

64. Mara Tulimfunulia Musa: Piga bahari kwa fimbo yako. Basi ikatengana, na kila sehemu ikawa kama mwamba mkubwa.

فَأَوْحَيْنَآ إِلٰى مُوْسٰٓى أَنِ اضْرِبْ بِّعَصَاكَ الْبَحْرَ ۖ
فَانْفَلَقَ فَكَانَ كُلُّ فِرْقٍ كَالطَّوْدِ الْعَظِيْمِ ﴿٦٤﴾

65. Na Tukawafanya wengine wapakaribie mahali pale.

وَأَزْلَفْنَا ثَمَّ الْأٰخَرِيْنَ ﴿٦٥﴾

66. Na Tukamwokoa Musa na wale waliokuwa pamoja naye wote,

وَأَنْجَيْنَا مُوْسٰى وَمَنْ مَّعَهٗٓ أَجْمَعِيْنَ ﴿٦٦﴾

67. Kisha Tukawagharikisha wengine.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْأٰخَرِيْنَ ﴿٦٧﴾

68. Hakika katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao si wenye kuamini.

إِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَأٰيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٦٨﴾

69. Na kwa yakini Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٦٩﴾

FUNGU 5

70. Na uwasomee habari za Ibrahimu.

وقف لازم وَاتْلُ عَلَيْهِمْ نَبَأَ إِبْرَاهِيمَ ﴿٦٩﴾

71. Alipomwambia baba yake na kaumu yake: Mnaabudu nini?

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَا تَعْبُدُونَ ﴿٧٠﴾

72. Wakasema: Tunaabudu masanamu, nasi tutaendelea kuyafuata.

قَالُوا نَعْبُدُ أَصْنَامًا فَنَظَلُّ لَهَا عَاكِفِينَ ﴿٧١﴾

73. Akasema: Je, yanakusikieni mnapoyaita?

قَالَ هَلْ يَسْمَعُونَكُمْ إِذْ تَدْعُونَ ﴿٧٢﴾

74. Au yanawafaeni au yanawadhuruni?

أَوْ يَنْفَعُونَكُمْ أَوْ يَضُرُّونَ ﴿٧٣﴾

75. Wakasema: Lakini tumewakuta baba zetu wakifanya vivi hivi.

قَالُوا بَلْ وَجَدْنَا آبَاءَنَا كَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ﴿٧٤﴾

76. Akasema: Je, mmekiona mnachokiabudu.

قَالَ أَفَرَأَيْتُمْ مَا كُنْتُمْ تَعْبُدُونَ ﴿٧٥﴾

77. Ninyi na baba zenu waliotangulia?

أَنْتُمْ وَآبَاؤُكُمُ الْأَقْدَمُونَ ﴿٧٦﴾

78. Bila shaka hao ni adui zangu ila Mola wa walimwengu,

فَإِنَّهُمْ عَدُوٌّ لِي إِلَّا رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٧﴾

79. Ambaye ameniumba, naye Ananiongoza,

الَّذِي خَلَقَنِي فَهُوَ يَهْدِينِ ﴿٧٨﴾

80. Naye ndiye Anayenilisha na kuninywesha,

وَالَّذِي هُوَ يُطْعِمُنِي وَيَسْقِينِ ﴿٧٩﴾

81. Na ninapougua basi yeye ananiponya,

وَإِذَا مَرِضْتُ فَهُوَ يَشْفِينِ ﴿٨٠﴾

82. Na Ambaye Atanifisha kisha Atanihuisha,

وَالَّذِي يُمِيتُنِي ثُمَّ يُحْيِينِ ﴿٨١﴾

83. Na ndiye ninayemtumaini kwamba Atanisamehe makosa yangu siku ya Malipo.

وَالَّذِي أَطْمَعُ أَنْ يَغْفِرَ لِي خَطِيئَتِي يَوْمَ الدِّينِ ﴿٨٢﴾

84. Mola wangu, Unipe (nguvu ya kutoa) hukumu na Uniunge pamoja na watendao mema.

رَبِّ هَبْ لِي حُكْمًا وَأَلْحِقْنِي بِالصَّالِحِينَ ﴿٨٣﴾

---

**Aya 75.** Siyo jambo la ajabu? Katika mambo ya kidunia watu kila siku wanashika mambo mapya na kuacha ya zamani, lakini katika mambo ya dini wanasema ati wanawafuata baba zao. Je, si hoja ya uwongo hii?

وَاجْعَلْ لِّيْ لِسَانَ صِدْقٍ فِي الْاٰخِرِيْنَ ﴿٨٥﴾

85. Na unijaalie kutajwa kwa wema katika watu wa baadaye.

وَاجْعَلْنِيْ مِنْ وَّرَثَةِ جَنَّةِ النَّعِيْمِ ﴿٨٦﴾

86. Na Unijaalie katika warithi wa Bustani za neema.

وَاغْفِرْ لِاَبِيْٓ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٨٧﴾

87. Umsamehe baba yangu, bila shaka yeye yu miongoni mwa waliopotea.

وَلَا تُخْزِنِيْ يَوْمَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٨٨﴾

88. Wala usinifedheheshe siku watakayofufuliwa.

يَوْمَ لَا يَنْفَعُ مَالٌ وَّلَا بَنُوْنَ ﴿٨٩﴾

89. Siku ambayo haitafaa mali wala watoto,

اِلَّا مَنْ اَتَى اللّٰهَ بِقَلْبٍ سَلِيْمٍ ﴿٩٠﴾

90. Lakini ataokolewa yule tu ajaye kwa Mwenyezi Mungu na moyo wa unyenyekevu.

وَاُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِيْنَ ﴿٩١﴾

91. Na Pepo itasogezwa karibu kwa wacha-Mungu.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيْمُ لِلْغٰوِيْنَ ﴿٩٢﴾

92. Na ataonyeshwa picha kamili ya wale waliopotea.

وَقِيْلَ لَهُمْ اَيْنَمَا كُنْتُمْ تَعْبُدُوْنَ ﴿٩٣﴾

93. Na wataambiwa: Wako wapi mliokuwa mkiwaabudu,

مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ۗ هَلْ يَنْصُرُوْنَكُمْ اَوْ يَنْتَصِرُوْنَ ﴿٩٤﴾

94. Badala ya Mwenyezi Mungu, je, wanaweza kuwasaidieni au kujisaidia wenyewe.

فَكُبْكِبُوْا فِيْهَا هُمْ وَالْغَاوٗنَ ﴿٩٥﴾

95. Basi watatupwa humo wao na waasi (wengine).

وَجُنُوْدُ اِبْلِيْسَ اَجْمَعُوْنَ ﴿٩٦﴾

96. Na majeshi ya Ibilisi, wote,

قَالُوْا وَهُمْ فِيْهَا يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٩٧﴾

97. Watasema: na hali wakingombana humo:

تَاللّٰهِ اِنْ كُنَّا لَفِيْ ضَلٰلٍ مُّبِيْنٍ ﴿٩٨﴾

98. Wallahi, kwa yakini tulikuwa katika upotevu waziwazi.

اِذْ نُسَوِّيْكُمْ بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩٩﴾

99. Tulipokuwa tukiwafanyeni sawa na Mwumba wa walimwengu.

وَمَآ اَضَلَّنَآ اِلَّا الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٠٠﴾

100. Na hawakutupoteza ila wakosefu.

فَمَا لَنَا مِنْ شَافِعِيْنَ ﴿١٠١﴾

101. Basi hatuna waombezi.

وَلَا صَدِيْقٍ حَمِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

102. Wala rafiki halisi.

103. Basi kama tungalikuwa na marejeo tungekuwa miongoni mwa waaminio.

فَلَوْ أَنَّ لَنَا كَرَّةً فَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٠٣﴾

104. Bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao si wenye kuamini.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٠٤﴾

105. Na kwa yakini Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٠٥﴾

FUNGU 6

106. Watu wa Nuhu waliwakadhibisha Mitume.

كَذَّبَتْ قَوْمُ نُوحٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٠٦﴾

107. Alipowaambia ndugu yao Nuhu: Je, hamtaogopa?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ نُوحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٠٧﴾

108. Hakika mimi kwenu ni Mtume mwaminifu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٠٨﴾

109. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na mtiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٠٩﴾

110. Na siwaombeni juu yake ujira, ujira wangu hauko ila kwa Mola wa walimwengu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١١٠﴾

111. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١١١﴾

112. Wakasema: Je, tukuamini wewe hali wanyonge ndio wanakufuata?

قَالُوا أَنُؤْمِنُ لَكَ وَاتَّبَعَكَ الْأَرْذَلُونَ ﴿١١٢﴾

113. Akasema: Siyajui waliyokuwa wakiyatenda.

قَالَ وَمَا عِلْمِي بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١١٣﴾

114. Hesabu yao haiko ila kwa Mola wangu tu, laiti mngetambua.

إِنْ حِسَابُهُمْ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّي ۖ لَوْ تَشْعُرُونَ ﴿١١٤﴾

115. Wala mimi sitawafukuza waaminio.

وَمَا أَنَا بِطَارِدِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٥﴾

116. Mimi si ye yote ila ni Mwonyaji dhahiri.

إِنْ أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿١١٦﴾

117. Wakasema: Kama hutaacha, ewe Nuhu, bila shaka utakuwa miongoni mwa wanaorujumiwa.

قَالُوا لَئِن لَّمْ تَنتَهِ يَا نُوحُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمَرْجُومِينَ ﴿١١٧﴾

118. Akasema: Mola wangu, bila shaka kaumu yangu wamenikadhibisha.

قَالَ رَبِّ إِنَّ قَوْمِي كَذَّبُونِ ﴿١١٨﴾

119. Basi uhukumu baina yangu na baina yao hukumu (nzuri) na Uniokoe mimi na walio pamoja nami walio waaminio.

فَافْتَحْ بَيْنِي وَبَيْنَهُمْ فَتْحًا وَنَجِّنِي وَمَن مَّعِيَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٩﴾

120. Kwahiyo Tukamwokoa yeye na waliokuwa pamoja naye katika merikebu iliyosheheni.

فَأَنجَيْنَاهُ وَمَن مَّعَهُ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُونِ ﴿١٢٠﴾

121. Kisha Tukawagharikisha baadaye waliobaki.

ثُمَّ أَغْرَقْنَا بَعْدُ الْبَاقِينَ ﴿١٢١﴾

122. Bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao hawakuwa waaminio.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

123. Na hakika Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٢٣﴾ ع

FUNGU 7

124. Waadi waliwakadhibisha Mitume.

كَذَّبَتْ عَادٌ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٤﴾

125. Alipowaambia ndugu yao, Hudi: Je, hamtaogopa?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ هُودٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٥﴾

126. Bila shaka mimi kwenu ni Mtume mwaminifu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٢٦﴾

127. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٢٧﴾

128. Wala siwaombeni juu yake ujira, ujira wangu hauko ila kwa Mola wa walimwengu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٢٨﴾

129. Je, mnajijengea kila palipoinuka alama? Ni bure mnayoyafanya.

أَتَبْنُونَ بِكُلِّ رِيعٍ آيَةً تَعْبَثُونَ ﴿١٢٩﴾

130. Na mnajijengea ngome na kuanzisha viwanda ili mkae milele.

وَتَتَّخِذُونَ مَصَانِعَ لَعَلَّكُمْ تَخْلُدُونَ ﴿١٣٠﴾

131. Na mnaposhika mnashika kwa jeuri.

وَإِذَا بَطَشْتُم بَطَشْتُمْ جَبَّارِينَ ﴿١٣١﴾

132. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٣٢﴾

133. Na Mcheni Ambaye Amewazidishieni yale mnayoyajua;

وَاتَّقُوا الَّذِي أَمَدَّكُم بِمَا تَعْلَمُونَ ﴿١٣٢﴾

134. Amewazidishieni wanyama na watoto,

أَمَدَّكُم بِأَنْعَامٍ وَبَنِينَ ﴿١٣٣﴾

135. Na Mabustani na chemchem.

وَجَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٣٤﴾

136. Hakika ninawahofieni adhabu ya siku kubwa.

إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٣٥﴾

137. Wakasema: Ni mamoja kwetu ukitupa mauidha au kutokuwa miongoni mwa watoao mauidha.

قَالُوا سَوَاءٌ عَلَيْنَا أَوَعَظْتَ أَمْ لَمْ تَكُن مِّنَ الْوَاعِظِينَ ﴿١٣٦﴾

138. Haya si cho chote ila ni tabia za watu wa kale.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا خُلُقُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٣٧﴾

139. Wala sisi hatutaadhibiwa.

وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿١٣٨﴾

140. Basi wakamkadhibisha na Tukawahilikisha; bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao hawakuwa waaminio.

فَكَذَّبُوهُ فَأَهْلَكْنَاهُمْ ۗ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُم مُّؤْمِنِينَ ﴿١٣٩﴾

141. Na kwa yakini Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٤٠﴾

## FUNGU 8

142. Wathamudi waliwakadhibisha Mitume.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٤١﴾

143. Alipowaambia ndugu yao Saleh, Je, hamwogopi?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ صَالِحٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٤٢﴾

144. Bila shaka mimi kwenu ni Mtume mwaminifu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٤٣﴾

145. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٤٤﴾

146. Wala siwaombeni ujira juu yake, ujira wangu hauko ila kwa Mola wa walimwengu.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٤٥﴾

147. Je, mtaachwa salama katika haya yaliyopo hapa-

أَتُتْرَكُونَ فِي مَا هَاهُنَا آمِنِينَ ﴿١٤٦﴾

148. Katika mabustani na chemchem,

فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٤٧﴾

149. Na mashamba ya nafaka na mitende yenye makole mazito kiasi cha kutaka kudondoka.

وَزُرُوعٍ وَنَخْلٍ طَلْعُهَا هَضِيمٌ ﴿١٤٩﴾

150. Na mnachonga milimani majumba kwa maarifa.

وَتَنْحِتُونَ مِنَ الْجِبَالِ بُيُوتًا فَرِهِينَ ﴿١٥٠﴾

151. Basi Mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٥١﴾

152. Wala msitii amri za wapitao kiasi,

وَلَا تُطِيعُوا أَمْرَ الْمُسْرِفِينَ ﴿١٥٢﴾

153. Ambao wanafanya uharibifu katika ardhi wala hawasuluhishi.

الَّذِينَ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Wakasema: Hakika wewe u miongoni mwa waliologwa.

قَالُوا إِنَّمَا أَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Wewe si cho chote ila ni mtu kama sisi, basi lete Ishara ikiwa u miongoni mwa wasemao kweli.

مَا أَنْتَ إِلَّا بَشَرٌ مِثْلُنَا فَأْتِ بِآيَةٍ إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ﴿١٥٥﴾

156. Akasema: Huyu ngamia jike awe na zamu yake ya kunywa, na ninyi muwe na zamu yenu ya kunywa katika siku maalumu.

قَالَ هَٰذِهِ نَاقَةٌ لَهَا شِرْبٌ وَلَكُمْ شِرْبُ يَوْمٍ مَعْلُومٍ ﴿١٥٦﴾

157. Wala msimguse kwa ubaya isije ikawashikeni adhabu ya siku kubwa.

وَلَا تَمَسُّوهَا بِسُوءٍ فَيَأْخُذَكُمْ عَذَابُ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٥٧﴾

158. Lakini wao walimkata miguu na wakawa wenye kujuta.

فَعَقَرُوهَا فَأَصْبَحُوا نَادِمِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Basi adhabu ikawashika. Bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao hawakuwa waaminio.

فَأَخَذَهُمُ الْعَذَابُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٥٩﴾

160. Na hakika Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٦٠﴾

FUNGU 9

161. Watu wa Luti waliwakadhibisha Mitume.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٦١﴾

162. Alipowaambia ndugu yao Luti: Je, hamwogopi?

إِذْ قَالَ لَهُمْ أَخُوهُمْ لُوطٌ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٦٢﴾

163. Hakika mimi kwenu ni Mtume mwaminifu.

إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٦٣﴾

فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿١٦٣﴾

164. Basi mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

وَمَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ ۖ إِنْ أَجْرِيَ إِلَّا عَلَىٰ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٤﴾

165. Wala siwaombeni ujira juu yake; si ujira wangu ila kwa Mola wa walimwengu.

أَتَأْتُونَ الذُّكْرَانَ مِنَ الْعَالَمِينَ ﴿١٦٥﴾

166. Je, mnawaingilia wanaume katika viumbe,

وَتَذَرُونَ مَا خَلَقَ لَكُمْ رَبُّكُمْ مِنْ أَزْوَاجِكُمْ ۚ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ عَادُونَ ﴿١٦٦﴾

167. Na mnawaacha Aliowaumbieni Mola wenu katika wake zenu? Kweli ninyi ni watu warukao mipaka.

قَالُوا لَئِنْ لَمْ تَنْتَهِ يَا لُوطُ لَتَكُونَنَّ مِنَ الْمُخْرَجِينَ ﴿١٦٧﴾

168. Wakasema: kama usipoacha, ee Luti, bila shaka utakuwa miongoni mwa wanaofukuzwa.

قَالَ إِنِّي لِعَمَلِكُمْ مِنَ الْقَالِينَ ﴿١٦٨﴾

169. Akasema: Mimi nayachukia matendo yenu mabaya.

رَبِّ نَجِّنِي وَأَهْلِي مِمَّا يَعْمَلُونَ ﴿١٦٩﴾

170. Mola wangu, Uniokoe mimi na ahali zangu katika yale wanayoyafanya.

فَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ أَجْمَعِينَ ﴿١٧٠﴾

171. Basi Tukamwokoa yeye na watu wake wote.

إِلَّا عَجُوزًا فِي الْغَابِرِينَ ﴿١٧١﴾

172. Isipokuwa kikongwe katika wakaao nyuma.

ثُمَّ دَمَّرْنَا الْآخَرِينَ ﴿١٧٢﴾

173. Kisha Tukawaangamiza wengine.

وَأَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَطَرًا ۖ فَسَاءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِينَ ﴿١٧٣﴾

174. Na Tukawanyeshelezea mvua; basi ni mbaya iliyoje mvua inayowashukia wale walioonywa.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٧٤﴾

175. Bila shaka katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao hawakuwa waaminio.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٧٥﴾

176. Na hakika Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

**Aya 172.** *Kikongwe* anayetajwa hapa alikuwa mke wa Nabii Luti.

FUNGU 10

177. Watu wa mwituni waliwakadhibisha Mitume.

كَذَّبَ اَصْحٰبُ لْـَٔيْكَةِ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿١٧٧﴾

178. Alipowaambia Shuaibu: Je, hamwogopi?

اِذْ قَالَ لَهُمْ شُعَيْبٌ اَلَا تَتَّقُوْنَ ﴿١٧٨﴾

179. Hakika mimi kwenu ni Mtume mwaminifu.

اِنِّيْ لَكُمْ رَسُوْلٌ اَمِيْنٌ ﴿١٧٩﴾

180. Basi mcheni Mwenyezi Mungu na nitiini.

فَاتَّقُوا اللّٰهَ وَاَطِيْعُوْنِ ﴿١٨٠﴾

181. Wala siwaombeni ujira juu yake, si ujira wangu ila kwa Mola wa walimwengu.

وَمَآ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ اَجْرٍ ۚ اِنْ اَجْرِيَ اِلَّا عَلٰى
رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿١٨١﴾

182. Kijazeni kipimo sawasawa wala msiwe miongoni mwa wapunjao.

اَوْفُوا الْكَيْلَ وَلَا تَكُوْنُوْا مِنَ الْمُخْسِرِيْنَ ﴿١٨٢﴾

183. Na pimeni kwa mizani iliyo sawa.

وَزِنُوْا بِالْقِسْطَاسِ الْمُسْتَقِيْمِ ﴿١٨٣﴾

184. Wala msiwalipe watu fedha pungufu kuliko thamani ya vitu vyao, wala msifanye vitendo vya ufisadi katika ardhi kwa kufanya udanganyifu.

وَلَا تَبْخَسُوا النَّاسَ اَشْيَآءَهُمْ وَلَا تَعْثَوْا فِى الْاَرْضِ
مُفْسِدِيْنَ ﴿١٨٤﴾

185. Na Mcheni Aliyewaumbeni ninyi na viumbe vilivyoumbwa kwanza.

وَاتَّقُوا الَّذِيْ خَلَقَكُمْ وَالْجِبِلَّةَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٨٥﴾

186. Wakasema: Hakika wewe u miongoni mwa walilogwa.

قَالُوْٓا اِنَّمَآ اَنْتَ مِنَ الْمُسَحَّرِيْنَ ﴿١٨٦﴾

187. Nawe siwe ila ni mtu kama sisi; na kwa yakini tunakufahamu u miongoni mwa waongo.

وَمَآ اَنْتَ اِلَّا بَشَرٌ مِّثْلُنَا وَاِنْ نَّظُنُّكَ لَمِنَ الْكٰذِبِيْنَ ﴿١٨٧﴾

188. Basi tuangushie kipande cha mbingu ikiwa u miongoni mwa wasemao kweli.

فَاَسْقِطْ عَلَيْنَا كِسَفًا مِّنَ السَّمَآءِ اِنْ كُنْتَ مِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ﴿١٨٨﴾

189. Akasema: Mola wangu Anajua sana mnayoyatenda.

قَالَ رَبِّيْٓ اَعْلَمُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿١٨٩﴾

190. Lakini wakamkadhibisha, basi ikawashika adhabu ya siku ya kivuli.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَهُمْ عَذَابُ يَوْمِ الظُّلَّةِ ۗ اِنَّهٗ كَانَ

---

**Aya 188.** *Kipande cha mbingu* muradi wake ni adhabu.

**Aya 190.** *Siku ya kivuli*, yaani adhabu iliwafunika kama vile kivuli kinavyofunikiza.

عَذَابَ يَوْمٍ عَظِيمٍ ﴿١٩٠﴾

Bila shaka hiyo ilikuwa adhabu ya siku kubwa.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً ۖ وَمَا كَانَ أَكْثَرُهُمْ مُؤْمِنِينَ ﴿١٩١﴾

191. Hakika katika hayo imo Ishara, lakini wengi wao hawakuwa waaminio.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَهُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿١٩٢﴾

192. Na kwa yakini Mola wako ndiye Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

FUNGU 11

وَإِنَّهُ لَتَنْزِيلُ رَبِّ الْعٰلَمِينَ ﴿١٩٣﴾

193. Na bila shaka hii (Qur'an) ni uteremsho wa Mola wa walimwengu.

نَزَلَ بِهِ الرُّوحُ الْأَمِينُ ﴿١٩٤﴾

194. Ameteremka nayo roho mwaminifu,

عَلٰى قَلْبِكَ لِتَكُونَ مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿١٩٥﴾

195. Juu ya moyo wako ili uwe miongoni mwa Waonyaji,

بِلِسَانٍ عَرَبِيٍّ مُبِينٍ ﴿١٩٦﴾

196. Kwa lugha ya Kiarabu waziwazi.

وَإِنَّهُ لَفِي زُبُرِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٩٧﴾

197. Na kwa yakini hayo yamo katika Vitabu vya kale.

أَوَلَمْ يَكُنْ لَهُمْ آيَةً أَنْ يَعْلَمَهُ عُلَمٰٓؤُا بَنِيٓ إِسْرَآءِيلَ ﴿١٩٨﴾

198. Je, haikuwa alama kwao kwamba wanayajua wanachuoni wa wana wa Israeli?

وَلَوْ نَزَّلْنٰهُ عَلٰى بَعْضِ الْأَعْجَمِينَ ﴿١٩٩﴾

199. Na lau tungaliiteremsha kwa asiyekuwa Mwarabu,

فَقَرَأَهُ عَلَيْهِمْ مَا كَانُوا بِهِ مُؤْمِنِينَ ﴿٢٠٠﴾

200. Na akawasomea, wasingalikuwa waaminio.

كَذٰلِكَ سَلَكْنٰهُ فِي قُلُوبِ الْمُجْرِمِينَ ﴿٢٠١﴾

201. Hivyo ndivyo Tulivyoiingiza (kufuru) katika mioyo ya wakosefu.

لَا يُؤْمِنُونَ بِهِ حَتّٰى يَرَوُا الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٢٠٢﴾

202. Hawataiamini mpaka waone adhabu iumizayo.

فَيَأْتِيَهُمْ بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٠٣﴾

203. Basi itawafikia kwa ghafla hali hawatambui.

---

**Aya 194.** *Roho mwaminifu* ni Malaika Jibrili.

**Aya 197.** Muradi ni kwamba bishara za kufika Mtume *s.a.w.* zimo katika vitabu vya zamani kama Taurati (Kumbukumbu 18:18; Isaya 21:18; Zaburi 118:22 n.k.w).

**Aya 201.** Yaani uzuri wa mafundisho ya Kiislamu uliingia katika mioyo ya wasioamini, lakini kwa sababu za dunia yao hawakutaka kuikubali.

204. Na watasema: Je, sisi tutapewa muda?

فَيَقُولُوا هَلْ نَحْنُ مُنظَرُونَ ﴿٢٠٤﴾

205. Basi je, wanaihimiza adhabu Yetu?

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿٢٠٥﴾

206. Unaonaje kama Tukiwafaidisha kwa miaka,

أَفَرَأَيْتَ إِن مَّتَّعْنَاهُمْ سِنِينَ ﴿٢٠٦﴾

207. Kisha iwafikie (adhabu) waliyokuwa wakiahidiwa?

ثُمَّ جَاءَهُم مَّا كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٢٠٧﴾

208. Hayatawafaa yale waliyofaidishwa.

مَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا كَانُوا يُمَتَّعُونَ ﴿٢٠٨﴾

209. Wala Hatukuuangamiza mji wo wote ila ulikuwa na Waonyaji.

وَمَا أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍ إِلَّا لَهَا مُنذِرُونَ ﴿٢٠٩﴾

210. (Kuwa) ukumbusho; wala Hatukuwa wadhalimu.

ذِكْرَىٰ وَمَا كُنَّا ظَالِمِينَ ﴿٢١٠﴾

211. Wala mashetani hawakuteremka nayo,

وَمَا تَنَزَّلَتْ بِهِ الشَّيَاطِينُ ﴿٢١١﴾

212. Wala haiwapasi, na tena hawawezi.

وَمَا يَنبَغِي لَهُمْ وَمَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٢١٢﴾

213. Bila shaka wao wamezuliwa kusikia.

إِنَّهُمْ عَنِ السَّمْعِ لَمَعْزُولُونَ ﴿٢١٣﴾

214. Basi usimwombe mungu mwingine pamoja na Mwenyezi Mungu ukawa miongoni mwa wanaoadhibiwa.

فَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَتَكُونَ مِنَ الْمُعَذَّبِينَ ﴿٢١٤﴾

215. Na uwaonye jamaa zako walio karibu.

وَأَنذِرْ عَشِيرَتَكَ الْأَقْرَبِينَ ﴿٢١٥﴾

216. Na uinamishe bawa lako kwa yule anayekufuata katika waaminio.

وَاخْفِضْ جَنَاحَكَ لِمَنِ اتَّبَعَكَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٢١٦﴾

217. Na kama wakikuasi, basi sema: Mimi ni mbali na hayo mnayoyafanya.

فَإِنْ عَصَوْكَ فَقُلْ إِنِّي بَرِيءٌ مِّمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٢١٧﴾

---

**Aya 215.** Kwa kufuata amri ya Mwenyezi Mungu iliyomo katika Aya hii, Mtume *s.a.w.* alipanda juu ya kilima Safa na akayaita makabila yote ya Makka kila moja kwa jina lake. Wote walipokusanyika akawauliza, Mwaonaje kama niwaambieni kuwa nyuma ya kilima hiki kuna jeshi kubwa sana la askari linalokuja wapigeni, mtakubali? Wote kwa sauti moja wakajibu, Naam, maana hatujasikia umetamka uwongo. Hapo akawaambia, basi mimi nimetumwa na Mwenyezi Mungu kuwaonyeni juu ma matokeo mabaya ya matendo yenu. Hapo hapo Abu Lahab, baba yake mdogo, akamwambia, Uangamie, je, kwa mambo haya ndiyo umetuita hapa? (Bukhari).

218. Na umtegemee Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

وَتَوَكَّلْ عَلَى الْعَزِيزِ الرَّحِيمِ ﴿٢١٨﴾

219. Ambaye Anakuona unaposimama.

الَّذِي يَرَاكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٩﴾

220. Na mageuko yako katika wale wanaosujudu.

وَتَقَلُّبَكَ فِي السَّاجِدِينَ ﴿٢٢٠﴾

221. Hakika Yeye ndiye Asikiaye, Ajuaye.

إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٢٢١﴾

222. Je, Niwaambieni ambao mashetani wanawateremkia?

هَلْ أُنَبِّئُكُمْ عَلَىٰ مَنْ تَنَزَّلُ الشَّيَاطِينُ ﴿٢٢٢﴾

223. Wanateremka juu ya kila mzushi mkubwa, mwenye dhambi.

تَنَزَّلُ عَلَىٰ كُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٢٢٣﴾

224. Hutega masikio na wengi wao ni waongo.

يُلْقُونَ السَّمْعَ وَأَكْثَرُهُمْ كَاذِبُونَ ﴿٢٢٤﴾

225. Na watungaji mashairi waliopotea wanawafuata.

وَالشُّعَرَاءُ يَتَّبِعُهُمُ الْغَاوُونَ ﴿٢٢٥﴾

226. Je, huoni kwamba wao wanahangaika katika kila bonde,

أَلَمْ تَرَ أَنَّهُمْ فِي كُلِّ وَادٍ يَهِيمُونَ ﴿٢٢٦﴾

227. Na ya kwamba wao wanasema wasiyoyatenda?

وَأَنَّهُمْ يَقُولُونَ مَا لَا يَفْعَلُونَ ﴿٢٢٧﴾

228. Ila wale walioamini, na kufanya vitendo vizuri, na kumkumbuka Mwenyezi Mungu kwa wingi, na wakalipiza kisasi baada ya kudhulumiwa. Na karibuni wafanyao dhuluma watajua ni mgeuko wa namna gani watakaogeuka.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَذَكَرُوا اللَّهَ
كَثِيرًا وَانْتَصَرُوا مِنْ بَعْدِ مَا ظُلِمُوا ۗ وَسَيَعْلَمُ
الَّذِينَ ظَلَمُوا أَيَّ مُنْقَلَبٍ يَنْقَلِبُونَ ﴿٢٢٨﴾

---

**Aya 224.** Kama mafundisho ya Qur'an yametoka kwa Shetani yasingeagiza mambo mazuri-mazuri namna hii, na isitoshe watu wabaya na mashetani wangekuwa tayari kuyafuata na wasingeyafanyia uadui. Kama Nabii s.a.w. angekuwa mwongo, basi mashetani wangefika kwake na wangeleta mambo ya upuuzi, lakini mambo yenye busara na hekima kama yaliyomo katika Qur'an yasingeweza kamwe kutokea kwa Shetani.

**Aya 228.** Aya hii inaonyesha ya kuwa kuna watunga mashairi ambao husema wanayoyatenda na yaliyo haki. Hao ni waaminio. Wao wamekuwa mbali na wale watunga mashairi wengine waliotajwa katika Aya 225, 226 na 227.

سُوْرَةُ النَّمْلِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعٌ وَّ تِسْعُوْنَ اٰيَةً وَّ سَبْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 27. SURA AN-NAML

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 7 na Aya 94 pamona na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. (Mungu) Atakasaye, Asikiaye! Hizi ni Aya za Qur'an na za Kitabu kielezacho.

3. Mwongozo na habari njema kwa waaminio,

4. Ambao wanasimamisha Sala na kutoa Zaka, nao wana yakini na Akhera.

5. Kwa hakika wale wasioiamini Akhera Tumewapambia vitendo vyao, lakini wanahangaika ovyo.

6. Hao ndio watakaopata adhabu mbaya na hao katika Akhera ndio wapatao hasara zaidi.

7. Na hakika wewe unafundishwa Qur'an Kwake Aliye Mwenye hekima, Mjuzi.

8. (Kumbuka) Musa aliwaambia ahali zake: Hakika nimeona moto, sasa hivi nitawaleteeni habari au nitawaleteeni kijinga kiwakacho ili mpate kuota.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①
طٰسٓ تِلْكَ اٰيٰتُ الْقُرْاٰنِ وَكِتَابٍ مُّبِيْنٍ ②
هُدًى وَّبُشْرٰى لِلْمُؤْمِنِيْنَ ③
الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ
بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ④
اِنَّ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ زَيَّنَّا لَهُمْ اَعْمَالَهُمْ
فَهُمْ يَعْمَهُوْنَ ⑤
اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ لَهُمْ سُوْٓءُ الْعَذَابِ وَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ
هُمُ الْاَخْسَرُوْنَ ⑥
وَاِنَّكَ لَتُلَقَّى الْقُرْاٰنَ مِنْ لَّدُنْ حَكِيْمٍ عَلِيْمٍ ⑦
اِذْ قَالَ مُوْسٰى لِاَهْلِهٖٓ اِنِّيْٓ اٰنَسْتُ نَارًا ؕ سَاٰتِيْكُمْ
مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ اٰتِيْكُمْ بِشِهَابٍ قَبَسٍ لَّعَلَّكُمْ
تَصْطَلُوْنَ ⑧

---

Sura hii imepewa jina la kabila la Naml lililotajwa katika Aya 19 kwa kuhusiana na safari ya majeshi ya Nabii Suleimani alipomwendea Malkia wa Sheba. Sura hii pia ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Taa siin.* Haya ni maneno ya mkato kwa ajili ya sifa za Mwenyezi Mungu. Taa ni Taahir (Atakasaye), Siin ni Samii' (Asikiaye).

**Aya 5.** *Vitendo vyao* ni vile walivyotakiwa kuvitenda, sivyo vile viovu ambavyo walikuwa wakivitenda.

فَلَمَّا جَآءَهَا نُوْدِيَ اَنْۢ بُوْرِكَ مَنْ فِي النَّارِ وَ
مَنْ حَوْلَهَا ؕ وَسُبْحٰنَ اللّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٩﴾

9. Basi alipoufikia, ikanadiwa ya kwamba amebarikiwa aliyomo katika moto na aliyoko pembeni mwake; na Ametukuka Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu.

يٰمُوْسٰۤى اِنَّهٗۤ اَنَا اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿١٠﴾

10. Ee Musa, hakika Mimi ndiye Mwenyezi Mungu, Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

وَاَلْقِ عَصَاكَ ؕ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَاَنَّهَا جَآنٌّ وَّلّٰى
مُدْبِرًا وَّلَمْ يُعَقِّبْ ؕ يٰمُوْسٰى لَا تَخَفْ ۫ اِنِّىْ لَا يَخَافُ
لَدَىَّ الْمُرْسَلُوْنَ ﴿١١﴾

11. Na itupe fimbo yako, lakini alipoiona ikiyumbayumba kama nyoka akageuka kurudi nyuma wala hakungoja: Ee Musa usiogope; bila shaka Mimi hawaogopi mbele yangu Mitume.

اِلَّا مَنْ ظَلَمَ ثُمَّ بَدَّلَ حُسْنًاۢ بَعْدَ سُوْٓءٍ فَاِنِّىْ
غَفُوْرٌ رَّحِيْمٌ ﴿١٢﴾

12. Ila aliyedhulumu kisha akabadilisha wema baada ya ubaya, basi kwa hakika mimi ni Msamehevu, Mrehemevu.

وَاَدْخِلْ يَدَكَ فِىْ جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ
سُوْٓءٍ ۫ فِىْ تِسْعِ اٰيٰتٍ اِلٰى فِرْعَوْنَ وَقَوْمِهٖ ؕ اِنَّهُمْ
كَانُوْا قَوْمًا فٰسِقِيْنَ ﴿١٣﴾

13. Na ingiza mkono wako kifuani pako ndani ya vazi lako, utatoka mweupe pasipo ubaya. Hii ni miongoni mwa Ishara tisa kwa Firauni na watu wake, kwani hao ni watu wenye kuasi.

فَلَمَّا جَآءَتْهُمْ اٰيٰتُنَا مُبْصِرَةً قَالُوْا هٰذَا سِحْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿١٤﴾

14. Basi zilipowafikia Ishara Zetu zionyeshazo, wakasema: Huu ni uchawi dhahiri.

وَجَحَدُوْا بِهَا وَاسْتَيْقَنَتْهَآ اَنْفُسُهُمْ ظُلْمًا وَّعُلُوًّا ؕ
فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿١٥﴾

15. Na wakazikataa hali nafsi zao zina yakini nazo, kwa dhuluma na kujivuna. Basi angalia ulikuwaje mwisho wa wafanyao ufisadi!

---

**Aya 9.** *Aliyomo katika moto* ni maneno ambayo yanaweza kuwa na makusudio namna mbili: (1)Nabii Musa na *aliyoko pembeni mwake* ni ahali zake. (2) *Aliyomo katika moto* pia muradi wake ni *anayetafuta moto* (Taj-ut-Tafaasiir). Ikumbukwe ya kuwa moto ule haukuwa Mungu.

**Aya 13.** *Ishara tisa* ni hizi: (1) Fimbo, (2) Mkono mweupe, (3) Tufani, (4) Kufa kwa watoto waliozaliwa kwanza, (5) Nzige, (6) Chawa, (7) vyura, (8) Damu na (9) Njaa (Sura A'raf).

## FUNGU 2

16. Na bila shaka Tuliwapa Daudi na Suleimani elimu, na wakasema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, Aliyetufadhili kuliko wengi katika watumishi Wake waaminio.

وَلَقَدْ آتَيْنَا دَاوُدَ وَسُلَيْمٰنَ عِلْمًا ۚ وَقَالَا الْحَمْدُ لِلّٰهِ الَّذِي فَضَّلَنَا عَلٰى كَثِيرٍ مِّنْ عِبَادِهِ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٦﴾

17. Na Suleimani alimrithi Daudi na akasema: Enyi watu! Tumefundishwa usemi wa ndege na tumepewa kila kitu; hakika hii ndiyo fadhili dhahiri.

وَوَرِثَ سُلَيْمٰنُ دَاوُدَ وَقَالَ يٰٓأَيُّهَا النَّاسُ عُلِّمْنَا مَنْطِقَ الطَّيْرِ وَأُوتِينَا مِنْ كُلِّ شَيْءٍ ۖ إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْفَضْلُ الْمُبِينُ ﴿١٧﴾

18. Na alikusanyiwa Suleimani majeshi yake katika majini na watu na ndege, nayo yakawekwa makundi-makundi.

وَحُشِرَ لِسُلَيْمٰنَ جُنُودُهُ مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ وَالطَّيْرِ فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿١٨﴾

19. Hata walipofika katika bonde la Naml akasema mwanamke mmoja Mnamli, "Enyi Wanamli ingieni katika maskani zenu isije Suleimani na majeshi yake wakawapondeni hali hawatambui.

حَتّٰىٓ إِذَآ أَتَوْا عَلٰى وَادِ النَّمْلِ قَالَتْ نَمْلَةٌ يّٰٓأَيُّهَا النَّمْلُ ادْخُلُوا مَسٰكِنَكُمْ ۚ لَا يَحْطِمَنَّكُمْ سُلَيْمٰنُ وَجُنُودُهُ ۙ وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٩﴾

20. Basi akatabasamu akiichekea kauli yake, na akasema: Ee Mola wangu, Unipe nguvu nishukuru neema Yako Uliyonineemesha mimi na wazazi wangu, na nipate kufanya vitendo vizuri vikupendezavyo, na Uniingize kwa rehema Zako katika watumishi Wako wema.

فَتَبَسَّمَ ضَاحِكًا مِّنْ قَوْلِهَا وَقَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِيٓ أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِيٓ أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلٰى وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صٰلِحًا تَرْضٰىهُ وَأَدْخِلْنِي بِرَحْمَتِكَ فِي عِبَادِكَ الصّٰلِحِينَ ﴿٢٠﴾

21. Na akawakagua ndege na akasema: Nimekuwaje simwoni Hud-hud, au amekuwa miongoni mwa wasiokuwapo?

وَتَفَقَّدَ الطَّيْرَ فَقَالَ مَا لِيَ لَآ أَرَى الْهُدْهُدَ ۖ أَمْ كَانَ مِنَ الْغَآئِبِينَ ﴿٢١﴾

---

**Aya 17.** Nabii Dawud alikuwa na watoto 19, lakini aliyerithi elimu yake ni Nabii Suleimani.

**Aya 19.** *Naml* ni bonde lililoko baina ya Jibrin na Askalan (Tabari).

22. Nitamwadhibu adhabu kali au nitamchinja, isipokuwa tu kama ataniletea sababu iliyo wazi ya kutokuwepo kwake.

23. Basi hakungojea sana mara (Hud-hud) akasema: Nimegundua usilogundua, na ninakujia kutoka Saba' na habari zenye yakini.

24. Hakika nimekuta mwanamke anayewatawala naye amepewa kila kitu ana anayo enzi kubwa.

25. Nimemkuta yeye na watu wake wakilisujudia jua badala ya Mwenyezi Mungu, na Shetani amewapambia vitendo vyao na akawazuilia njia, kwa hiyo hawakuongoka.

26. Mbona hawamsujudii Mwenyezi Mungu Ambaye Huyatoa yaliyofichikana katika mbingu na ardhi na Huyajua mnayoyaficha na mnayoyadhihirisha.

27. Mwenyezi Mungu, hapana aabudiwaye ila Yeye, Mola wa Enzi kubwa.

28. Akasema (Suleimani): Tutatazama kama umesema au u miongoni mwa waongo.

29. Nenda na barua yangu hii na uwafikishie, kisha uwaache, na utazame watarudisha nini.

30. (Malkia) akasema: Enyi wakuu (wa baraza)! Hakika nimeletewa barua tukufu:

31. Hakika imetoka kwa Suleimani, nayo ni: Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

32. Kwamba msinifanyie jeuri, na fikeni kwangu mkinyenyekea.

لَأُعَذِّبَنَّهُ عَذَابًا شَدِيدًا أَوْ لَأَاذْبَحَنَّهُ أَوْ
لَيَأْتِيَنِّي بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٢﴾

فَمَكَثَ غَيْرَ بَعِيدٍ فَقَالَ أَحَطتُّ بِمَا لَمْ تُحِطْ بِهِ
وَجِئْتُكَ مِن سَبَإٍ بِنَبَإٍ يَقِينٍ ﴿٢٣﴾

إِنِّي وَجَدتُّ امْرَأَةً تَمْلِكُهُمْ وَأُوتِيَتْ مِن كُلِّ
شَيْءٍ وَلَهَا عَرْشٌ عَظِيمٌ ﴿٢٤﴾

وَجَدتُّهَا وَقَوْمَهَا يَسْجُدُونَ لِلشَّمْسِ مِن دُونِ
اللَّهِ وَزَيَّنَ لَهُمُ الشَّيْطَانُ أَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ
السَّبِيلِ فَهُمْ لَا يَهْتَدُونَ ﴿٢٥﴾

أَلَّا يَسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي يُخْرِجُ الْخَبْءَ فِي السَّمَاوَاتِ
وَالْأَرْضِ وَيَعْلَمُ مَا تُخْفُونَ وَمَا تُعْلِنُونَ ﴿٢٦﴾

السجدة
اللَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ رَبُّ الْعَرْشِ الْعَظِيمِ ۩ ﴿٢٧﴾

قَالَ سَنَنظُرُ أَصَدَقْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٢٨﴾

اذْهَب بِّكِتَابِي هَٰذَا فَأَلْقِهْ إِلَيْهِمْ ثُمَّ تَوَلَّ عَنْهُمْ
فَانظُرْ مَاذَا يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ إِنِّي أُلْقِيَ إِلَيَّ كِتَابٌ كَرِيمٌ ﴿٣٠﴾

إِنَّهُ مِن سُلَيْمَانَ وَإِنَّهُ بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿٣١﴾

ع أَلَّا تَعْلُوا عَلَيَّ وَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ﴿٣٢﴾

FUNGU 3

33. (Malkia) akasema: Enyi wakuu, nipeni shauri katika jambo langu, maana sikati shauri lo lote mpaka mhudhurie.

قَالَتْ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَفْتُونِي فِي أَمْرِي مَا كُنْتُ
قَاطِعَةً أَمْرًا حَتَّىٰ تَشْهَدُونِ ٣٢

34. Wakasema: Sisi ni wenye nguvu na ni wenye vita kali, na hukumu ni juu yako, basi utazame ni nini unaamrisha.

قَالُوا نَحْنُ أُولُو قُوَّةٍ وَأُولُو بَأْسٍ شَدِيدٍ وَ
الْأَمْرُ إِلَيْكِ فَانْظُرِي مَاذَا تَأْمُرِينَ ٣٣

35. (Malkia) akasema: Hakika wafalme wanapouingia mji, wanauharibu na wanawafanya watukufu wake kuwa dhalili; hivi ndivyo wanavyofanya.

قَالَتْ إِنَّ الْمُلُوكَ إِذَا دَخَلُوا قَرْيَةً أَفْسَدُوهَا وَ
جَعَلُوا أَعِزَّةَ أَهْلِهَا أَذِلَّةً ۖ وَكَذَٰلِكَ يَفْعَلُونَ ٣٤

36. Na mimi ninawapelekea hidaya, nami nitangoja watakayorudi nayo wajumbe.

وَإِنِّي مُرْسِلَةٌ إِلَيْهِمْ بِهَدِيَّةٍ فَنَاظِرَةٌ بِمَ يَرْجِعُ
الْمُرْسَلُونَ ٣٥

37. Basi alipofika (mjumbe) kwa Suleimani, (Suleimani) akasema: Je, ninyi mnanisaidia kwa mali? Lakini aliyonipa Mwenyezi Mungu ni bora kuliko Aliyowapeni. Lakini ninyi mnaifurahia hidaya yenu.

فَلَمَّا جَاءَ سُلَيْمَانَ قَالَ أَتُمِدُّونَنِ بِمَالٍ فَمَا آتَانِيَ
اللَّهُ خَيْرٌ مِمَّا آتَاكُمْ بَلْ أَنْتُمْ بِهَدِيَّتِكُمْ تَفْرَحُونَ ٣٦

38. Rudi kwao, kwa yakini tutawafikia na majeshi wasiyoweza kuyakabili, na bila shaka tutawafukuza humo wakidhalilika hali wamekuwa wanyonge.

ارْجِعْ إِلَيْهِمْ فَلَنَأْتِيَنَّهُمْ بِجُنُودٍ لَا قِبَلَ لَهُمْ بِهَا
وَلَنُخْرِجَنَّهُمْ مِنْهَا أَذِلَّةً وَهُمْ صَاغِرُونَ ٣٧

39. Akasema, "Enyi wazee wa mahakama, ni nani miongoni mwenu atakayeniletea kiti chake cha enzi kabla hawajafika kwangu wakinyenyekea?

قَالَ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ أَيُّكُمْ يَأْتِينِي بِعَرْشِهَا قَبْلَ أَنْ
يَأْتُونِي مُسْلِمِينَ ٣٨

---

**Aya 39.** Kutokana na aya zinazofuatia, inabainika kwamba Suleimani hamaanishi kiti cha enzi halisi cha Malkia. Imma ana maana kwamba kiti cha enzi kinachofanana na kile cha Malkia ni lazima kitengenezwe, au kwamba nakala halisi ya kiti cha enzi cha Malkia lazima ipelekwe kwake. Kabla ya ziara yake iliyokusudiwa kwenye mahakama ya Suleimani, Malkia anapata mshangao wa kuona kiti cha enzi kinachofanana sana na kile chake kikiwa katika milki ya Suleimani. Kurtokana na aya zinazofuatia tukio linalojitokeza wazi wazi linaonyesha kwamba kila mmoja miongoni mwa Wazee wa mahakama yake alitaka kazi hiyo apewe yeye, huku kila mmoja akijigamba kwamba ataifanya kazi hiyo haraka sana kuliko washindani wenzake. Hatimaye alipokabidhiwa ile nakala, akamtukuza Mwenyezi Mungu kwa ajili ya kupatikana kwa nakala

40. Mjasiri mmoja wa majini akasema: Mimi nitakuleteacho kabla hujasimama kutoka mahali pako, na mimi bila shaka ninazo nguvu za hayo, (na) mwaminifu.

قَالَ عِفْرِيتٌ مِّنَ الْجِنِّ اَنَا اٰتِيكَ بِهٖ قَبْلَ اَنْ
تَقُوْمَ مِنْ مَّقَامِكَ ۚ وَاِنِّيْ عَلَيْهِ لَقَوِيٌّ اَمِيْنٌ ﴿٣٩﴾

41. Akasema yule aliyekuwa na elimu ya Kitabu: Mimi nitakileta kwa haraka zaidi kuliko kukopesa kwa jicho lako. Na alipokiona kimewekwa mbele yake akasema: Haya ni kwa fadhili za Mola wangu ili Anijaribu iwapo nitashukuru au nitakufuru? Na anayeshukuru, basi anashukuru kwa ajili ya nafsi yake tu; na anayekufuru, kwa hakika Mola wangu ni Mkwasi, Mkarimu.

قَالَ الَّذِيْ عِنْدَهٗ عِلْمٌ مِّنَ الْكِتٰبِ اَنَا اٰتِيْكَ بِهٖ
قَبْلَ اَنْ يَّرْتَدَّ اِلَيْكَ طَرْفُكَ ۚ فَلَمَّا رَاٰهُ مُسْتَقِرًّا عِنْدَهٗ
قَالَ هٰذَا مِنْ فَضْلِ رَبِّيْ ۖ لِيَبْلُوَنِيْ ءَاَشْكُرُ اَمْ
اَكْفُرُ ۚ وَمَنْ شَكَرَ فَاِنَّمَا يَشْكُرُ لِنَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ كَفَرَ
فَاِنَّ رَبِّيْ غَنِيٌّ كَرِيْمٌ ﴿٤٠﴾

42. (Suleimani) akasema: Kifanye kiti chake cha enzi kionekane kama ni cha kawaida; tutaona kama ataongoka au atakuwa miongoni mwa wale wasioongoka.

قَالَ نَكِّرُوْا لَهَا عَرْشَهَا نَنْظُرْ اَتَهْتَدِيْۤ اَمْ تَكُوْنُ
مِنَ الَّذِيْنَ لَا يَهْتَدُوْنَ ﴿٤١﴾

43. Basi (malkia) alipofika akaambiwa: Je, ni kama hiki kiti chako cha enzi? Akasema: Kama ndicho hasa, nasi tulipewa elimu kabla yake na tulikuwa wenye kunyenyekea.

فَلَمَّا جَآءَتْ قِيْلَ اَهٰكَذَا عَرْشُكِ ۖ قَالَتْ كَاَنَّهٗ هُوَ ۚ
وَاُوْتِيْنَا الْعِلْمَ مِنْ قَبْلِهَا وَكُنَّا مُسْلِمِيْنَ ﴿٤٢﴾

---

hiyo na katoa maagizo ya kuiboresha zaidi ili ifanane kwa karibu zaidi na kile kiti cha enzi cha Malkia wa Sheba ili kupunguza maringo yake ya kuwa na kiti cha enzi cha pekee. Maneno *Nakkiruu lahaa 'arshahaa* yanaunga mkono waziwazi maana hii na yanaashiria kwamba kama tungaliona kiti cha enzi kinachofanana sana na chake, ni dhahiri kwamba ingelimuingia akilini mwake kwamba kiti cha enzi chake mwenyewe si cha pekee na si maalumu kama alivyofikiria. Kwa hiyo maana ya *nakkaruu* kwa maana hii itakifanya kiti chake cha enzi kionekane kuwa ni cha kawaida kiwezacho kuonekana na kila mtu. Alipokiona kidhahiri kiti cha enzi kilichotengenezwa na mafundi wa Suleiman, mwitikio wake haukuwa ule wa Malkia ambaye hivi karibuni tu aliibiwa kiti chake cha enzi, wala ule wa Malkia ambaye hakuweza kutambua kiti cha enzi chake mwenyewe kwa sababu mafundi walikikarabati na kukifanya kisiweze kutambulika. Mwitikio wake ni ule tu wa mtu anayeona kitu kinachofanana na chake. Hii inathibitisha waziwazi kwamba mpangilio wa tukio kwa jinsi tulivyouanisha sisi ndio unaokubalika.

44. Na (Suleimani) akamkataza yale aliyokuwa akiabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu; bila shaka (malkia huyo) alikuwa katika watu makafiri.

وَصَدَّهَا مَا كَانَتْ تَّعْبُدُ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ ؕ اِنَّهَا
كَانَتْ مِنْ قَوْمٍ كٰفِرِيْنَ ﴿٤٤﴾

45. Akaambiwa: Liingie jumba. Lakini alipoliona, akalidhani kuwa eneo la maji, na akapandisha nguo miundi yake. (Suleimani) akasema: Hakika hilo ni jumba lililosakafiwa kwa vioo! Akasema (malkia): Mola wangu, hakika nimedhulumu nafsi yangu, nami najisalimisha pamoja na Suleimani kwa Mola wa walimwengu.

قِيْلَ لَهَا ادْخُلِى الصَّرْحَ ۚ فَلَمَّا رَاَتْهُ حَسِبَتْهُ لُجَّةً
وَّكَشَفَتْ عَنْ سَاقَيْهَا ؕ قَالَ اِنَّهٗ صَرْحٌ مُّمَرَّدٌ
مِّنْ قَوَارِيْرَ ۬ؕ قَالَتْ رَبِّ اِنِّىْ ظَلَمْتُ نَفْسِىْ وَاَسْلَمْتُ
مَعَ سُلَيْمٰنَ لِلّٰهِ رَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٤٥﴾

FUNGU 4

46. Na bila shaka tuliwapelekea Wathamudi ndugu yao Saleh, kuwaambia: mwabuduni Mwenyezi Mungu. Basi mara wakawa makundi mawili wakigombana.

وَلَقَدْ اَرْسَلْنَاۤ اِلٰى ثَمُوْدَ اَخَاهُمْ صٰلِحًا اَنِ اعْبُدُوا
اللّٰهَ فَاِذَا هُمْ فَرِيْقٰنِ يَخْتَصِمُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Akasema Enyi watu wangu! Kwa nini mnauhimiza ubaya kabla ya wema? mbona hamwombi msamaha kwa Mwenyezi Mungu ili mrehemiwe?

قَالَ يٰقَوْمِ لِمَ تَسْتَعْجِلُوْنَ بِالسَّيِّئَةِ قَبْلَ الْحَسَنَةِ ۚ
لَوْلَا تَسْتَغْفِرُوْنَ اللّٰهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Wakasema: Tumepata bahati mbaya kwa sababu yako na kwa sababu ya wale walio pamoja nawe. Akasema: Sababu ya bahati yenu mbaya iko kwa Mwenyezi Mungu. La, bali ninyi ni watu mnaojaribiwa.

قَالُوا اطَّيَّرْنَا بِكَ وَبِمَنْ مَّعَكَ ؕ قَالَ طٰٓئِرُكُمْ عِنْدَ
اللّٰهِ بَلْ اَنْتُمْ قَوْمٌ تُفْتَنُوْنَ ﴿٤٨﴾

---

**Aya 45.** *Kashafat'an saaqaihaa*. Maneno haya tumeyatafasiri neno kwa neno, *akapandisha nguo miundi yake*. Lakini kwa desturi maneno haya hutumika katika methali za Kiarabu kuonyesha kuwa mtu alipata wasiwasi na mahangaiko moyoni mwake.

Vioo safi, vyenye ubora wa hali ya juu, vikibandikwa kwa ustadi vyaweza kutengeneza taswira ya maji na hivyo ndivyo hasa ilivyotokea. Ujumbe uliowasilishwa kwa Malkia ambaye alikuwa mwenye akili kupindukia ulikuwa ni huu ya kwamba mara nyingine vitu vinakuwa tofauti sana na taswira zinazotengenezwa na vitu hivyo, na sifa zinazoakisiwa navyo si za vitu hivyo. Kadhalika, taswira ya utukufu wa nguvu zinazoumbwa na jua si za jua bali ni za Mwumbaji tu.

49. Na walikuwamo mjini watu tisa wakifanya matata katika ardhi wala hawakusuluhisha.

وَكَانَ فِي الْمَدِينَةِ تِسْعَةُ رَهْطٍ يُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ وَلَا يُصْلِحُونَ ﴿٤٩﴾

50. Wakasema: Apianeni kwa Mwenyezi Mungu (ya kwamba) tutamshambulia usiku yeye na ahali zake, kisha kwa yakini tutamwambia mrithi wake: sisi hatukuona maangamio ya ahali zake, na bila shaka sisi ni wakweli.

قَالُوا تَقَاسَمُوا بِاللَّهِ لَنُبَيِّتَنَّهُ وَأَهْلَهُ ثُمَّ لَنَقُولَنَّ لِوَلِيِّهِ مَا شَهِدْنَا مَهْلِكَ أَهْلِهِ وَإِنَّا لَصَادِقُونَ ﴿٥٠﴾

51. Na wakatunga hila, nasi Tukatunga hila ya kujibiza hiyo yao, lakini hao hawakuwa na habari kuhusu hii yetu.

وَمَكَرُوا مَكْرًا وَمَكَرْنَا مَكْرًا وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٥١﴾

52. Basi angalia ulivyokuwa mwisho wa hila zao, hakika tuliwaangamiza pamoja na watu wao wote.

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ مَكْرِهِمْ أَنَّا دَمَّرْنَاهُمْ وَقَوْمَهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٥٢﴾

53. Na huko zimesimama nyumba zao zikiwa tupu, kwa sababu ya dhulma zao. Bila shaka katika hayo imo ishara kwa watu wanaojua.

فَتِلْكَ بُيُوتُهُمْ خَاوِيَةً بِمَا ظَلَمُوا إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِقَوْمٍ يَعْلَمُونَ ﴿٥٣﴾

54. Na Tukawaokoa wale walioamini na waliokuwa wakimcha (Mungu).

وَأَنْجَيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿٥٤﴾

55. Na Luti alipowaambia watu wake: Je mnaufanya ubaya na hali mnaona?

وَلُوطًا إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ أَتَأْتُونَ الْفَاحِشَةَ وَأَنْتُمْ تُبْصِرُونَ ﴿٥٥﴾

56. Nini! Je ninyi mnawaingilia wanaume kwa tamanio baya badala ya wanawake? Siyo, bila shaka ninyi ni watu msiojali matokeo.

أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ شَهْوَةً مِنْ دُونِ النِّسَاءِ بَلْ أَنْتُمْ قَوْمٌ تَجْهَلُونَ ﴿٥٦﴾

---

**Aya 49.** *Arrahtu,* "watu," pia lina maana ya *adui* (Munjid). Habari iliyoelezwa hapa ni ya maadui wa Mtume *s.a.w.* ambao wakubwa walikuwa ni watu tisa, nao ni Abu Jahal, Mut'im bin Adiyy, Shaiba bin Rabi'a, 'Utba bin Rabi'a, Walid bin 'Utba, Umayya bin Khalf, Nadhar bin Al-Harith, 'Akba bin Abi Mu'ait na Abu Lahab.

57. Bali halikuwa jawabu la watu wake isipokuwa kusema: Wafukuzeni wafuasi wa Luti katika mji wenu, hakika hao ni watu wanaojifanya kuwa ni watakatifu.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖٓ اِلَّآ اَنْ قَالُوْٓا اَخْرِجُوْٓا اٰلَ
لُوْطٍ مِّنْ قَرْيَتِكُمْ ۚ اِنَّهُمْ اُنَاسٌ يَّتَطَهَّرُوْنَ ﴿٥٧﴾

58. Basi Tulimwokoa yeye na wafuasi wake ila mkewe; Tukamkadiria katika wakaao nyuma.

فَاَنْجَيْنٰهُ وَاَهْلَهٗٓ اِلَّا امْرَاَتَهٗ ۫ قَدَّرْنٰهَا مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٥٨﴾

59. Na Tukawanyeshelezea mvua; na ilikuwa mbaya namna gani mvua ya wale walioonywa!

وَاَمْطَرْنَا عَلَيْهِمْ مَّطَرًا ۚ فَسَآءَ مَطَرُ الْمُنْذَرِيْنَ ﴿٥٩﴾

FUNGU 5

60. Sema; Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, na amani iwaendee Watumishi Wake ambao Aliwachagua. Je Mwenyezi Mungu ni Bora au vile wanavyovishirikisha Naye?

قُلِ الْحَمْدُ لِلّٰهِ وَسَلٰمٌ عَلٰى عِبَادِهِ الَّذِيْنَ اصْطَفٰى ؕ
آٰللّٰهُ خَيْرٌ اَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٠﴾

**JUZU 20**

61. Au ni nani Aliyeziumba mbingu na ardhi, na Akawateremshieni maji kutoka mawinguni; basi kwayo Tukaziotesha bustani zenye uzuri? Nanyi hamna uwezo wa kuiotesha miti yake. Je, yuko mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? Bali hao ni watu waendao upande.

اَمَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَاَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ
السَّمَآءِ مَآءً ۚ فَاَنْۢبَتْنَا بِهٖ حَدَآئِقَ ذَاتَ بَهْجَةٍ ۚ
مَا كَانَ لَكُمْ اَنْ تُنْۢبِتُوْا شَجَرَهَا ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ
بَلْ هُمْ قَوْمٌ يَّعْدِلُوْنَ ﴿٦١﴾

62. Au ni nani Aliyeifanya ardhi kuwa mahali pa kustarehe, na Akaweka ndani yake mito na Akaiwekea milima, na Akaweka kizuio kati ya bahari mbili? Je, yuko mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? Bali wengi wao hawajui.

اَمَّنْ جَعَلَ الْاَرْضَ قَرَارًا وَّجَعَلَ خِلٰلَهَآ اَنْهٰرًا
وَّجَعَلَ لَهَا رَوَاسِيَ وَجَعَلَ بَيْنَ الْبَحْرَيْنِ حَاجِزًا ؕ
ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٢﴾

63. Au ni nai Anayemjibu aliyedhikika amwombapo na kuondoa dhiki, na kuwafanyeni waandamizi duniani? Je, yuko mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? Ni kidogo mnayoyakumbuka.

اَمَّنْ يُّجِيْبُ الْمُضْطَرَّ اِذَا دَعَاهُ وَيَكْشِفُ السُّوْٓءَ
وَيَجْعَلُكُمْ خُلَفَآءَ الْاَرْضِ ؕ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ؕ قَلِيْلًا
مَّا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٦٣﴾

64. Au ni Nani Anaye waongozeni katika giza la bara na bahari, na ni Nani Azipelekaye pepo kutoa habari njema kabla ya rehema Zake? Je, yuko mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? Mwenyezi Mungu Ametukuka juu ya wale wanaowashirikisha.

أَمَّنْ يَهْدِيكُمْ فِي ظُلُمٰتِ الْبَرِّ وَالْبَحْرِ وَمَنْ يُرْسِلُ
الرِّيٰحَ بُشْرًا بَيْنَ يَدَيْ رَحْمَتِهِ ۗ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ
تَعٰلَى اللّٰهُ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٤﴾

65. Au ni Nani Anayeanzisha kiumbe kisha Anakirudisha, na ni Nani Anayewaruzukuni kutoka mbinguni na ardhini? Je, yuko Mungu pamoja na Mwenyezi Mungu? Sema: Leteni dalili zenu ikiwa mnasema kweli.

أَمَّنْ يَّبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهٗ وَمَنْ يَّرْزُقُكُمْ
مِّنَ السَّمَآءِ وَالْأَرْضِ ۗ ءَاِلٰهٌ مَّعَ اللّٰهِ ۗ قُلْ هَاتُوْا بُرْهَانَكُمْ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٦٥﴾

66. Sema: Hakuna aliyoko katika mbingu na ardhi ajuaye yasiyoonekana ila Mwenyezi Mungu; nao hawajui ni lini watafufuliwa.

قُلْ لَّا يَعْلَمُ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ الْغَيْبَ
اِلَّا اللّٰهُ ۗ وَمَا يَشْعُرُوْنَ اَيَّانَ يُبْعَثُوْنَ ﴿٦٦﴾

67. Lakini imekwisha elimu yao juu ya Akhera, bali wao wamo katika shaka nayo, bali wao ni vipofu nayo.

بَلِ ادّٰرَكَ عِلْمُهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ ۚ قف بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ
مِّنْهَا ۚ قف بَلْ هُمْ مِّنْهَا عَمُوْنَ ﴿٦٧﴾ ع

FUNGU 6

68. Na wale waliokufuru wakasema: Je, tutakapokuwa udongo sisi na baba zetu, je tutatolewa?

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْٓا ءَاِذَا كُنَّا تُرٰبًا وَّاٰبَآؤُنَآ اَئِنَّا
لَمُخْرَجُوْنَ ﴿٦٨﴾

69. Bila shaka haya tuliahidiwa sisi na baba zetu zamani; haya siyo ila ni visa vya watu wa kale.

لَقَدْ وُعِدْنَا هٰذَا نَحْنُ وَاٰبَآؤُنَا مِنْ قَبْلُ ۙ اِنْ
هٰذَآ اِلَّآ اَسَاطِيْرُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٦٩﴾

70. Sema: Tembeeni katika ardhi na mwone jinsi ulivyokuwa mwisho wa wakosefu.

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الْمُجْرِمِيْنَ ﴿٧٠﴾

71. Wala usiwahuzunikie, wala usiwe katika dhiki kwa sababu ya hila wazifanyazo.

وَلَا تَحْزَنْ عَلَيْهِمْ وَلَا تَكُنْ فِيْ ضَيْقٍ مِّمَّا يَمْكُرُوْنَ ﴿٧١﴾

72. Na wanasema: Ahadi hii itatokea lini ikiwa mnasema kweli?

وَيَقُوْلُوْنَ مَتٰى هٰذَا الْوَعْدُ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٧٢﴾

73. Sema: Yawezekana kwamba sehemu ya ile adhabu iliyoahidiwa ambayo mnaihimiza kwa kiburi iwafikieni mara moja, tayari ipo miguuni penu.

قُلْ عَسَىٰٓ أَن يَكُونَ رَدِفَ لَكُم بَعْضُ ٱلَّذِى تَسْتَعْجِلُونَ ﴿٧٣﴾

74. Na bila shaka Mola wako ni Mwenye fadhili kwa watu, lakini wengi wao hawashukuru.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى ٱلنَّاسِ وَلَـٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Na kwa yakini Mola wako Anayajua yanayoficha vifua vyao na wanayoyadhihirisha.

وَإِنَّ رَبَّكَ لَيَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ﴿٧٥﴾

76. Na hakuna siri katika mbingu na ardhi ila imo katika Kitabu kibainishacho.

وَمَا مِنْ غَآئِبَةٍ فِى ٱلسَّمَآءِ وَٱلْأَرْضِ إِلَّا فِى كِتَـٰبٍ مُّبِينٍ ﴿٧٦﴾

77. Bila shaka Qur'an hii inawaeleza wana wa Israeli mengi ambayo kwayo wanahitilafiana.

إِنَّ هَـٰذَا ٱلْقُرْءَانَ يَقُصُّ عَلَىٰ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ أَكْثَرَ ٱلَّذِى هُمْ فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿٧٧﴾

78. Na kwa yakini hiyo ni mwongozo na rehama kwa waaminio.

وَإِنَّهُۥ لَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٧٨﴾

79. Hakika Mola wako Atawakatia baina yao hukumu Yake, naye ni Mwenye nguvu, Mjuzi.

إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِى بَيْنَهُم بِحُكْمِهِۦ ۚ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٧٩﴾

80. Basi tawakali kwa Mwenyezi Mungu; hakika wewe u juu ya haki iliyo wazi.

فَتَوَكَّلْ عَلَى ٱللَّهِ ۖ إِنَّكَ عَلَى ٱلْحَقِّ ٱلْمُبِينِ ﴿٨٠﴾

81. Basi kwa hakika huwasikilizishi wafu wala huwasikilizishi viziwi mwito wanapogeuka kurudi nyuma.

إِنَّكَ لَا تُسْمِعُ ٱلْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ ٱلصُّمَّ ٱلدُّعَآءَ إِذَا وَلَّوْا۟ مُدْبِرِينَ ﴿٨١﴾

82. Wala huwezi kuwaongoza vipofu katika upotevu wao. Humsikilizishi isipokuwa yule anayeziamni Aya Zetu, basi hao ndio watii.

وَمَآ أَنتَ بِهَـٰدِى ٱلْعُمْىِ عَن ضَلَـٰلَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِـَٔايَـٰتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٨٢﴾

---

**Aya 73.** *Radifa lakum,* "Ni karibu kuwafikieni." Maneno hayo huonyesha kitu kinachofika baada ya mtu kuondoka, yaani, mara Mtume akitoka adhabu itaanza kuwafikia makafiri. Mahali pengine Mwenyezi Mungu amesema ya kuwa hatawaadhibu makafiri maadamu Mtume yupo pamoja nao (sura 8:34).

**Aya 81.** Hapa ni dhahiri kabisa ya kuwa kuwasikilizisha wafu na viziwi sio mradi wake watu waliokufa kabisa na waliokuwa hawasikii, bali mradi wake ni wafu wa roho, maana Mwenyezi Mungu anasema *wanapogeuka kurudi nyuma*. Hivyo basi Nabii ye yote kuwafufua wafu na

83. Na hukumu itakapotolewa dhidi yao Tutawatolea kiumbe kutoka ardhini ambacho kitawajeruhi kwa sababu watu hawakuziamini Ishara Zetu.

وَإِذَا وَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِمْ أَخْرَجْنَا لَهُمْ دَابَّةً مِّنَ
الْأَرْضِ تُكَلِّمُهُمْ أَنَّ النَّاسَ كَانُوا بِآيَاتِنَا
لَا يُوقِنُونَ ﴿٨٣﴾ ع

FUNGU 7

84. Na siku Tutakapokusanya katika kila umati kundi miongoni mwa wale wanaokadhibisha Aya Zetu, nao watawekwa mafungu-mafungu.

وَيَوْمَ نَحْشُرُ مِن كُلِّ أُمَّةٍ فَوْجًا مِّمَّن يُكَذِّبُ بِآيَاتِنَا
فَهُمْ يُوزَعُونَ ﴿٨٤﴾

85. Hata watakapofika, Atasema: Je ninyi mlizikadhibisha Ishara Zangu kwa pupa mkiwa bado hamjazifahamu vyema? Kama si hivyo ni kitu gani kingine basi mlichokuwa mkifanya?

حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوا قَالَ أَكَذَّبْتُم بِآيَاتِي وَلَمْ تُحِيطُوا بِهَا
عِلْمًا أَمَّاذَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٨٥﴾

86. Na itawaangukia hukumu kwa sababu walidhulumu, nao hawatakuwa na uwezo wa kusema.

وَوَقَعَ الْقَوْلُ عَلَيْهِم بِمَا ظَلَمُوا فَهُمْ لَا يَنطِقُونَ ﴿٨٦﴾

87. Je, hawaoni ya kwamba Tumeufanya usiku ili watulie humo, na mchana uangazao? Kwa yakini katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaoamini.

أَلَمْ يَرَوْا أَنَّا جَعَلْنَا اللَّيْلَ لِيَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ
مُبْصِرًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٨٧﴾

88. Na siku itakapopulizwa parapanda, ndipo watakapohangaika waliomo mbinguni na waliomo ardhini ila yule Mwenyezi Mungu Amtakaye, na wote watamfikia wakidhalilika.

وَيَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ فَفَزِعَ مَن فِي السَّمَاوَاتِ وَ
مَن فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَن شَاءَ اللَّهُ ۚ وَكُلٌّ أَتَوْهُ دَاخِرِينَ ﴿٨٨﴾

89. Na utaona milima ukaidhani kwamba imetuwama kumbe inaogelea

وَتَرَى الْجِبَالَ تَحْسَبُهَا جَامِدَةً وَهِيَ تَمُرُّ مَرَّ

---

kuwaponya vipofu mradi wake hasa ni wafu waliofariki roho, si viwiliwili, na vipofu wa roho.

**Aya 83.** *Kauli itakapowaangukia,* yaani dalili zote za ukweli watakapoziambiwa na hoja zote kukamilika, nao wasitake kushika haki, hapo watahukumiwa kuwa wakosefu na wataadhibiwa.

*Mdudu katika ardhi.* Maneno haya yana maana mbili: (1) maulamaa wasio na maarifa ya kimbingu, wenye akili za kidunia tu; (2) vijidudu vya maradhi kama tauni.

Maadui wa Manabii pengine huadhibiwa kwa vijidudu. Na katika hadithi iliyo katika Muslim imeandikwa ya kuwa atakapofika Masihi Aliyeahidiwa maadui zake watajeruhiwa na vijidudu vya tauni.

**Aya 89.** *Milima.* Watu wakubwa huitwa milima. Katika vita vya Badri wakubwa wote

السَّحَابِ ۚ صُنْعَ اللَّهِ الَّذِي أَتْقَنَ كُلَّ شَيْءٍ ۚ إِنَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَفْعَلُونَ ﴿٨٩﴾

kama yaogeleavyo mawingu. Hiyo ndiyo kazi ya Mwenyezi Mungu, Aliyekifanya kila kitu kuwa imara na madhubuti. Bila shaka Anayajua vizuri sana yale mnayoyatenda.

مَنْ جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِنْهَا وَهُمْ مِنْ فَزَعٍ يَوْمَئِذٍ آمِنُونَ ﴿٩٠﴾

90. Atakayeleta mema, basi atapata mema kuliko hayo, nao katika mahangaiko ya Siku hiyo watasalimika.

وَمَنْ جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَكُبَّتْ وُجُوهُهُمْ فِي النَّارِ هَلْ تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩١﴾

91. Na watakaoleta ubaya, basi zitaangushwa nyuso zao Motoni: Hamtalipwa isipokuwa yale mliyokuwa mkitenda!

إِنَّمَا أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ رَبَّ هَٰذِهِ الْبَلْدَةِ الَّذِي حَرَّمَهَا وَلَهُ كُلُّ شَيْءٍ ۖ وَأُمِرْتُ أَنْ أَكُونَ مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٩٢﴾

92. Bila shaka nimeamrishwa nimwabudu Mola wa mji huu Ambaye Ameutakasa; na ni vyake vitu vyote; na nimeamrishwa niwe miongoni mwa wanaonyenyekea.

وَأَنْ أَتْلُوَ الْقُرْآنَ ۖ فَمَنِ اهْتَدَىٰ فَإِنَّمَا يَهْتَدِي لِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ ضَلَّ فَقُلْ إِنَّمَا أَنَا مِنَ الْمُنْذِرِينَ ﴿٩٣﴾

93. Na ya kwamba nisome Qur'an. Na mwenye kuongoka, basi ameongoka kwa (faida ya) nafsi yake tu; na aliyepotea, basi sema: Hakika mimi ni miongoni mwa Waonyaji tu.

وَقُلِ الْحَمْدُ لِلَّهِ سَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَتَعْرِفُونَهَا ۚ وَمَا رَبُّكَ بِغَافِلٍ عَمَّا تَعْمَلُونَ ﴿٩٤﴾ ع

94. Na sema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, karibuni Atawaonyesheni Ishara Zake na mtazifahamu; wala Mola wako Haghafiliki na hayo mnayofanya.

---

waliokuwa maadui wa dini ya Kiislamu waliuawa. Kadhalika Aya hii ni bishara juu ya kuvunjika falme kubwa-kubwa za Kisra na Kaisar zilizokuwa kama milima. Waidha milima kupita pia ni jambo ambalo hasa siku hizi limeonekana wazi iliposawazishwa milima kwa mabomu wakati wa vita.

**Aya 92.** *Mji huu,* yaani mji wa Makka.

**Aya 93.** *Nisome Qur'an.* Habari zote za kufanikiwa zimo katika Qur'an. Waislamu wa zamani walifanikiwa kwa sababu walifanya bidii kuisoma Qur'an na kufahamu inaagiza nini na wakafuata maagizo yake, basi wakafanikiwa. Na baadaye Waislamu wameanza kuanguka kwa sababu hawakushika maagizo ya Qur'an; na ingawa waliisoma lakini hawakujali inayoyaagiza.

سُوْرَةُ الْقَصَصِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّ ثَمَانُوْنَ اٰيَةً وَّ تِسْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 28. SURA AL-QASAS

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 9 na Aya 89 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. (Mungu) Atakasaye, Asikiaye, Ajuaye.

طٰسٓمّٓ ②

3. Hizi ni Aya za Kitabu kielezacho.

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

4. Tunakusomea kwa kukariri kisa cha Musa na Firauni kwa haki, kwa faida ya watu wanaoamini

نَتْلُوْا عَلَيْكَ مِنْ نَّبَاِ مُوْسٰى وَفِرْعَوْنَ بِالْحَقِّ لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ④

5. Hakika Firauni alijitukuza katika ardhi, na akawafanya watu wa huko makundi-makundi, akalidhoofisha taifa moja miongoni mwao, akiwachinja watoto wao wanaume na kuacha hai wanawake wao. Hakika yeye alikuwa miongoni mwa waharibifu.

اِنَّ فِرْعَوْنَ عَلَا فِي الْاَرْضِ وَجَعَلَ اَهْلَهَا شِيَعًا يَّسْتَضْعِفُ طَآئِفَةً مِّنْهُمْ يُذَبِّحُ اَبْنَآءَهُمْ وَيَسْتَحْيٖ نِسَآءَهُمْ ۭ اِنَّهٗ كَانَ مِنَ الْمُفْسِدِيْنَ ⑤

---

Inasemekana ya kuwa sura hii ilishuka kwa Mtume wakati alipokuwa akihama kutoka Makka kwenda Madina mahali paitwapo Jahfa (Ibni Abbas, Muhit). Wengine wanasema ni Aya 86 tu inayoeleza kurudi Makka kwa Mtume s.a.w. hali ameshinda ndiyo iliyoshuka mahali pale (Ibni Salaam , Muhit), na hii ndiyo inaonekana kuwa sawa.

**Aya 2.** *Taa Siin Miim.* Hizi ni herufi za mkato za sifa hizi za Mwenyezi Mungu: *Taa* ni *Taahir* (Anayetakasa), *Siin* ni *Samii'* (Asikiaye), *Miim* ni *'Aliim* (Ajuaye).

**Aya 3.** *Mubiin* "Kielezacho." neno hili maana yake pia ni "kipambanuacho." Mradi wa Aya hii ni kuwa Qur'an inaeleza na kupambanua baina ya haramu na halali, baina ya haki na uwongo, na pia inapambanua makosa yaliyoingizwa na watu katika Vitabu vya zamani.

**Aya 4.** Waaminio wanaelezwa katika sura hii habari zilizotokea baina ya Nabii Musa na Firauni ili ziwe mauidha kwa ajili yao.

**Aya 5.** *Akawafanya watu wa huko makundi-makundi.* Ni desturi inayojulikana toka siku nyingi ya kuwa wafalme, kwa kutaka raia wasiunganike juu ya jambo moja, wanawasaliti na wanakuwa makundi-makundi ili waweze kuwatawala wapendavyo. Basi haya ni mauidha kwa ajili ya Waislamu ya kuwa wasifanyiane uadui kwa sababu ya hitilafu ndogo ndogo, bali wadumu kila wakati katika umoja.

6. Na Twataka kuwafanyia hisani wale waliodhoofishwa katika ardhi na kuwafanya viongozi, na kuwafanya warithi.

وَنُرِيدُ أَنْ نَمُنَّ عَلَى الَّذِينَ اسْتُضْعِفُوا فِي الْأَرْضِ
وَنَجْعَلَهُمْ أَئِمَّةً وَنَجْعَلَهُمُ الْوَارِثِينَ ﴿٦﴾

7. Na kuwapa nguvu ardhini; na kuwaonyesha katika hao Firauni na Hamana na majeshi yao yale waliyokuwa wakiyaogopa.

وَنُمَكِّنَ لَهُمْ فِي الْأَرْضِ وَنُرِيَ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ
وَجُنُودَهُمَا مِنْهُمْ مَا كَانُوا يَحْذَرُونَ ﴿٧﴾

8. Na Tulimfunulia mama wa Musa ya kwamba mnyonyeshe, na utakapomhofia, basi mtie mtoni, na usiogope wala usihuzunike, kwa hakika sisi Tutamrudisha kwako, na Tutamfanya miongoni mwa Mitume.

وَأَوْحَيْنَا إِلَىٰ أُمِّ مُوسَىٰ أَنْ أَرْضِعِيهِ ۖ فَإِذَا خِفْتِ
عَلَيْهِ فَأَلْقِيهِ فِي الْيَمِّ وَلَا تَخَافِي وَلَا تَحْزَنِي ۖ إِنَّا
رَادُّوهُ إِلَيْكِ وَجَاعِلُوهُ مِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿٨﴾

9. Na familia ya Firauni ilimwokota wasijue ya kwamba atakuja kuwa adui na chanzo cha usumbufu kwao. Bila shaka Firauni na Hamana na majeshi yao walikuwa wenye hatia.

فَالْتَقَطَهُ آلُ فِرْعَوْنَ لِيَكُونَ لَهُمْ عَدُوًّا وَحَزَنًا ۗ
إِنَّ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَجُنُودَهُمَا كَانُوا خَاطِئِينَ ﴿٩﴾

10. Na mkewe Firauni akasema: Kiburudisho cha macho kwangu na kwako; msimwue, huenda atatunufaisha, au tutampanga kuwa mwana, hali hawatambui.

وَقَالَتِ امْرَأَتُ فِرْعَوْنَ قُرَّتُ عَيْنٍ لِي وَلَكَ ۖ لَا
تَقْتُلُوهُ عَسَىٰ أَنْ يَنْفَعَنَا أَوْ نَتَّخِذَهُ وَلَدًا وَهُمْ
لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٠﴾

11. Na wasiwasi ukatoweka katika moyo wa mama yake Musa. Alikuwa karibu kudhihirisha utambulisho wake (Musa) kama Tusingalimuimarisha moyo wake ili awe miongoni mwa waaminio imara.

وَأَصْبَحَ فُؤَادُ أُمِّ مُوسَىٰ فَارِغًا ۖ إِنْ كَادَتْ لَتُبْدِي
بِهِ لَوْلَا أَنْ رَبَطْنَا عَلَىٰ قَلْبِهَا لِتَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿١١﴾

12. Na akamwambia dada yake (Musa): Mfuate. Basi yeye akamwangalia kwa mbali bila wao kujua.

وَقَالَتْ لِأُخْتِهِ قُصِّيهِ ۖ فَبَصُرَتْ بِهِ عَنْ جُنُبٍ وَهُمْ
لَا يَشْعُرُونَ ﴿١٢﴾

---

**Aya 6.** Hapa Mwenyezi Mungu anawajulisha wale wanaodhoofishwa ya kuwa Yeye Mwenyewe hutaka kuwafanyia hisani na kuwainua kuwa viongozi.

13. Na Tulikwisha wafanya wanyonyeshaji wasiwe wanakubalika kwake; kwa hiyo (dada yake) akasema: Je niwaonyesheni watu wa nyumba ambao watamlea kwa ajili yenu na pia watakuwa wema kwake?

وَحَرَّمْنَا عَلَيْهِ الْمَرَاضِعَ مِنْ قَبْلُ فَقَالَتْ هَلْ أَدُلُّكُمْ
عَلَىٰ أَهْلِ بَيْتٍ يَكْفُلُونَهُ لَكُمْ وَهُمْ لَهُ نَاصِحُونَ ﴿١٣﴾

14. Basi Tukamrudisha kwa mama yake ili macho yake yaburudike, wala asihuzunike na ajue ya kwamba ahadi ya Mwenyezi Mungu ni kweli, lakini wengi wao hawajui.

فَرَدَدْنَاهُ إِلَىٰ أُمِّهِ كَيْ تَقَرَّ عَيْنُهَا وَلَا تَحْزَنَ وَلِتَعْلَمَ
أَنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾

FUNGU 2

15. Na (Musa) alipofika balehe yake na akastawi, Tukampa hukumu na elimu na hivi ndivyo Tuwalipavyo wafanyao wema.

وَلَمَّا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَاسْتَوَىٰ آتَيْنَاهُ حُكْمًا وَعِلْمًا ۚ
وَكَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٥﴾

16. Na aliingia mjini wakati wenyeji wake walikuwa katika ghafla, na akakuta humo watu wawili wakipigana: huyu wa jamii yake na huyu wa adui zake. Ndipo Musa akampiga ngumi, na akammaliza. Akasema: Hii ni kwa tendo la Shetani; bila shaka yeye ni adui, mpotezaji dhahiri.

وَدَخَلَ الْمَدِينَةَ عَلَىٰ حِينِ غَفْلَةٍ مِنْ أَهْلِهَا
فَوَجَدَ فِيهَا رَجُلَيْنِ يَقْتَتِلَانِ هَٰذَا مِنْ شِيعَتِهِ
وَهَٰذَا مِنْ عَدُوِّهِ ۖ فَاسْتَغَاثَهُ الَّذِي مِنْ شِيعَتِهِ
عَلَى الَّذِي مِنْ عَدُوِّهِ فَوَكَزَهُ مُوسَىٰ فَقَضَىٰ عَلَيْهِ ۖ
قَالَ هَٰذَا مِنْ عَمَلِ الشَّيْطَانِ ۖ إِنَّهُ عَدُوٌّ مُضِلٌّ مُبِينٌ ﴿١٦﴾

17. Akasema: Mola wangu! Bila shaka nimedhulumu nafsi yangu, basi Unisamehe; naye Akamsamehe. Kwa yakini Yeye ni Msamehevu, Mrehemevu.

قَالَ رَبِّ إِنِّي ظَلَمْتُ نَفْسِي فَاغْفِرْ لِي فَغَفَرَ لَهُ ۚ
إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿١٧﴾

---

**Aya 16.** *Hii ni kwa tendo la shetani;* yaani yule adui alipewa adhabu ile ya kupigwa kwa sababu ya tendo la kishetani alilomfanyia mwenziwe.

**Aya 17.** *Nimedhulumu nafsi yangu;* yaani sikukusudia kumwua mtu huyu, lakini amekufa na matata yatatokea na bila shaka nitaingia taabuni. *Neno ghofira tulilofasiri kusamehe*, kwa Kiarabu lina maana ya kufunika na kusitiri pia. Basi Nabii Musa aliomba amsitiri na ayafunike matata yasitokee kwa ajili ya kufa mtu yule, na Mungu akamsitiri.

قَالَ رَبِّ بِمَا أَنْعَمْتَ عَلَيَّ فَلَنْ أَكُونَ ظَهِيرًا لِلْمُجْرِمِينَ ﴿١٨﴾

18. Akasema: Mola wangu, kwa sababu uumenineemesha, basi sitakuwa kabisa msaidizi wa wakosefu.

فَأَصْبَحَ فِي الْمَدِينَةِ خَائِفًا يَتَرَقَّبُ فَإِذَا الَّذِي اسْتَنْصَرَهُ بِالْأَمْسِ يَسْتَصْرِخُهُ ۚ قَالَ لَهُ مُوسَىٰ إِنَّكَ لَغَوِيٌّ مُبِينٌ ﴿١٩﴾

19. Na aliianza siku yake mjini akitembea kwa kuogopa, kwa uangalifu; mara yule mtu aliyemwomba msaada jana alimwita tena ili amsaidie. Musa akamwambia bila shaka wewe ni mkosaji dhahiri.

فَلَمَّا أَنْ أَرَادَ أَنْ يَبْطِشَ بِالَّذِي هُوَ عَدُوٌّ لَهُمَا قَالَ يَا مُوسَىٰ أَتُرِيدُ أَنْ تَقْتُلَنِي كَمَا قَتَلْتَ نَفْسًا بِالْأَمْسِ ۖ إِنْ تُرِيدُ إِلَّا أَنْ تَكُونَ جَبَّارًا فِي الْأَرْضِ وَمَا تُرِيدُ أَنْ تَكُونَ مِنَ الْمُصْلِحِينَ ﴿٢٠﴾

20. Basi alipotaka kumkamata yeye aliye adui yao wote wawili, akasema: Ewe Musa, je, unataka kuniua kama ulivyomua mtu jana? Wewe hutaki ila kuwa jabari katika nchi wala hutaki kuwa miongoni mwa wasuluhishi.

وَجَاءَ رَجُلٌ مِنْ أَقْصَى الْمَدِينَةِ يَسْعَىٰ قَالَ يَا مُوسَىٰ إِنَّ الْمَلَأَ يَأْتَمِرُونَ بِكَ لِيَقْتُلُوكَ فَاخْرُجْ إِنِّي لَكَ مِنَ النَّاصِحِينَ ﴿٢١﴾

21. Na akaja mtu kutoka mwisho wa mji akipiga mbio, akasema: Ewe Musa! hakika wakubwa wanashauriana kukuua, basi uondoke; bila shaka mimi ni miongoni mwa wakutakiao wema.

فَخَرَجَ مِنْهَا خَائِفًا يَتَرَقَّبُ ۖ قَالَ رَبِّ نَجِّنِي مِنَ الْقَوْمِ الظَّالِمِينَ ﴿٢٢﴾

22. Basi (Musa) akatoka akiogopa, akiangalia, (na) akasema: Mola wangu, niokoe katika watu wadhalimu.

FUNGU 3

وَلَمَّا تَوَجَّهَ تِلْقَاءَ مَدْيَنَ قَالَ عَسَىٰ رَبِّي أَنْ يَهْدِيَنِي سَوَاءَ السَّبِيلِ ﴿٢٣﴾

23. Na alipoelekea upande wa Madiani, akasema: Asaa Mola wangu Ataniongoza njia iliyo sawa.

وَلَمَّا وَرَدَ مَاءَ مَدْيَنَ وَجَدَ عَلَيْهِ أُمَّةً مِنَ النَّاسِ يَسْقُونَ وَوَجَدَ مِنْ دُونِهِمُ امْرَأَتَيْنِ تَذُودَانِ ۖ قَالَ مَا خَطْبُكُمَا ۖ قَالَتَا لَا نَسْقِي حَتَّىٰ يُصْدِرَ الرِّعَاءُ ۖ وَأَبُونَا شَيْخٌ كَبِيرٌ ﴿٢٤﴾

24. Na alipoyafikia maji ya Madiani akakuta kundi la watu wakinywesha, na akakuta nyuma yao wanawake wawili wakizuia (wanyama wao), akasema: Mna haja gani? Wote wawili wakasema: Hatunyweshi mpaka wachungaji warudishe (wanyama wao), na baba yetu ni mzee sana.

---

**Aya 18.** Hapa Nabii Musa anatoa shukurani Kwa Mwenyezi Mungu ya kuwa amemneemesha kwa sababu alimsaidia mtu aliyedhulumiwa, na sasa kila siku atawasaidia wanaodhulumiwa na hatawasaidia wakosefu.

25. Basi (Musa) akawanyweshea wanyama wao. Kisha akarudi kivulini na kusema: Ewe Mola wangu, mimi ni mhitaji wa heri yo yote Utakayoniteremshia.

فَسَقٰى لَهُمَا ثُمَّ تَوَلّٰىٓ اِلَى الظِّلِّ فَقَالَ رَبِّ اِنِّىْ لِمَآ
اَنْزَلْتَ اِلَىَّ مِنْ خَيْرٍ فَقِيْرٌ ﴿٢٥﴾

26. Basi akamjia mmoja katika wale wawili akitembea kwa haya, akasema: Baba yangu anakuita ili akulipe ujira wa kutunyweshea. Basi alipomfikia na akamsimulia kisa chote, akasema: Usiogope, umekwisha okoka katika watu wadhalimu.

فَجَآءَتْهُ اِحْدٰىهُمَا تَمْشِىْ عَلَى اسْتِحْيَآءٍ قَالَتْ اِنَّ
اَبِىْ يَدْعُوْكَ لِيَجْزِيَكَ اَجْرَ مَا سَقَيْتَ لَنَا ؕ فَلَمَّا
جَآءَهٗ وَقَصَّ عَلَيْهِ الْقَصَصَ ۙ قَالَ لَا تَخَفْ نَجَوْتَ
مِنَ الْقَوْمِ الظّٰلِمِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Akasema mmoja wa wale wawili: Ewe baba yangu! mwajiri. Bila shaka mbora uwezaye kumwajiri ni ambaye mwenye nguvu, mwaminifu.

قَالَتْ اِحْدٰىهُمَا يٰۤاَبَتِ اسْتَاْجِرْهُ ۫ اِنَّ خَيْرَ مَنِ
اسْتَاْجَرْتَ الْقَوِىُّ الْاَمِيْنُ ﴿٢٧﴾

28. Akasema: Mimi nataka nikuoze mmojawapo katika binti zangu hawa kwa kunitumikia miaka minane; na kama ukitimiza kumi ni hiari yako, lakini mimi sitaki kukutaabisha: utanikuta insha-Alllah miongoni mwa watu wema.

قَالَ اِنِّىْۤ اُرِيْدُ اَنْ اُنْكِحَكَ اِحْدَى ابْنَتَىَّ هٰتَيْنِ
عَلٰٓى اَنْ تَاْجُرَنِىْ ثَمٰنِىَ حِجَجٍ ۚ فَاِنْ اَتْمَمْتَ عَشْرًا
فَمِنْ عِنْدِكَ ۚ وَمَاۤ اُرِيْدُ اَنْ اَشُقَّ عَلَيْكَ ؕ سَتَجِدُنِىْۤ
اِنْ شَآءَ اللّٰهُ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Akasema (Musa: Mapatano) hayo yamekwisha kuwa baina yangu na baina yako; muda mmojapo nitakapomaliza, basi nisidhulumiwe; na Mwenyezi Mungu ni Shahidi juu ya hayo tunayosema.

قَالَ ذٰلِكَ بَيْنِىْ وَبَيْنَكَ ؕ اَيَّمَا الْاَجَلَيْنِ قَضَيْتُ فَلَا
عُدْوَانَ عَلَىَّ ؕ وَاللّٰهُ عَلٰى مَا نَقُوْلُ وَكِيْلٌ ﴿٢٩﴾ ع

FUNGU 4

30. Basi Musa alipotimiza muda, akasafiri pamoja na ahali zake, Akaona moto upande wa mlima. Akawaambia ahali zake: Ngojeni, hakika nimeona moto labda nitawaleteeni habari za huko au kijinga cha moto ili mwote.

فَلَمَّا قَضٰى مُوْسَى الْاَجَلَ وَسَارَ بِاَهْلِهٖۤ اٰنَسَ مِنْ
جَانِبِ الطُّوْرِ نَارًا ۚ قَالَ لِاَهْلِهِ امْكُثُوْۤا اِنِّىْۤ اٰنَسْتُ
نَارًا لَّعَلِّىْۤ اٰتِيْكُمْ مِّنْهَا بِخَبَرٍ اَوْ جَذْوَةٍ مِّنَ النَّارِ
لَعَلَّكُمْ تَصْطَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

**Aya 27.** *Mwaminifu.* Hapa uaminifu wa Nabii Musa unashuhudiwa na kijana wa kike, ingawa Musa alikuwa bado kijana tu.

31. Basi alipoufikia aliitwa kutoka upande wa kuume wa bonde, katika kiwanja kilichobarikiwa, kutoka mtini, ya kwamba ewe Musa, bila shaka Mimi, na si mwingine isipokuwa Mimi, Ndiye Mola wa walimwengu.

فَلَمَّآ أَتٰىهَا نُودِيَ مِن شٰطِئِ الْوَادِ الْأَيْمَنِ فِي الْبُقْعَةِ الْمُبٰرَكَةِ مِنَ الشَّجَرَةِ أَن يّٰمُوسٰىٓ إِنِّيٓ أَنَا اللَّهُ رَبُّ الْعٰلَمِينَ ﴿٣١﴾

32. Na ya kwamba, tupa fimbo yako. Basi alipoiona ikicheza-cheza kama nyoka akageuka kurudi nyuma. Ewe Musa, njoo mbele na usiogope, kwa yakini wewe u miongoni mwa waliosalimika.

وَأَنْ أَلْقِ عَصَاكَ ۚ فَلَمَّا رَاٰهَا تَهْتَزُّ كَأَنَّهَا جَآنٌّ وَلّٰى مُدْبِرًا وَلَمْ يُعَقِّبْ ۚ يٰمُوسٰىٓ أَقْبِلْ وَلَا تَخَفْ ۖ إِنَّكَ مِنَ الْاٰمِنِينَ ﴿٣٢﴾

33. Ingiza mkono wako kifuani mwako utatoka mweupe pasipo ubaya, na uvutie mkono wako kwako kutuliza hofu! Basi hizi zitakuwa dalili mbili zitokazo kwa Mola wako kwa ajili ya Firauni na wakuu wake; bila shaka hao ni watu waasi.

اسْلُكْ يَدَكَ فِي جَيْبِكَ تَخْرُجْ بَيْضَآءَ مِنْ غَيْرِ سُوٓءٍ وَاضْمُمْ إِلَيْكَ جَنَاحَكَ مِنَ الرَّهْبِ فَذٰنِكَ بُرْهٰنَانِ مِن رَّبِّكَ إِلٰى فِرْعَوْنَ وَمَلَإِيْهِ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فٰسِقِينَ ﴿٣٣﴾

34. (Musa) akasema: Mola wangu, hakika mimi nilimwua mtu kati yao, kwa hiyo naogopa wataniua.

قَالَ رَبِّ إِنِّي قَتَلْتُ مِنْهُمْ نَفْسًا فَأَخَافُ أَن يَقْتُلُونِ ﴿٣٤﴾

35. Na ndugu yangu Harun ni fasihi zaidi kuliko mimi kwa usemi, basi Umtume pamoja nami awe msaidizi, kunisadikisha; hakika mimi naogopa ya kwamba watanikadhibisha.

وَأَخِي هٰرُونُ هُوَ أَفْصَحُ مِنِّي لِسَانًا فَأَرْسِلْهُ مَعِيَ رِدْءًا يُصَدِّقُنِيٓ ۖ إِنِّيٓ أَخَافُ أَن يُكَذِّبُونِ ﴿٣٥﴾

36. (Mwenyezi Mungu) Akasema: Karibuni Tutautia nguvu mkono wako kwa ndugu yako, na Tutawapeni ushindi hata hawatawafikieni - kwa sababu ya Ishara Zetu ninyi na watakaowafuateni mtashinda.

قَالَ سَنَشُدُّ عَضُدَكَ بِأَخِيكَ وَنَجْعَلُ لَكُمَا سُلْطٰنًا فَلَا يَصِلُونَ إِلَيْكُمَا ۚ بِاٰيٰتِنَآ ۚ أَنتُمَا وَمَنِ اتَّبَعَكُمَا الْغٰلِبُونَ ﴿٣٦﴾

37. Basi alipowafikia Musa na Ishara Zetu waziwazi, wakasema: Siyo haya ila ni uchawi uliotungwa, wala hatukuyasikia haya kwa baba zetu wa zamani.

فَلَمَّا جَآءَهُم مُّوسٰى بِاٰيٰتِنَا بَيِّنٰتٍ قَالُوا مَا هٰذَآ إِلَّا سِحْرٌ مُّفْتَرًى وَمَا سَمِعْنَا بِهٰذَا فِيٓ اٰبَآئِنَا الْأَوَّلِينَ ﴿٣٧﴾

38. Na Musa akasema: Mola wangu ndiye Amjuaye sana yule ajaye na mwongozo kutoka Kwake, na yule atakayekuwa na mwisho wa makao (mema); hakika wadhalimu hawatafaulu.

وَقَالَ مُوسَىٰ رَبِّي أَعْلَمُ بِمَن جَاءَ بِالْهُدَىٰ مِنْ عِندِهِ وَمَن تَكُونُ لَهُ عَاقِبَةُ الدَّارِ ۖ إِنَّهُ لَا يُفْلِحُ الظَّالِمُونَ ﴿٣٨﴾

39. Na Firauni akasema: Enyi wakuu! Simjui kwa ajili yenu mungu asiyekuwa mimi. Basi ewe Hamana, niwashie moto juu ya udongo, na unijengee mnara ili nimchungulie Mungu wa Musa, na kwa yakini namdhani kuwa yu katika waongo.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يَا أَيُّهَا الْمَلَأُ مَا عَلِمْتُ لَكُم مِّنْ إِلَٰهٍ غَيْرِي فَأَوْقِدْ لِي يَا هَامَانُ عَلَى الطِّينِ فَاجْعَل لِّي صَرْحًا لَّعَلِّي أَطَّلِعُ إِلَىٰ إِلَٰهِ مُوسَىٰ وَإِنِّي لَأَظُنُّهُ مِنَ الْكَاذِبِينَ ﴿٣٩﴾

40. Na alijivuna yeye na majeshi yake katika nchi pasipokuwa na haki na walidhani ya kwamba hawatarudishwa Kwetu.

وَاسْتَكْبَرَ هُوَ وَجُنُودُهُ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَظَنُّوا أَنَّهُمْ إِلَيْنَا لَا يُرْجَعُونَ ﴿٤٠﴾

41. Basi Tukamshika yeye na majeshi yake na Tukawatupa baharini, basi angalia ulikuwaje mwisho wa wadhalimu.

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ ۖ فَانظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الظَّالِمِينَ ﴿٤١﴾

42. Na Tukawafanya viongozi waitao kwenye Moto, na siku ya Kiyama hawatasaidiwa.

وَجَعَلْنَاهُمْ أَئِمَّةً يَدْعُونَ إِلَى النَّارِ ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ لَا يُنصَرُونَ ﴿٤٢﴾

43. Na Tukawafuatishia laana katika dunia hii, na siku ya Kiyama wao watakuwa miongoni mwa wenye hali mbaya.

وَأَتْبَعْنَاهُمْ فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا لَعْنَةً ۖ وَيَوْمَ الْقِيَامَةِ هُم مِّنَ الْمَقْبُوحِينَ ﴿٤٣﴾ ع

FUNGU 5

44. Na bila shaka Tulimpa Musa Kitabu baada ya kuviangamiza vizazi vya kwanza, kiwaangazie watu na kiwe mwongozo na rehema, ili wapate kudhukuru.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ مِن بَعْدِ مَا أَهْلَكْنَا الْقُرُونَ الْأُولَىٰ بَصَائِرَ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةً لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٤﴾

---

**Aya 39.** *Unijengee mnara.* Maneno haya Firauni aliyasema kwa kebehi.

45. Na hukuwa upande wa magharibi Tulipompelekea Musa amri wala hukuwa miongoni mwa walioshuhudia.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ الْغَرْبِيِّ إِذْ قَضَيْنَآ إِلَىٰ مُوسَى
الْأَمْرَ وَمَا كُنتَ مِنَ الشَّٰهِدِينَ ﴿٤٥﴾

46. Walakini Sisi Tuliumba vizazi na umri ukawa mrefu juu yao, wala hukuwa mkazi pamoja na watu wa Madiani, kuwasomea Aya Zetu, walakini Sisi Tulikuwa Tuwapelekeao (Mitume).

وَلَٰكِنَّآ أَنشَأْنَا قُرُونًا فَتَطَاوَلَ عَلَيْهِمُ الْعُمُرُ ۚ وَمَا
كُنتَ ثَاوِيًا فِىٓ أَهْلِ مَدْيَنَ تَتْلُوا عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا
وَلَٰكِنَّا كُنَّا مُرْسِلِينَ ﴿٤٦﴾

47. Wala hukuwa upande wa mlima Tuliponadi, lakini (kutumwa kwako) ni rehema ya Mola wako, ili uwaonye watu wasiofikiwa na mwonyaji kabla yako, huenda watakumbuka.

وَمَا كُنتَ بِجَانِبِ الطُّورِ إِذْ نَادَيْنَا وَلَٰكِن رَّحْمَةً
مِّن رَّبِّكَ لِتُنذِرَ قَوْمًا مَّآ أَتَىٰهُم مِّن نَّذِيرٍ
مِّن قَبْلِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٤٧﴾

48. Na kwa nini msiba unapowafikia kutokana na vitendo vyao wenyewe hawasemi: Mola wetu, kwa nini Hukutuletea Mtume Wako ili tuweze kuzifuata Aya Zako na kuwa miongoni mwa walioamini?

وَلَوْلَآ أَن تُصِيبَهُم مُّصِيبَةٌۢ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ
فَيَقُولُوا رَبَّنَا لَوْلَآ أَرْسَلْتَ إِلَيْنَا رَسُولًا فَنَتَّبِعَ ءَايَٰتِكَ
وَنَكُونَ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٨﴾

49. Lakini ilipowafikia haki kutoka Kwetu, wakasema: Mbona hukupewa kama yale aliyopewa Musa? Je, hawakuyakataa yale aliyopewa Musa zamani? Walisema: Ni wachawi wawili wanaosaidiana; na wakasema: Hakika sisi wote tunawakataa.

فَلَمَّا جَآءَهُمُ الْحَقُّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا لَوْلَآ أُوتِىَ
مِثْلَ مَآ أُوتِىَ مُوسَىٰٓ ۚ أَوَلَمْ يَكْفُرُوا بِمَآ أُوتِىَ مُوسَىٰ
مِن قَبْلُ ۖ قَالُوا سِحْرَانِ تَظَٰهَرَا وَقَالُوٓا إِنَّا بِكُلٍّ
كَٰفِرُونَ ﴿٤٩﴾

**Aya 48.** Jibu la swali hili ni lenye kuashiriwa, na sababu inayowafanya wao wasiweze kumlaumu Mwenyezi Mungu ni hii ya kwamba mara kwa mara Mwenyezi Mungu Huleta waonyaji kwa watu kabla ya kuwaadhibu kwa ajili ya vitendo vyao vibaya. Tazama sura ya 6 aya ya 132.

**Aya 49.** Miongoni mwa wapinzani wakuu watatu wa Islam - Wayahudi, Wakristo na waabudu sanamu - Wayahudi ndio wanaozungumziwa katika aya hii. Kauli hii ingeweza kutolewa na Wayahudi tu. Qur'an Tukufu inaposema kwamba waliyakataa yale aliyopewa Musa hapo zamani, haingekuwa na maana kwamba watu wa zama za Mtukufu Mtume wa Islam walimkataa Musa.

Ile sehemu ya aya yenye maneno *inna bikulliin kaafiruun* (tunawakataa wote) ina maana pia kwamba 'tunawakataa wale wote wanaokuja kwa jina la Mwenyezi Mungu na kile kinachoitwa Ishara'. Hii inaonyesha kwa mkazo zaidi maradhi waliyonayo wote wale wanaomkataa Mtume wa zama zao.

50. Sema: Basi leteni Kitabu kitokacho kwa Mwenyezi Mungu ambacho kina mwongozo ulio bora kuliko hivi viwili - Taurati na Qur'an - ili nikifuate kama ninyi ni wakweli.

قُلْ فَأْتُوا بِكِتَابٍ مِّنْ عِندِ اللَّهِ هُوَ أَهْدَىٰ مِنْهُمَا أَتَّبِعْهُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٥٠﴾

51. Lakini kama hawakukujibu, basi jua ya kuwa wanajifuatia tu matamanio yao; na ni nani mpotevu zaidi kuliko yule anayejifuatia matamanio yake pasipo mwongozo utokao kwa Mwenyezi Mungu? Bila shaka Mwenyezi Mungu Hawaongozi watu wadhalimu.

فَإِن لَّمْ يَسْتَجِيبُوا لَكَ فَاعْلَمْ أَنَّمَا يَتَّبِعُونَ أَهْوَاءَهُمْ ۚ وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنِ اتَّبَعَ هَوَاهُ بِغَيْرِ هُدًى مِّنَ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي الْقَوْمَ الظَّالِمِينَ ﴿٥١﴾

FUNGU 6

52. Na kwa yakini Tuliwafululizia kauli ili wapate kudhukuru.

وَلَقَدْ وَصَّلْنَا لَهُمُ الْقَوْلَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٢﴾

53. Wale Tuliowapa Kitabu kabla ya (Qur'an) hii wao wanaiamini.

الَّذِينَ آتَيْنَاهُمُ الْكِتَابَ مِن قَبْلِهِ هُم بِهِ يُؤْمِنُونَ ﴿٥٣﴾

54. Na wanaposomewa, husema: Tunaiamini, bila shaka hii ni haki itokayo kwa Mola wetu; kwa yakini kabla ya haya tulikuwa wajisalimishao.

وَإِذَا يُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ قَالُوا آمَنَّا بِهِ إِنَّهُ الْحَقُّ مِن رَّبِّنَا إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلِهِ مُسْلِمِينَ ﴿٥٤﴾

55. Hao ndio watakaopewa ujira wao mara mbili kwa kuwa walisubiri; nao huondoa ubaya kwa wema, na hutoa katika yale Tuliyowapa.

أُولَٰئِكَ يُؤْتَوْنَ أَجْرَهُم مَّرَّتَيْنِ بِمَا صَبَرُوا وَيَدْرَءُونَ بِالْحَسَنَةِ السَّيِّئَةَ وَمِمَّا رَزَقْنَاهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٥٥﴾

56. Na wanaposikia upuuzi hujitenga nao na husema: vitendo vyetu vitakuwa kwa ajili yetu na vitendo vyenu vitakuwa kwa ajili yenu, amani juu yenu, sisi hatuwataki wajinga.

وَإِذَا سَمِعُوا اللَّغْوَ أَعْرَضُوا عَنْهُ وَقَالُوا لَنَا أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ سَلَامٌ عَلَيْكُمْ لَا نَبْتَغِي الْجَاهِلِينَ ﴿٥٦﴾

57. Kwa hakika wewe huwezi kumwongoza umpendaye, walakini

إِنَّكَ لَا تَهْدِي مَنْ أَحْبَبْتَ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يَهْدِي مَن

---

**Aya 57.** Inasimuliwa ya kwamba baba mdogo wa Mtume *s.a.w.* bwana Abu Talib, alipokuwa mgonjwa karibu kufa, Mtume *s.a.w.* alimbashiria na kumtaka aamini Mwenyezi Mungu. Lakini Abu Jahal alikuwa pale na akamkataza na kumwambia asiache dini ya baba zake. Basi

Mwenyezi Mungu Humwongoza Amtakaye, naye ndiye Awajuaye sana waongokao.

يَشَآءُ ۚ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ ﴿٥٧﴾

58. Na wakasema: Kama tukifuata mwongozo pamoja nawe tutanyakuliwa kutoka nchi yetu. Je, Hatukuwakalisha mahali patakatifu na pa amani, yanakovutiwa matunda ya kila aina kuwa riziki itokayo Kwetu? Lakini wengi wao hawajui.

وَقَالُوٓا۟ إِن نَّتَّبِعِ ٱلْهُدَىٰ مَعَكَ نُتَخَطَّفْ مِنْ أَرْضِنَآ ۚ
أَوَلَمْ نُمَكِّن لَّهُمْ حَرَمًا ءَامِنًا يُجْبَىٰٓ إِلَيْهِ ثَمَرَٰتُ
كُلِّ شَىْءٍ رِّزْقًا مِّن لَّدُنَّا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٨﴾

59. Na Tumeingamiza miji mingapi iliyojifaharisha juu ya maisha yao! Hayo ni maskani yao yasiyokaliwa baada yao ila kidogo, na Sisi Tulikuwa Warithi.

وَكَمْ أَهْلَكْنَا مِن قَرْيَةٍۭ بَطِرَتْ مَعِيشَتَهَا ۖ فَتِلْكَ
مَسَٰكِنُهُمْ لَمْ تُسْكَن مِّنۢ بَعْدِهِمْ إِلَّا قَلِيلًا ۖ وَ
كُنَّا نَحْنُ ٱلْوَٰرِثِينَ ﴿٥٩﴾

60. Na Mola wako Haangamizi mji mpaka Ampeleke Mtume katika mji wao mkuu, awasomee Aya Zetu; wala Hatuiangamizi miji mpaka watu wake wamekuwa wadhalimu.

وَمَا كَانَ رَبُّكَ مُهْلِكَ ٱلْقُرَىٰ حَتَّىٰ يَبْعَثَ فِىٓ أُمِّهَا
رَسُولًا يَتْلُوا۟ عَلَيْهِمْ ءَايَٰتِنَا ۚ وَمَا كُنَّا مُهْلِكِى ٱلْقُرَىٰٓ
إِلَّا وَأَهْلُهَا ظَٰلِمُونَ ﴿٦٠﴾

61. Na cho chote mlichopewa, basi ni matumizi kwa maisha ya dunia na mapambo yake tu; lakini kilichoko kwa Mwenyezi Mungu ni bora na kitabaki; basi je, hamfahamu?

وَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَىْءٍ فَمَتَٰعُ ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا وَ
زِينَتُهَا ۚ وَمَا عِندَ ٱللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰٓ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ﴿٦١﴾ ۞

FUNGU 7

62. Je, mtu yule Tulimwahidi ahadi nzuri tena atakayeipata, anaweza kuwa sawa na yule Tuliyemnufaisha kwa

أَفَمَن وَعَدْنَٰهُ وَعْدًا حَسَنًا فَهُوَ لَٰقِيهِ كَمَن مَّتَّعْنَٰهُ

---

Bwana Abu Talib alikufa bila kuamini. Mtume s.a.w. alisikitika sana juu ya kutoamini kwake, na Mwenyezi Mungu aliteremsha Aya hii; hapo Mtume s.a.w. akapata kutulia.

**Aya 61.** Watu wanaoangukia anasa za dunia ingekuwa vema kwao kama wangekumbuka ya kuwa vitu vilivyoko kwa Mwenyezi Mungu ni bora zaidi kuliko hivi na watakaovipewa ni wale tu wanaoamini na kutenda wema.

**Aya 62.** Mambo yote ya dunia yanaendelea juu ya ahadi na nia safi. Tabia ya mwanadamu hufurahi anapopata ahadi kwa mtu mkubwa, mwaminifu. Hata inakuwa juu ya ahadi mambo

مَتَاعَ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ثُمَّ هُوَ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ٦٢

manufaa ya maisha ya dunia, kisha siku ya Kiyama awe miongoni mwa waliohudhurishwa?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَآءِيَ الَّذِينَ كُنتُمْ تَزْعُمُونَ ٦٣

63. Na siku Atakapowaita. Atasema: Wako wapi washirika Wangu ambao mlikuwa mkiwadai?

قَالَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ رَبَّنَا هٰٓؤُلَآءِ الَّذِينَ أَغْوَيْنَا ۚ أَغْوَيْنٰهُمْ كَمَا غَوَيْنَا ۚ تَبَرَّأْنَآ إِلَيْكَ ۖ مَا كَانُوٓا إِيَّانَا يَعْبُدُونَ ٦٤

64. Watasema: wale iliyothibitika juu yao kauli: Mola wetu! hawa ndio Tuliowapoteza; tuliwapoteza kama tulivyopotea; tunajiepusha nao mbele Yako: hawakuwa wakituabudu sisi.

وَقِيلَ ادْعُوا شُرَكَآءَكُمْ فَدَعَوْهُمْ فَلَمْ يَسْتَجِيبُوا لَهُمْ وَرَأَوُا الْعَذَابَ ۚ لَوْ أَنَّهُمْ كَانُوا يَهْتَدُونَ ٦٥

65. Na itasemwa: Waiteni washirika wenu. Basi watawaita lakini hawatawajibu, na wataiona adhabu; laiti wangalikuwa wenye kuongoka!

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ مَاذَآ أَجَبْتُمُ الْمُرْسَلِينَ ٦٦

66. Na siku atakayowaita na Atasema: Je, mliwajibu nini Mitume?

فَعَمِيَتْ عَلَيْهِمُ الْأَنۢبَآءُ يَوْمَئِذٍ فَهُمْ لَا يَتَسَآءَلُونَ ٦٧

67. Basi zitawapotea siku hiyo habari, nao hawataulizana.

فَأَمَّا مَن تَابَ وَآمَنَ وَعَمِلَ صٰلِحًا فَعَسٰىٓ أَن يَكُونَ مِنَ الْمُفْلِحِينَ ٦٨

68. Basi ama aliyetubia na akaamini na akafanya vitendo vizuri, ni karibu atakuwa miongoni mwa wapatao ufaulu.

وَرَبُّكَ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ وَيَخْتَارُ ۗ مَا كَانَ لَهُمُ الْخِيَرَةُ ۚ سُبْحٰنَ اللَّهِ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُونَ ٦٩

69. Na Mola wako Huumba Atakavyo na Huchagua: kwao hakuna hiari: Mwenyezi Mungu Ameepukana na upungufu, na Yu juu kabisa kuliko wale wawashirikishao naye.

وَرَبُّكَ يَعْلَمُ مَا تُكِنُّ صُدُورُهُمْ وَمَا يُعْلِنُونَ ٧٠

70. Na Mola wako Anayajua yanayoficha vifua vyao na wanayoyadhihirisha.

وَهُوَ اللَّهُ لَآ إِلٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ لَهُ الْحَمْدُ فِي الْأُولٰى وَالْآخِرَةِ ۖ وَلَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٧١

71. Naye ndiye Mwenyezi Mungu, hakuna aabudiwaye ila Yeye! Sifa zote njema - mwanzoni na mwishoni - ni Zake tu. Na hukumu pia ni Kwake, nanyi mtarudishwa Kwake.

---

mengi yanaendelea duniani. Je, siyo furaha ya ajabu kabisa inapokuwa ahadi njema imetolewa na Mwenyezi Mungu ambaye ni Mfalme wa wafalme.

72. Sema: Niambieni, kama Mwenyezi Mungu Akiufanya usiku uwakalieni moja kwa moja mpaka siku ya Kiyama, ni mungu gani asiyekuwa Mwenyezi Mungu atakayewaleteeni anga? Basi je, hamsikii?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ اللَّيْلَ سَرْمَدًا
إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِضِيَاءٍ ۖ
أَفَلَا تَسْمَعُونَ ﴿٧٢﴾

73. Sema: Niambieni, kama Mwenyezi Mungu Akiufanya mchana uwakalieni moja kwa moja mpaka siku ya Kiyama, ni mungu gani asiyekuwa Mwenyezi Mungu atakayewaleteeni usiku, mnaostarehe humo? Basi je, hamwoni?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ جَعَلَ اللَّهُ عَلَيْكُمُ النَّهَارَ سَرْمَدًا
إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ مَنْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ يَأْتِيكُمْ بِلَيْلٍ
تَسْكُنُونَ فِيهِ ۖ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٧٣﴾

74. Na kwa rehema Zake Amewafanyieni usiku na mchana ili mtulie humo na mtafute fadhili Zake na ili mpate kushukuru.

وَمِنْ رَحْمَتِهِ جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ لِتَسْكُنُوا
فِيهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

75. Na siku Atakayowaita na kusema: Wako wapi washirika Wangu ambao mlikuwa mkidai?

وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ فَيَقُولُ أَيْنَ شُرَكَائِيَ الَّذِينَ كُنْتُمْ
تَزْعُمُونَ ﴿٧٥﴾

76. Na Tutatoa katika kila uamti shahidi na Tutasema: Leteni dalili zenu; ndipo watajua ya kwamba kweli ina Mungu na yatawapotea yale waliyokuwa wakiyazusha.

وَنَزَعْنَا مِنْ كُلِّ أُمَّةٍ شَهِيدًا فَقُلْنَا هَاتُوا بُرْهَانَكُمْ
فَعَلِمُوا أَنَّ الْحَقَّ لِلَّهِ وَضَلَّ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿٧٦﴾ ع

## FUNGU 8

77. Hakika Karuni alikuwa katika watu wa Musa lakini alikuwa akiwafanyia mambo kama afanyavyo mdhalimu. Na Tulimpa hazina kwa wingi sana kiasi kwamba funguo zake zingewalemea kundi la watu wenye

إِنَّ قَارُونَ كَانَ مِنْ قَوْمِ مُوسَىٰ فَبَغَىٰ عَلَيْهِمْ ۖ وَآتَيْنَاهُ
مِنَ الْكُنُوزِ مَا إِنَّ مَفَاتِحَهُ لَتَنُوءُ بِالْعُصْبَةِ أُولِي
الْقُوَّةِ إِذْ قَالَ لَهُ قَوْمُهُ لَا تَفْرَحْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ

---

**Aya 77.** Mara nyingi mali humtia mtu kiburi na majivuno makubwa na kuwadharau watu; hata mali inamshawishi mtu kuendesha maovu ya namna nyingi na kuipinga haki na kuwaadui waaminio. Mali ya namna hii si mali ila ni balaa kwa ajili ya mwenye nayo. Kama vile Karuni, alipojivuna kwa mali zake asitake kuwasaidia wenye haki ya kusaidiwa basi Mwenyezi Mungu aliiangamiza mali yake. Lakini mali inapotumiwa kwa njia nzuri inakuwa baraka kubwa kwa mwenye nayo.

الْفَرِحِينَ ﴿٧٧﴾

nguvu. Walipomwambia watu wake: Usijigambe, hakika Mwenyezi Mungu Hawapendi wanaojigamba.

وَابْتَغِ فِيمَا آتَاكَ اللَّهُ الدَّارَ الْآخِرَةَ وَلَا تَنْسَ نَصِيبَكَ مِنَ الدُّنْيَا وَأَحْسِنْ كَمَا أَحْسَنَ اللَّهُ إِلَيْكَ وَلَا تَبْغِ الْفَسَادَ فِي الْأَرْضِ إِنَّ اللَّهَ لَا يُحِبُّ الْمُفْسِدِينَ ﴿٧٨﴾

78. Na ufuate katika yale Aliyokupa Mwenyezi Mungu makao ya Akhera, wala usisahau sehemu yako ya dunia, na ufanye vema kama Mwenyezi Mungu Alivyokufanyia wema, wala usitafute kufanya ufisadi katika nchi; bila shaka Mwenyezi Mungu Hawapendi wafisadi.

قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ عِنْدِي ۚ أَوَلَمْ يَعْلَمْ أَنَّ اللَّهَ قَدْ أَهْلَكَ مِنْ قَبْلِهِ مِنَ الْقُرُونِ مَنْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُ قُوَّةً وَأَكْثَرُ جَمْعًا ۚ وَلَا يُسْأَلُ عَنْ ذُنُوبِهِمُ الْمُجْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

79. Akasema: Hakika nimepewa kwa sababu ya elimu niliyonayo. Je, hakujua ya kwamba Mwenyezi Mungu Ameviangamiza kabla yake vizazi vingi waliokuwa wenye nguvu zaidi kuliko yeye na wenye mkusanyo mwingi zaidi? Na wakosefu hawataulizwa kwa makosa yao.

فَخَرَجَ عَلَىٰ قَوْمِهِ فِي زِينَتِهِ ۖ قَالَ الَّذِينَ يُرِيدُونَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا يَا لَيْتَ لَنَا مِثْلَ مَا أُوتِيَ قَارُونُ إِنَّهُ لَذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٨٠﴾

80. Basi akawatokea watu wake katika pambo lake. Wakasema wale wanaotaka maisha ya dunia: Laiti tungalipata kama alivyopewa Karuni; hakika yeye ni mwenye bahati kubwa.

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَيْلَكُمْ ثَوَابُ اللَّهِ خَيْرٌ لِمَنْ آمَنَ وَعَمِلَ صَالِحًا ۚ وَلَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الصَّابِرُونَ ﴿٨١﴾

81. Na wakasema wale waliopewa elimu: Ole wenu! Malipo ya Mwenyezi Mungu ni mazuri kwa yule anayeamini na kufanya vitendo vizuri, wala hatayapewa isipokuwa wafanyao subira.

فَخَسَفْنَا بِهِ وَبِدَارِهِ الْأَرْضَ فَمَا كَانَ لَهُ مِنْ فِئَةٍ يَنْصُرُونَهُ مِنْ دُونِ اللَّهِ وَمَا كَانَ مِنَ الْمُنْتَصِرِينَ ﴿٨٢﴾

82. Basi Tukaifanya ardhi immeze yeye pamoja na nyumba yake; na hakuwa na kundi la kumsaidia dhidi ya Mwenyezi Mungu, na wala hakuwa miongoni mwa wale ambao wangeweza kuishinda amri ya Mwenyezi Mungu.

وَأَصْبَحَ الَّذِينَ تَمَنَّوْا مَكَانَهُ بِالْأَمْسِ يَقُولُونَ وَيْكَأَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ ۖ

83. Na wakaanza kusema wale waliotamani cheo chake jana: E-e-e (kweli) Mwenyezi Mungu Humzidishia riziki Amtakaye miongoni mwa

watumishi Wake na Hudhikisha; Asingetufanyia hisani Mwenyezi Mungu bila shaka Angetudidimiza. Oh! wasioshukuru hawastawi.

لَوْلَا أَن مَّنَّ اللَّهُ عَلَيْنَا لَخَسَفَ بِنَا ۖ وَيْكَأَنَّهُ لَا يُفْلِحُ الْكَافِرُونَ ﴿٨٢﴾

## FUNGU 9

84. Hiyo nyumba ya Akhera Tutaifanyia wale wasiotaka kujitukuza ardhini wala ufisadi, na mwisho (mwema) ni kwa wacha-Mungu.

تِلْكَ الدَّارُ الْآخِرَةُ نَجْعَلُهَا لِلَّذِينَ لَا يُرِيدُونَ عُلُوًّا فِي الْأَرْضِ وَلَا فَسَادًا ۚ وَالْعَاقِبَةُ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٨٣﴾

85. Atakayefanya wema atapata bora kuliko huo, na atakayefanya ubaya, basi hawatalipwa wale wafanyao ubaya ila yale waliyokuwa wakiyafanya.

مَن جَاءَ بِالْحَسَنَةِ فَلَهُ خَيْرٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن جَاءَ بِالسَّيِّئَةِ فَلَا يُجْزَى الَّذِينَ عَمِلُوا السَّيِّئَاتِ إِلَّا مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨٤﴾

86. Hakika Yeye Aliyekufaridhisha Qur'an kwa yakini Atakurudisha mahali pa kurejea! Sema: Mola wangu ndiye Amjuaye sana ajaye na mwongozo naye aliyomo katika upotevu dhahiri.

إِنَّ الَّذِي فَرَضَ عَلَيْكَ الْقُرْآنَ لَرَادُّكَ إِلَىٰ مَعَادٍ ۚ قُل رَّبِّي أَعْلَمُ مَن جَاءَ بِالْهُدَىٰ وَمَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٨٥﴾

87. Nawe hukuwa unatumai ya kwamba utapelekewa Kitabu; lakini ni rehema ya Mola wako; basi usiwe msaidizi wa makafiri.

وَمَا كُنتَ تَرْجُو أَن يُلْقَىٰ إِلَيْكَ الْكِتَابُ إِلَّا رَحْمَةً مِّن رَّبِّكَ ۖ فَلَا تَكُونَنَّ ظَهِيرًا لِّلْكَافِرِينَ ﴿٨٦﴾

88. Wala wasikuzuie katika Aya za Mwenyezi Mungu baada ya kufunuliwa kwako, na uwaite (watu) kwa Mola wako, wala usiwe miongoni mwa washirikina.

وَلَا يَصُدُّنَّكَ عَنْ آيَاتِ اللَّهِ بَعْدَ إِذْ أُنزِلَتْ إِلَيْكَ ۖ وَادْعُ إِلَىٰ رَبِّكَ ۖ وَلَا تَكُونَنَّ مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٨٧﴾

89. Wala usimwite pamoja na Mwenyezi Mungu, mungu mwingine; hakuna aabudiwaye ila Yeye; kila kitu kitaangamia isipokuwa Yeye; hukumu i Kwake na Kwake mtarejeshwa.

وَلَا تَدْعُ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ ۘ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۚ كُلُّ شَيْءٍ هَالِكٌ إِلَّا وَجْهَهُ ۚ لَهُ الْحُكْمُ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٨٨﴾

---

**Aya 86.** *Ma'aad,* Mahali pa kurejea," Aya hii ilishuka wakati Mtume *s.a.w.* anatoka Makka nayo ni bishara iliyotimia sawasawa, kwani Mtume baada ya kutoka Makka kwenda Madina baadaye alirudi Makka katika hali ya ushindi pamoja na watakatifu elfu kumi.

سُوْرَةُ الْعَنْكَبُوْتِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعُوْنَ اٰيَةً وَّ سَبْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 29. SURA AL-'ANKABUUT

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 7 na Aya 70 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Mimi ni Mwenyezi Mungu Njiaye sana.

الٓمّٓ ﴿٢﴾

3. Je, watu wanadhani wataachwa waseme tumeamini, nao wasijaribiwe?

اَحَسِبَ النَّاسُ اَنْ يُّتْرَكُوْٓا اَنْ يَّقُوْلُوْٓا اٰمَنَّا وَهُمْ لَا يُفْتَنُوْنَ ﴿٣﴾

4. Na bila shaka Tuliwajaribu wale waliokuwa kabla yao, na kwa yakini Mwenyezi Mungu Atawatambulisha wale wasemao kweli na Atawatambulisha wale wasemao uwongo.

وَلَقَدْ فَتَنَّا الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ فَلَيَعْلَمَنَّ اللّٰهُ الَّذِيْنَ صَدَقُوْا وَلَيَعْلَمَنَّ الْكٰذِبِيْنَ ﴿٤﴾

5. Je, wanadhania wale wafanyao maovu kwamba watatuepuka? Ni mabaya wanayohukumu.

اَمْ حَسِبَ الَّذِيْنَ يَعْمَلُوْنَ السَّيِّاٰتِ اَنْ يَّسْبِقُوْنَا ؕ سَآءَ مَا يَحْكُمُوْنَ ﴿٥﴾

6. Mwenye kutumaini kukutana na Mwenyezi Mungu, basi hakika ajali ya Mwenyezi Mungu ndiyo ifikayo; naye ni Mwenye kusikia, Mwenye kujua.

مَنْ كَانَ يَرْجُوْا لِقَآءَ اللّٰهِ فَاِنَّ اَجَلَ اللّٰهِ لَاٰتٍ ؕ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ﴿٦﴾

---

Sura hii imeitwa *Buibui* kwa sababu itikadi za uwongo na za ushirikina zimefananishwa na utando wa buibui katika sura hii Aya ya 42.

**Aya 2.** *Alif Laam* Miim (Tazama sura 2:2).

**Aya 3.** Mwenyezi Mungu hatosheki na imani ya mdomo tu. "Tumeamini." Bali hutaka atambulishe kwa kumjaribu mtu namna nyingi kuwa je ameamini kweli au ni maneno tu?

Inasimuliwa ya kwamba alikuwako Yahudi mmoja jina lake Abul Kheri. Alikuwa mtu mwaminifu anayemwamini Mungu mmoja. Siku moja alipita karibu na msikiti akamsikia mtoto anasoma Aya hii; *Aliif Laam Miim. Je watu wanadhani wataachwa waseme, Tumeamini, nao wasijaribiwe?* Mara Yahudi yule alianza kulia, akasogea na akaegemea ukuta wa msikiti na akalia sana. Usiku alipolala alimwona Mtume s.a.w. katika ndoto anamwambia; "Ee Abul Kheri: Mimi nastaajabu sana. Mtu mwenye elimu kama wewe hunikubali na kuingia katika dini ya Kiislamu?" Alipoamka Abul Kheri alitangaza ya kuwa yeye ameingia dini ya Kiislamu.

7. Na anayejitahidi, basi bila shaka hujitahidi kwa ajili ya nafsi yake; kwa hakika Mwenyezi Mungu si mhitaji kwa walimwengu.

وَمَنْ جَاهَدَ فَإِنَّمَا يُجَاهِدُ لِنَفْسِهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ لَغَنِيٌّ عَنِ الْعَالَمِينَ ﴿٧﴾

8. Na walioamini na kufanya vitendo vizuri, kwa yakini Tutawaondolea maovu yao, na Tutawalipa mema ya yale waliyokuwa wakiyafanya.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُكَفِّرَنَّ عَنْهُمْ سَيِّئَاتِهِمْ وَلَنَجْزِيَنَّهُمْ أَحْسَنَ الَّذِي كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٨﴾

9. Na Tumemwusia mwanadamu (afanye) wema kwa wazazi wake; na kama wakikushurutisha kunishirikisha na yale usiyo na elimu nayo, basi usiwatii; Kwangu ni marudio yenu, basi Nitawaambieni mliyokuwa mkiyatenda.

وَوَصَّيْنَا الْإِنْسَانَ بِوَالِدَيْهِ حُسْنًا ۖ وَإِنْ جَاهَدَاكَ لِتُشْرِكَ بِي مَا لَيْسَ لَكَ بِهِ عِلْمٌ فَلَا تُطِعْهُمَا ۚ إِلَيَّ مَرْجِعُكُمْ فَأُنَبِّئُكُمْ بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٩﴾

10. Na walioamini na wakafanya vitendo vizuri bila shaka Tutawaingiza katika watu wema.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُدْخِلَنَّهُمْ فِي الصَّالِحِينَ ﴿١٠﴾

11. Na katika watu yuko anayesema: Tumemwamini Mwenyezi Mungu, lakini anapoudhiwa katika (njia ya) Mwenyezi Mungu huifanya fitina ya watu kama ni adhabu ya Mwenyezi Mungu; na kama ukifika msaada kutoka kwa Mola wako kwa yakini husema: Bila shaka sisi tulikuwa pamoja nanyi. Je, Mwenyezi Mungu hajui yaliyomo vifuani mwa walimwengu?

وَمِنَ النَّاسِ مَنْ يَقُولُ آمَنَّا بِاللَّهِ فَإِذَا أُوذِيَ فِي اللَّهِ جَعَلَ فِتْنَةَ النَّاسِ كَعَذَابِ اللَّهِ وَلَئِنْ جَاءَ نَصْرٌ مِنْ رَبِّكَ لَيَقُولُنَّ إِنَّا كُنَّا مَعَكُمْ ۚ أَوَلَيْسَ اللَّهُ بِأَعْلَمَ بِمَا فِي صُدُورِ الْعَالَمِينَ ﴿١١﴾

12. Na hakika Mwenyezi Mungu Atawatambulisha wale walioamini, na hakika Atawatambulisha wanafiki.

وَلَيَعْلَمَنَّ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَلَيَعْلَمَنَّ الْمُنَافِقِينَ ﴿١٢﴾

13. Na waliokufuru walisema kuwaambia walioamini: Fuateni njia yetu nasi tutayabeba makosa yenu; lakini hawataweza kubeba katika makosa yao cho chote; hakika wao ni waongo tu.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا اتَّبِعُوا سَبِيلَنَا وَلْنَحْمِلْ خَطَايَاكُمْ وَمَا هُمْ بِحَامِلِينَ مِنْ خَطَايَاهُمْ مِنْ شَيْءٍ ۖ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٣﴾

---

**Aya 9.** Mwenyezi Mungu anataka watu wawatii wazazi wao na wawaheshimu. Lakini kama wazazi watajiingiza katika mambo ya dini na kutaka kumkataza mtoto wao katika haki, basi hapo hakuna haki kuwatii, bali ni lazima kukataa maneno yao, maana Mwumba ana haki zaidi ya kutiiwa kuliko wao.

14. Bali kwa hakika watabeba mizigo yao na pia mizigo mingine isiyokuwa yao, na kwa yakini wataulizwa siku ya Kiyama juu ya yale aliyokuwa wakiyazua.

وَلَيَحْمِلُنَّ أَثْقَالَهُمْ وَأَثْقَالًا مَّعَ أَثْقَالِهِمْ وَلَيُسْأَلُنَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ عَمَّا كَانُوا يَفْتَرُونَ ﴿١٤﴾ ع

FUNGU 2

15. Na bila shaka Tulimtuma Nuhu kwa watu wake na akakaa kati yao miaka elfu kasoro miaka hamsini; basi tufani likawashika hali walikuwa wadhalimu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ فَلَبِثَ فِيهِمْ أَلْفَ سَنَةٍ إِلَّا خَمْسِينَ عَامًا فَأَخَذَهُمُ الطُّوفَانُ وَهُمْ ظَالِمُونَ ﴿١٥﴾

16. Na Tukamwokoa yeye na watu wa (katika) safina, na Tukaifanya (iwe) Ishara kwa walimwengu.

فَأَنجَيْنَاهُ وَأَصْحَابَ السَّفِينَةِ وَجَعَلْنَاهَا آيَةً لِّلْعَالَمِينَ ﴿١٦﴾

17. Na Ibrahimu alipowaambia watu wake: Mwabuduni Mwenyezi Mungu na Mcheni; hayo ni heri kwenu ikiwa mnajua.

وَإِبْرَاهِيمَ إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ ذَٰلِكُمْ خَيْرٌ لَّكُمْ إِن كُنتُمْ تَعْلَمُونَ ﴿١٧﴾

18. Hakika ninyi mnayaabudu masanamu kinyume cha Mwenyezi Mungu, na mnatengeneza uwongo; bila shaka wale mnaowaabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu wao hawawashikieni riziki, kwahiyo tafuteni riziki kwa Mwenyezi Mungu, na Mwabuduni na Mshukuruni, Kwake mtarejeshwa.

إِنَّمَا تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا وَتَخْلُقُونَ إِفْكًا إِنَّ الَّذِينَ تَعْبُدُونَ مِن دُونِ اللَّهِ لَا يَمْلِكُونَ لَكُمْ رِزْقًا فَابْتَغُوا عِندَ اللَّهِ الرِّزْقَ وَاعْبُدُوهُ وَاشْكُرُوا لَهُ إِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿١٨﴾

19. Na kama mkikadhibisha, basi wamekwisha kadhibisha watu wa kabla yenu. Na si juu ya Mtume ila kufikisha (ujumbe) waziwazi.

وَإِن تُكَذِّبُوا فَقَدْ كَذَّبَ أُمَمٌ مِّن قَبْلِكُمْ وَمَا عَلَى الرَّسُولِ إِلَّا الْبَلَاغُ الْمُبِينُ ﴿١٩﴾

20. Je, hawaoni jinsi Mwenyezi Mungu Aanzishavyo kiumbe kisha Anakirudisha mara ya pili? Hakika hayo kwa Mwenyezi Mungu ni rahisi.

أَوَلَمْ يَرَوْا كَيْفَ يُبْدِئُ اللَّهُ الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيدُهُ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٠﴾

---

**Aya 14.** *Na mizigo mingine.* Hii mizigo mingine kwa hakika ni mizigo yao wenyewe, maana wao wamewapoteza watu lazima wapate dhambi za kuwapoteza huko. Siyo maana yake kuwa watabebeshwa dhambi za watu wengine, kama wasemavyo Wakristo kuwa Yesu alichukua dhambi za wakosefu na akaadhibiwa badala yao.

21. Sema: Tembeeni katika ardhi na tazameni jinsi Alivyoanzisha kuumba, kisha Mwenyezi Mungu Atafanya lingine hapo baadaye. Bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mwenye uwezo juu ya vitu vyote.

قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانْظُرُوا كَيْفَ بَدَأَ الْخَلْقَ ثُمَّ اللَّهُ يُنْشِئُ النَّشْأَةَ الْآخِرَةَ ۚ إِنَّ اللَّهَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٢١﴾

22. Humwadhibu Amtakaye na Humrehemu Amtakaye, na mtageuziwa Kwake.

يُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ وَيَرْحَمُ مَنْ يَشَاءُ ۖ وَإِلَيْهِ تُقْلَبُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na ninyi hamwezi kumdhoofisha ardhini wala mbinguni, nanyi hamna mlinzi wala msaidizi kinyume cha Mwenyezi Mungu.

وَمَا أَنْتُمْ بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي السَّمَاءِ ۖ وَمَا لَكُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ مِنْ وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٢٣﴾

FUNGU 3

24. Na wale waliozikataa Aya za Mwenyezi Mungu na mkutano Wake, hao ndio wenye kukata tamaa na rehema Yangu, na hao ndio watakaopata adhabu iumizayo.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ اللَّهِ وَلِقَائِهِ أُولَٰئِكَ يَئِسُوا مِنْ رَحْمَتِي وَأُولَٰئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٤﴾

25. Basi halikuwa jawabu la watu wake ila kusema: Mwueni au mchomeni. Lakini Mwenyezi Mungu Akamwokoa katika moto. Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu weye kuamini.

فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَنْ قَالُوا اقْتُلُوهُ أَوْ حَرِّقُوهُ فَأَنْجَاهُ اللَّهُ مِنَ النَّارِ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٢٥﴾

26. Na alisema: Hakika ninyi mmeshika masanamu badala ya Mwenyezi Mungu kwa kupendana baina yenu katika maisha ya dunia, lakini siku ya

وَقَالَ إِنَّمَا اتَّخَذْتُمْ مِنْ دُونِ اللَّهِ أَوْثَانًا مَوَدَّةَ بَيْنِكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ ثُمَّ يَوْمَ الْقِيَامَةِ يَكْفُرُ

**Aya 21.** Tukio hilo hilo limewasilishwa katika aya nyingine inayofanana na hii, aya ya 48 ya Suuratun Najm, kukiwako na badiliko dogo katika uchaguzi wa neno. Badala ya *aakhirah* neno linalotumika katika aya ile ni *ukhraa*. *Aakhir* laweza kutafsiriwa kwa maana ya baadaye na *ukhraa* lina maana ya nyingine. Kwa hiyo ni dhahiri kwamba maneno *ukhraa* na *aakhir* yanapochanganywa yatakuwa na maana ya aina nyingine ya umbo katika siku za baadaye.

**Aya 26.** Kwa kweli watu hudumu na mambo ya mila kama kuabudu masanamu na kutambikia mizimu kwa sababu ya kupendana na kutaka kuridhishana. Basi wanaonywa hapa ya kuwa mwenendo huu utawaletea taabu na adhabu mbele ya Mwenyezi Mungu. Wanachotakiwa ni kwamba wamtangulize Mwenyezi Mungu kuliko vitu vyote.

Kiyama mtakataana wenyewe kwa wenyewe na mtalaaniana ninyi kwa ninyi, na makao yenu yatakuwa Motoni; na hamtapata wasaidizi wo wote.

بَعْضُكُمْ بِبَعْضٍ وَّيَلْعَنُ بَعْضُكُمْ بَعْضًا وَّمَاْوٰىكُمُ
النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Basi Luti akamwamini. Na (Ibrahimu) akasema: Hakika mimi nahamia kwa Mola wangu, bila shaka yeye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

فَاٰمَنَ لَهٗ لُوْطٌ ۘ وَقَالَ اِنِّيْ مُهَاجِرٌ اِلٰى رَبِّيْ ؕ اِنَّهٗ
هُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٧﴾

28. Na Tulimpa Isihaka na Yakubu, na Tukauweka katika kizazi chake Unabii na Kitabu, na Tukampa ujira wake katika dunia; naye katika Akhera kwa yakini atakuwa miongoni mwa watu wema.

وَوَهَبْنَا لَهٗۤ اِسْحٰقَ وَيَعْقُوْبَ وَجَعَلْنَا فِيْ ذُرِّيَّتِهِ
النُّبُوَّةَ وَالْكِتٰبَ وَاٰتَيْنٰهُ اَجْرَهٗ فِى الدُّنْيَا ۚ وَاِنَّهٗ فِى
الْاٰخِرَةِ لَمِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Na Luti alipowaambia watu wake: Bila shaka ninyi mnafanya uovu (ambao) hakuna aliyewatangulieni kwa (uovu) huo katika walimwengu.

وَلُوْطًا اِذْ قَالَ لِقَوْمِهٖۤ اِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الْفَاحِشَةَ ۫ مَا
سَبَقَكُمْ بِهَا مِنْ اَحَدٍ مِّنَ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٢٩﴾

30. Je, mnafika kwa wanaume, na mnaikata njia, na mnafanya maovu katika makusanyiko yenu? Basi halikuwa jawabu la watu wake ila kusema: Utuletee adhabu ya Mwenyezi Mungu ikiwa u miongoni mwa wasemao kweli!

اَئِنَّكُمْ لَتَاْتُوْنَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُوْنَ السَّبِيْلَ ۙ۬ وَ
تَاْتُوْنَ فِيْ نَادِيْكُمُ الْمُنْكَرَ ؕ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهٖۤ
اِلَّاۤ اَنْ قَالُوا ائْتِنَا بِعَذَابِ اللّٰهِ اِنْ كُنْتَ مِنَ
الصّٰدِقِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Akasema: Mola wangu, Unisaidie juu ya watu wafisadi.

قَالَ رَبِّ انْصُرْنِيْ عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِيْنَ ﴿٣١﴾

FUNGU 4

32. Na Wajumbe Wetu walipomjia Ibrahimu na habari njema, wakasema: Bila shaka tutawaangamiza wenyeji wa mji huu; hakika wenyeji wake wamekuwa wadhalimu.

وَلَمَّا جَآءَتْ رُسُلُنَاۤ اِبْرٰهِيْمَ بِالْبُشْرٰى ۙ قَالُوْۤا اِنَّا
مُهْلِكُوْۤا اَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ ۚ اِنَّ اَهْلَهَا كَانُوْا
ظٰلِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Akasema: Hakika humo yumo Luti. Wakasema: Sisi tunajua sana aliyomo humo, kwa yakini tutamwokoa yeye na ahali zake ila mkewe aliye miongoni mwa wakaao nyuma.

قَالَ اِنَّ فِيْهَا لُوْطًا ؕ قَالُوْا نَحْنُ اَعْلَمُ بِمَنْ فِيْهَا ٝ
لَنُنَجِّيَنَّهٗ وَاَهْلَهٗۤ اِلَّا امْرَاَتَهٗ ۗ كَانَتْ مِنَ
الْغٰبِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Na wajumbe Wetu walipomfikia Luti, aliwahuzunikia, na moyo wake ulipata dhiki kwa ajili yao, nao wakasema: Usiogope wala usihuzunike, bila shaka sisi tutakuokoa wewe na ahali zako ila mke wako aliye miongoni mwa wakaao nyuma.

وَلَمَّآ اَنْ جَآءَتْ رُسُلُنَا لُوْطًا سِيْٓءَ بِهِمْ وَضَاقَ بِهِمْ
ذَرْعًا وَّقَالُوْا لَا تَخَفْ وَلَا تَحْزَنْ اِنَّا مُنَجُّوْكَ وَاَهْلَكَ
اِلَّا امْرَاَتَكَ كَانَتْ مِنَ الْغٰبِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

35. Kwa yakini sisi tutateremsha juu ya wenyeji wa mji huu adhabu kutoka mbinguni kwa sababu walikuwa wakiasi.

اِنَّا مُنْزِلُوْنَ عَلٰٓى اَهْلِ هٰذِهِ الْقَرْيَةِ رِجْزًا مِّنَ السَّمَآءِ
بِمَا كَانُوْا يَفْسُقُوْنَ ﴿٣٤﴾

36. Na bila shaka Tumeacha katika huo Ishara wazi kwa watu wanaofahamu.

وَلَقَدْ تَّرَكْنَا مِنْهَآ اٰيَةًۢ بَيِّنَةً لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٣٥﴾

37. Na kwa Madiani (Tulimtuma) ndugu yao Shuaibu, naye akasema: Enyi watu wangu, Mwabuduni Mwenyezi Mungu na itarajini siku ya Akhera wala msitembee katika ardhi mkifisidi.

وَاِلٰى مَدْيَنَ اَخَاهُمْ شُعَيْبًا ۙ فَقَالَ يٰقَوْمِ اعْبُدُوا اللّٰهَ
وَارْجُوا الْيَوْمَ الْاٰخِرَ وَلَا تَعْثَوْا فِى الْاَرْضِ مُفْسِدِيْنَ ﴿٣٦﴾

38. Lakini wakamkadhibisha, basi likawashika tetemeko la nchi na wakawa ndani ya nyumba zao wenye kuanguka kifudifudi.

فَكَذَّبُوْهُ فَاَخَذَتْهُمُ الرَّجْفَةُ فَاَصْبَحُوْا فِىْ دَارِهِمْ
جٰثِمِيْنَ ﴿٣٧﴾

39. Na pia Waadi na Wathamudi. Na hakika maskani zao zimewabainikieni; na Shetani aliwapambia vitendo vyao, na hivyo basi akawageuza kando kutoka katika njia ingawa walikuwa na uwezo wa kuitambua haki.

وَعَادًا وَّثَمُوْدَا۠ وَقَدْ تَّبَيَّنَ لَكُمْ مِّنْ مَّسٰكِنِهِمْ ۗ وَزَيَّنَ
لَهُمُ الشَّيْطٰنُ اَعْمَالَهُمْ فَصَدَّهُمْ عَنِ السَّبِيْلِ وَ
كَانُوْا مُسْتَبْصِرِيْنَ ۙ ﴿٣٨﴾

40. Na (vile vile) Karuni, na Firauni na Hamana; na hakika aliwafikia Musa na Ishara waziwazi, lakini walijivuna katika ardhi, wala hawakuwa wenye kupita mbele.

وَقَارُوْنَ وَفِرْعَوْنَ وَهَامٰنَ ۗ وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مُّوْسٰى
بِالْبَيِّنٰتِ فَاسْتَكْبَرُوْا فِى الْاَرْضِ وَمَا كَانُوْا سٰبِقِيْنَ ۚۖ ﴿٣٩﴾

41. Basi kila mmoja Tulimkamata kwa sababu ya dhambi yake: miongoni mwao yuko Tuliyempelekea kimbunga cha changarawe; na miongoni mwao yuko iliyemshika ngurumo; na miongoni mwao yuko Tuliyemdidimiza ardhini; na

فَكُلًّا اَخَذْنَا بِذَنْۢبِهٖ ۚ فَمِنْهُمْ مَّنْ اَرْسَلْنَا عَلَيْهِ حَاصِبًا ۚ
وَمِنْهُمْ مَّنْ اَخَذَتْهُ الصَّيْحَةُ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ خَسَفْنَا
بِهِ الْاَرْضَ ۚ وَمِنْهُمْ مَّنْ اَغْرَقْنَا ۚ وَمَا كَانَ اللّٰهُ

لِيَظْلِمَهُمْ وَلَٰكِن كَانُوٓا أَنفُسَهُمْ يَظْلِمُونَ ﴿٤١﴾

miongoni mwao yuko Tuliyemtotesha. Na Hakuwa Mwenyezi Mungu wa kuwadhulumu, walakini walikuwa wakijidhulumu wenyewe.

مَثَلُ الَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ أَوْلِيَآءَ كَمَثَلِ الْعَنكَبُوتِ اتَّخَذَتْ بَيْتًا ۖ وَإِنَّ أَوْهَنَ الْبُيُوتِ لَبَيْتُ الْعَنكَبُوتِ ۖ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٤٢﴾

42. Mfano wa wale waliofanya marafiki kinyume cha Mwenyezi Mungu ni kama mfano wa buibui ajitandiaye nyumba; na bila shaka nyumba iliyo mbovu kuliko zote ni nyumba ya buibui: laiti wangalijua!

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا يَدْعُونَ مِن دُونِهِ مِن شَيْءٍ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٤٣﴾

43. Kwa yakini Mwenyezi Mungu Huyajua wanayoyaita badala Yake; naye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ ۖ وَمَا يَعْقِلُهَآ إِلَّا الْعَالِمُونَ ﴿٤٤﴾

44. Na hiyo ndiyo mifano Tunayoeleza kwa watu, na hawaifahamu ila wajuao.

خَلَقَ اللَّهُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٥﴾

45. Mwenyezi Mungu Ameziumba mbingu na ardhi kwa haki. Kwa hakika katika hayo zimo Ishara kwa waaminio.

## JUZU 21
### FUNGU 5

اتْلُ مَآ أُوحِيَ إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ وَأَقِمِ الصَّلَاةَ ۖ إِنَّ الصَّلَاةَ تَنْهَىٰ عَنِ الْفَحْشَآءِ وَالْمُنكَرِ ۗ وَلَذِكْرُ اللَّهِ أَكْبَرُ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا تَصْنَعُونَ ﴿٤٦﴾

46. Soma uliyofunuliwa katika Kitabu na usimamishe Sala. Bila shaka Sala huzuia mambo ya aibu na maovu, na kwa yakini kumbuko la Mungu ni (jambo) kubwa kabisa. Na Mwenyezi Mungu Anajua mnayoyatenda.

---

**Aya 42.** Kuwategemea mizimu na miungu wa uwongo, au kuwategema marafiki wanokwenda kinyume na Mwenyezi Mungu ni sawa na kujikinga katika nyumba ya buibui maana haitafaa kitu.

**Aya 46.** *Sala huzuia mambo ya aibu na maovu.* Sifa mojawapo ya Qur'an ni hii ya kuwa haikatazi jambo lo lote wala haiamrishi jambo ila itatoa sababu. Hapa imeamrishwa Sala na sababu imetolewa kuwa Sala inamhifadhi mtu katika mambo ya aibu na uovu. Mahali pengine Mwenyezi Mungu amesema, mioyo hupata utulivu kwa Sala (sura 13:29) na kwa Sala mtu hupata elimu ya yakini inayoondosha shaka yote, na inaipa roho maendeleo kama vile kulivyo na njia ya maendeleo katika mambo mbali mbali ya ulimwengu huu.

47. Wala msibishane na watu wa Kitabu ila kwa yale yaliyo bora, isipokuwa wale waliodhulumu miongoni mwao. Na semeni: Tunaamini yaliyoteremshwa kwetu na yaliyoteremshwa kwenu, na Mungu wetu na Mungu wenu ni Mmoja; nasi ni wajitupao Kwake.

وَلَا تُجَادِلُوٓا أَهْلَ الْكِتٰبِ إِلَّا بِالَّتِى هِىَ أَحْسَنُ إِلَّا الَّذِينَ
ظَلَمُوا مِنْهُمْ وَقُولُوٓا ءَامَنَّا بِالَّذِىٓ أُنْزِلَ إِلَيْنَا وَأُنْزِلَ
إِلَيْكُمْ وَإِلٰهُنَا وَإِلٰهُكُمْ وَاحِدٌ وَنَحْنُ لَهُ مُسْلِمُونَ ﴿٤٧﴾

48. Na kadhalika Tumekuteremshia Kitabu, basi wale Tuliowapa Kitabu wanakiamini, na miongoni mwa hawa yuko anayekiamini; na hawazikatai Aya Zetu isipokuwa makafiri.

وَكَذٰلِكَ أَنْزَلْنَآ إِلَيْكَ الْكِتٰبَ فَالَّذِينَ ءَاتَيْنٰهُمُ الْكِتٰبَ
يُؤْمِنُونَ بِهِ وَمِنْ هٰٓؤُلَآءِ مَنْ يُؤْمِنُ بِهِ وَمَا يَجْحَدُ
بِـَٔايٰتِنَآ إِلَّا الْكٰفِرُونَ ﴿٤٨﴾

49. Na hukuwa mwenye kusoma kitabu cho chote kabla ya hiki, wala hukukiandika kwa mkono wako wa kuume, ndipo wangefanya shaka wabatilishao.

وَمَا كُنْتَ تَتْلُوا مِنْ قَبْلِهِ مِنْ كِتٰبٍ وَلَا تَخُطُّهُ بِيَمِينِكَ
إِذًا لَّارْتَابَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٤٩﴾

50. Bali hizi ni Aya waziwazi (zinazohifadhiwa) katika vifua vya wale waliopewa elimu; na hawazikatai Ishara Zetu isipokuwa wadhalimu.

بَلْ هُوَ ءَايٰتٌ بَيِّنٰتٌ فِى صُدُورِ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ
وَمَا يَجْحَدُ بِـَٔايٰتِنَآ إِلَّا الظّٰلِمُونَ ﴿٥٠﴾

---

Imesimuliwa ya kwamba kijana mmoja katika Ansar wa Madina alikuwa akisali pamoja na Mtume *s.a.w.* lakini hakuwa na uovu aliokuwa haufanyi. Mtume *s.a.w.* alipopewa habari hii akasema, Hakika Sala yake itamwachisha maovu hayo. Naye hakukaa sana ila alitubu na akaacha maovu. (Baidhawi).

*Kumbuko la Mwenyezi Mungu ni jambo kubwa kabisa.* Maneno haya yanafasirika namna mbili: (1) Sala ndio hasa *dhikri* (kumbuko) kubwa; na (2) faida kubwa ya kusali ni kuwa kunamfanya mtu akumbukwe na Mwenyezi Mungu kwa kurehemewa.

**Aya 47.** *Isipokuwa wale waliodhulumu.* Watu wanaotaka kuleta ubishi wa ovyo na hawataki kuzungumza kwa njia nzuri hao tusijadiliane nao.

**Aya 49.** Aya hii inaonyesha ya kuwa Mtume *s.a.w.* alikuwa *ummi* yaani asuyejua kusoma wala kuandika. Hii bila shaka ni Ishara kubwa iliyo kinyume cha desturi ya kuwa mtu asiyepata kusoma atoe Kitabu kilichokusanya kila namna ya elimu zilizo tukufu.

**Aya 50.** Hapa Qur'an inanadi ya kuwa Aya zake zitahifadhiwa katika vifua vya wenye elimu na hata moja haitapotea. Toka siku ya mwanzo Qur'an ilihifadhika namna hii hata kulikuwa na watu walioijua yote kwa moyo na mpaka sasa wanapatikana kwa maelfu. Taurati na Injili ni Vitabu walivyokuwa navyo Mayahudi na Wakristo lakini havikuhifadhiwa namna hii (Shahaadatul Kuran).

51. Na wakasema: Mbona hakuteremshiwa Ishara kutoka kwa Mola wake? Sema: Ishara zi Kwake Mwenyezi Mungu tu, nami hakika ni mwonyaji dhahiri.

وَ قَالُوْا لَوْلَآ اُنْزِلَ عَلَيْهِ اٰيٰتٌ مِّنْ رَّبِّهٖ ؕ قُلْ اِنَّمَا الْاٰيٰتُ عِنْدَ اللّٰهِ ؕ وَ اِنَّمَآ اَنَا نَذِيْرٌ مُّبِيْنٌ ﴿٥١﴾

52. Je, hayakuwatosha ya kwamba Tumekuteremshia Kitabu wanachosomewa? Bila shaka katika hayo mna rehema na mauidha kwa watu wanaoamini.

اَوَلَمْ يَكْفِهِمْ اَنَّآ اَنْزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتٰبَ يُتْلٰى عَلَيْهِمْ ؕ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَرَحْمَةً وَّ ذِكْرٰى لِقَوْمٍ يُّؤْمِنُوْنَ ﴿٥٢﴾ ۧ

FUNGU 6

53. Sema: Mwenyezi Mungu Anatosha kuwa Shahidi kati yangu na kati yenu. Anajua yaliyomo katika mbingu na ardhi. Na wale wanaokubali batili na kumkataa Mwenyezi Mungu, hao ndio wapatao hasara.

قُلْ كَفٰى بِاللّٰهِ بَيْنِيْ وَ بَيْنَكُمْ شَهِيْدًا ۚ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَ الْاَرْضِ ؕ وَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِالْبَاطِلِ وَ كَفَرُوْا بِاللّٰهِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمُ الْخٰسِرُوْنَ ﴿٥٣﴾

54. Na wanakuomba adhabu ifike upesi. Na kama pasingaliwekwa wakati maalumu, adhabu ingaliwafikia. Na kwa yakini itawafikia kwa ghafla nao hawatatambua.

وَ يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَ لَوْلَآ اَجَلٌ مُّسَمًّى لَّجَآءَهُمُ الْعَذَابُ ؕ وَ لَيَاْتِيَنَّهُمْ بَغْتَةً وَّ هُمْ لَا يَشْعُرُوْنَ ﴿٥٤﴾

55. Wanakuhimiza adhabu ifike upesi. Na hakika Jahanamu inawazunguka makafiri.

يَسْتَعْجِلُوْنَكَ بِالْعَذَابِ ؕ وَ اِنَّ جَهَنَّمَ لَمُحِيْطَةٌۢ بِالْكٰفِرِيْنَ ﴿٥٥﴾ ۙ

56. Siku itakapowafunika adhabu itokayo juu yao na chini ya miguu yao,

يَوْمَ يَغْشٰهُمُ الْعَذَابُ مِنْ فَوْقِهِمْ وَ مِنْ تَحْتِ

---

**Aya 51.** Ishara wanazosema makafiri kuwa hazikuteremshwa ni Ishara za adhabu. Wanajibiwa ya kuwa Ishara za namna hiyo pia ziko, lakini kwanza wanaonywa kwa Ishara za rehema (Aya 52), na kama hazitawatosheni hizi kwa sababu ya jeuri yenu basi zile za adhabu pia zitafika.

Tunashangaa kuona mapadre kwa sababu ya kutojua kwao wanaanza kuzifahamu Aya za namna hii kuwa zinaonyesha Mtume *s.a.w.* amekataa kuonyesha miujiza yo yote! Haazionyeshi hivi, kwani miujiza ya rehema ni mingi iliyooneshwa, lakini makafiri walitaka Ishara za adhabu, na wanajibiwa kuwa hata hivyo pia hizo ziko na zina wakati wake (tazama Aya 54).

Yesu ndiye hasa angefaa kusemwa kuwa hakuonyesha Ishara. Imeandikwa, "Wakatokea Mafarisayo, wakaanza kuhojiana naye; wakitafuta kwake Ishara itokayo mbinguni; wakimjaribu. Akaugua rohoni mwake, akasema, Mbona kizazi hiki chatafuta ishara? Amin, nawaambieni, *Hakitapewa ishara kizazi hiki"* (Marko 8:11-12.

**Aya 56.** Adhabu za namna hii zinazowatinga watu kabisa ndizo huwafika makafiri kila

na Atasema: Onjeni mliyokuwa mkitenda.

57. Enyi watumishi Wangu mlioamini, kwa yakini ardhi Yangu ina wasaa, basi Mimi tu mniabudu.

58. Kila nafsi itaonja mauti, kisha mtarudishwa Kwetu.

59. Na ambao wameamini na kufanya vitendo vizuri, bila shaka Tutawakalisha katika maghorofa ya Peponi mpitamo mito chini yake, wakikaa humo. Ni mwema ulioje ujira wa watendao (mema):

60. Ambao walisubiri na kwa Mola wao wanatawakali.

61. Na wanyama wangapi hawabebi riziki zao? Mwenyezi Mungu Huwaruzuku wao na ninyi pia; naye ndiye Asikiaye, Ajuaye.

62. Na kama ukiwauliza, Ni nani aliyeumba mbingu na ardhi na akavitiisha jua na mwezi? Bila shaka watasema, Mwenyezi Mungu. Imekuwaje basi wanaongozwa kwenye upotevu?

63. Mwenyezi Mungu Humkunjulia riziki Amtakaye katika watumishi Wake na Humdhikisha. Kwa hakika Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa kila kitu.

64. Na ukiwauliza: Ni nani ateremshaye maji mawinguni na kuihuisha ardhi baada ya kufa kwake? Bila shaka

أَرْجُلِهِمْ وَيَقُولُ ذُوقُوا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٦﴾
يَٰعِبَادِيَ الَّذِينَ آمَنُوا إِنَّ أَرْضِي وَاسِعَةٌ فَإِيَّايَ
فَاعْبُدُونِ ﴿٥٧﴾
كُلُّ نَفْسٍ ذَائِقَةُ الْمَوْتِ ثُمَّ إِلَيْنَا تُرْجَعُونَ ﴿٥٨﴾
وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَنُبَوِّئَنَّهُمْ مِنَ
الْجَنَّةِ غُرَفًا تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا
نِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٥٩﴾
الَّذِينَ صَبَرُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٦٠﴾
وَكَأَيِّنْ مِنْ دَابَّةٍ لَا تَحْمِلُ رِزْقَهَا اللَّهُ يَرْزُقُهَا
وَإِيَّاكُمْ وَهُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٦١﴾
وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَسَخَّرَ
الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ﴿٦٢﴾
اللَّهُ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ وَيَقْدِرُ
لَهُ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٦٣﴾
وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَحْيَا بِهِ
الْأَرْضَ مِنْ بَعْدِ مَوْتِهَا لَيَقُولُنَّ اللَّهُ قُلِ الْحَمْدُ

---

wakati. Wale walioadhibiwa siku ya Badri, juu yao waliadhibiwa kwa mvua na kimbunga; na chini utelezi: hata ikalazimu wahilikishwe vibaya siku ile kwa mkono wa Waislamu ambao wao waliwadharau wakawafanya kama watu *walioko chini ya miguu yao.* Hata siku hizi adhabu za namna hii zinafika katika sura ya tauni, mabomu, mvua, gharika, mazilzala n.k.w.

**Aya 57.** Aya hii inawashiria waaminio habari za kuhama ya kuwa wasivunjike nyoyo kwa kutaabishwa, ardhi ya Mungu ina wasaa mwingi, wanaweza kuhama, na hivyo watafanikiwa.

لِلّٰهِ ۚ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٦٤﴾

watasema: Mwenyezi Mungu. Sema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu. Lakini wengi wao hawafahamu.

FUNGU 7

وَمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا لَهْوٌ وَّلَعِبٌ ۚ وَاِنَّ الدَّارَ الْاٰخِرَةَ لَهِيَ الْحَيَوَانُ ۘ لَوْ كَانُوْا يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٥﴾

65. Na maisha haya ya dunia hii siyo ila upuuzi na mchezo; na hakika nyumba ya Akhera ndiyo maisha hasa: laiti wangalijua!

فَاِذَا رَكِبُوْا فِي الْفُلْكِ دَعَوُا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۚ فَلَمَّا نَجّٰىهُمْ اِلَى الْبَرِّ اِذَا هُمْ يُشْرِكُوْنَ ﴿٦٦﴾

66. Na wanapopanda katika merikebu, wanamwomba Mwenyezi Mungu wakimhalisishia utii. Lakini Anapowafikisha salama barani mara wanamshirikisha;

لِيَكْفُرُوْا بِمَآ اٰتَيْنٰهُمْ ۚۙ وَلِيَتَمَتَّعُوْا ۫ فَسَوْفَ يَعْلَمُوْنَ ﴿٦٧﴾

67. Wapate kutoshukuru Tuliyowapa, na ili wajifurahishe. Lakini karibuni watajua!

اَوَلَمْ يَرَوْا اَنَّا جَعَلْنَا حَرَمًا اٰمِنًا وَّيُتَخَطَّفُ النَّاسُ مِنْ حَوْلِهِمْ ۚ اَفَبِالْبَاطِلِ يُؤْمِنُوْنَ وَبِنِعْمَةِ اللّٰهِ يَكْفُرُوْنَ ﴿٦٨﴾

68. Je, hawaoni ya kwamba Tumeifanya nchi takatifu kuwa na amani, hali hunyang'anywa watu wa pembezoni mwake? Je, wataamini batili na kuzikataa neema za Mwenyezi Mungu?

وَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنِ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا اَوْ كَذَّبَ بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهٗ ۚ اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٦٩﴾

69. Na nani mdhalimu mkubwa kuliko yule anayemzushia uwongo Mwenyezi Mungu, au anayekadhibisha haki inapomjia? Je, si katika Jahanamu kao la makafiri?

---

Kama mtu mwenye imani anaihama nchi kwa sababu ya kuilinda imani yake, basi bila shaka Mwenyezi Mungu atamlipa mema na atampa raha. Mfano wa Masahaba unahakikisha jambo hili.

**Aya 68.** Nchi takatifu (Haraam) ni Makka na maili kadha wa kadha za ardhi inayoizunguka.

Kuhifadhiwa kwa ardhi ya Makka ni mwujiza mkubwa. Nchi hii imehifadhiwa hata haiwezi kuingia katika mikono ya wasioiheshimu. Ijapokuwa unyang'anyi umetanda kila upande kuizunguka na kuuana na kupigana kunavumishwa, lakini kwa karne na karne nchi hii haikuondolewa staha yake, na watu humo wamekaa salama kabisa, ingawa makabila ya Waarabu walioizunguka yamo bado katika ujinga. Jambo hili hapana shaka linadhihirisha uwezo mkubwa wa Mwenyezi Mungu na ujuzi wake.

70. Na wale wanaojitahidi kwa ajili Yetu, kwa yakini Tunawaongoza kwenye njia Zetu. Na bila shaka Mwenyezi Mungu Yu pamoja na wafanyao mema.

وَالَّذِينَ جَاهَدُوا فِينَا لَنَهْدِيَنَّهُمْ سُبُلَنَا ۚ وَإِنَّ اللَّهَ
لَمَعَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٦٩﴾

---

**Aya 70.** Juhudi hasa ni mahangaiko ya kweli, tamaa iliyo sahihi, juhudi kubwa, na kuomba dua. Huba tu bila juhudi haifai. Mtu anapotumia uwezo wake wote katika njia ya Mwenyezi Mungu basi Mungu humfanyia hisani akamwonyesha kila njia, na yale asiyoyaweza akamfanyia. Lakini siyo matlabu yake ya kuwa maji yanapatikana futi 12 chini, kisha mtu achimbe futi mbili tu na akae aseme amechoka. Bali juhudi kubwa ndiyo jambo la lazima kwa kumtafuta Mwenyezi Mungu.

سُوْرَةُ الرُّوْمِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَ سِتُّوْنَ اٰيَةً وَّ سِتَّةُ رُكُوْعَاتٍ

## 30. SURA AR-RUUM

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 6 na Aya 61 pamoja na Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

الٓمّٓ ②

2. Mimi ni Mungu Nijuaye sana.

غُلِبَتِ الرُّوْمُ ③

3. Warumi wameshindwa.

فِيْٓ اَدْنَى الْاَرْضِ وَهُمْ مِّنْۢ بَعْدِ غَلَبِهِمْ سَيَغْلِبُوْنَ ④

4. Katika nchi iliyo karibu; nao baada ya kushindwa kwao, watashinda.

فِيْ بِضْعِ سِنِيْنَ ۗ لِلّٰهِ الْاَمْرُ مِنْ قَبْلُ وَمِنْۢ بَعْدُ ۗ وَيَوْمَئِذٍ يَّفْرَحُ الْمُؤْمِنُوْنَ ⑤

5. Katika miaka michache; Amri ni ya Mwenyezi Mungu kabla na baadaye; na siku hiyo waaminio watafurahi,

---

Sura hii imepata jina katika bishara ya maana inayoeleza kuwa Warumi watawashinda Waajemi ambao wakati ilipotolewa bishara hii wao Warumi walikuwa wameshindwa kabisa na milki zao zimekwisha ingia mikononi mwa Waajemi. Sura hii inajulikana kuwa ya Makka (Muhit) na ilishuka katika mwaka wa sita au wa saba kabla ya Hijra.

**Aya 2.** *Alif Laam Miim* (Tazama sura 2:2). Warumi ni watu wa zamani waliotawala milki kubwa. Mji wao mkubwa uliitwa Rumi (Rome) nao ulikuwa katika nci ya Italia kando ya mto Tiber. Warumi waliona ni kudharauliwa kuitwa Magiriki (Wayunani) kwa vile jina hilo lilikuwa sawa na kumwita mtu mshenzi (Butler's Arab Conquest of Egypt, maelezo uk. 141). Hivyo kutafsiri Rumi kuwa Wayunani kama alivyofasiri Padre Dale si sawa, maana wenyewe walijiita Warumi.

**Aya 4.** *Nchi iliyo karibu* ni Shaam.

**Aya 5.** *Bidh'i siniin,* "miaka michache" Maneno haya huonyesha kitambo cha miaka 3 mpaka 9 (Baidhawi).

Kulikuwa ugomvi baina ya falme mbili - Rumi na Ajemi - ulioanza katika mwaka 602 A.D. Na katika mapigano hayo, Waajemi waliwashinda Warumi. Habari za kushinda Waajemi zilipofika Makka, makafiri wakafurahi sana, maana Waajemi walikuwa wakiabudu masanamu kama wao. Makafiri wakasema kuwaambia Waislamu, Wakristo watu wa Kitabu kama ninyi, wameshindwa na washirikina wenzetu, na hii ni alama ya kuwa karibuni na sisi tutawashindeni.

Qur'an ilitangaza Aya hizo zenye bishara mbili: Bishara ya kwanza ni kuwa katika muda wa miaka 9 Waajemi watashindwa *na siku hiyo waaminio watafurahi,* yaani makafiri wa Makka nao watashindwa.

Katika mwaka 624 Hirakla, mfalme wa Warumi aliingia Media katika nchi ya Ajemi na akalihilikisha hekalu la kuabudu moto la Goudzak (Enc. Br. Art. "Chosroes II"). Katika mwaka huo huo Waislamu 313 wasiojua kupigana, wanyonge, wenye silaha hafifu wakajikusuru kupambana na jeshi la makafiri 1,000 mastadi wa vita waliokuja kwa nia ya kuwaangamiza. Vita

6. Kwa msaada wa Mwenyezi Mungu; Humsaidia Amtakaye; naye ni Mwenye nguvu, Mwenye rehema.

بِنَصْرِ اللّٰهِ ۚ يَنْصُرُ مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الرَّحِيْمُ ﴿٦﴾

7. (Hii ni) ahadi ya Mwenyezi Mungu. Mwenyezi Mungu Havunji ahadi Yake, lakini watu wengi hawajui.

وَعْدَ اللّٰهِ ۚ لَا يُخْلِفُ اللّٰهُ وَعْدَهٗ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٧﴾

8. Wanajua hali ya dhahiri ya maisha ya dunia, nao ndio wameghafilika na Akhera.

يَعْلَمُوْنَ ظَاهِرًا مِّنَ الْحَيٰوةِ الدُّنْيَا ۚ وَهُمْ عَنِ الْاٰخِرَةِ هُمْ غٰفِلُوْنَ ﴿٨﴾

9. Je, hawafikiri nafsini mwao: Mwenyezi Mungu Hakuumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao ila kwa haki na kwa muda uliowekwa? Na kwa yakini watu wengi wanakataa kukutana na Mola wao.

اَوَلَمْ يَتَفَكَّرُوْا فِيْٓ اَنْفُسِهِمْ ۗ مَا خَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا بِالْحَقِّ وَاَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ وَاِنَّ كَثِيْرًا مِّنَ النَّاسِ بِلِقَآئِ رَبِّهِمْ لَكٰفِرُوْنَ ﴿٩﴾

10. Je, hawatembei katika nchi na kuona jinsi ulivyokuwa mwisho wa wale waliokuwa kabla yao? wao walikuwa wenye nguvu zaidi kuliko hawa, na wakiilima ardhi na kuistawisha zaidi kuliko hawa walivyostawisha, na Mitume wao waliwafikia kwa dalili waziwazi, basi hakuwa Mwenyezi Mungu wa kuwadhulumu, lakini walikuwa wenyewe wakijidhulumu.

اَوَلَمْ يَسِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَيَنْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوْٓا اَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَّاَثَارُوا الْاَرْضَ وَعَمَرُوْهَآ اَكْثَرَ مِمَّا عَمَرُوْهَا وَجَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ ۚ فَمَا كَانَ اللّٰهُ لِيَظْلِمَهُمْ وَلٰكِنْ كَانُوْٓا اَنْفُسَهُمْ يَظْلِمُوْنَ ﴿١٠﴾

11. Kisha ulikuwa mbaya mwisho wa wale waliofanya ubaya kwa kuzikadhibisha Aya za Mwenyezi Mungu, na walikuwa wakizifanyia mzaha.

ثُمَّ كَانَ عَاقِبَةَ الَّذِيْنَ اَسَآءُوا السُّوْٓاٰى اَنْ كَذَّبُوْا بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَكَانُوْا بِهَا يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿١١﴾

---

ikapiganwa katika mtaa wa Badri na makafiri wakashindwa vibaya. Hivyo bishara iliyotangazwa hapa ikatimia.

Aya hizi ziliposhuka makafiri walizibisha; basi Seyidna Abu Bakar akaenda bima ngamia mia kwa mia na kafiri mmoja aitwaye Ubayya bin Khalf. Huyu Ubayya bin Khalf alikufa kabla ya tokeo hili, na Seyidna Abu Bakar alichukua ngamia kwa mrithi wake, na Mtume s.a.w. akamwambia azitoe sadaka (Baidhawi).

Padre Dale ameona husuda sana kutimia kwa bishara hii ya ajabu na hana asemalo isipokuwa ati ilikuwa ni kukisi, na anatoa mfano wa Waingereza na Wajerumani. Lakini kama ni kukisi iliwezekanaje Mtume kukisi kuwa wafuasi wake wawili watatu walio dhaifu baada ya miaka

## FUNGU 2

12. Mwenyezi Mungu Huanzisha kiumbe tena Hukirudisha mara ya pili, kisha mtarudishwa Kwake.

اَللّٰهُ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Na siku itakaposimama saa hiyo wakosefu watakata tamaa.

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يُبْلِسُ الْمُجْرِمُوْنَ ﴿١٣﴾

14. (Watu) hawatakuwa na waombezi miongoni mwa washirika wao, nao watawakataa washirika wao.

وَلَمْ يَكُنْ لَّهُمْ مِّنْ شُرَكَآئِهِمْ شُفَعٰٓؤُا وَكَانُوْا بِشُرَكَآئِهِمْ كٰفِرِيْنَ ﴿١٤﴾

15. Na siku itakapotokea saa hiyo, basi siku hiyo, ndipo watafarakana.

وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ يَوْمَئِذٍ يَّتَفَرَّقُوْنَ ﴿١٥﴾

16. Lakini wale walioamini na kutenda mema, basi wao watafurahishwa katika bustani.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَهُمْ فِيْ رَوْضَةٍ يُّحْبَرُوْنَ ﴿١٦﴾

17. Na waliokufuru na wakazikadhibisha Aya Zetu na mkutano wa Akhera, basi hao watahudhurishwa katika adhabu.

وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَا وَلِقَآئِ الْاٰخِرَةِ فَاُولٰٓئِكَ فِي الْعَذَابِ مُحْضَرُوْنَ ﴿١٧﴾

18. Basi Mtukuzeni Mwenyezi Mungu mnapoingia usiku na mnapoingia asubuhi.

فَسُبْحٰنَ اللّٰهِ حِيْنَ تُمْسُوْنَ وَحِيْنَ تُصْبِحُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Na sifa zote njema ni Zake mbinguni na ardhini, na wakati wa alasiri na mnapoingia adhuhuri.

وَلَهُ الْحَمْدُ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَعَشِيًّا وَّحِيْنَ تُظْهِرُوْنَ ﴿١٩﴾

20. Hukitoa kilicho hai katika kilichokufa, na Hukitoa kilichokufa katika kilicho hai, na Huihuisha ardhi baada ya kufa kwake. Na hivyo ndivyo mtakavyotolewa.

يُخْرِجُ الْحَيَّ مِنَ الْمَيِّتِ وَيُخْرِجُ الْمَيِّتَ مِنَ الْحَيِّ وَيُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ وَكَذٰلِكَ تُخْرَجُوْنَ ﴿٢٠﴾ ع

---

kumi watawashinda makafiri wenye nguvu kabisa? Angewezaje kukisi kuwa ufalme uliovunjwa kabisa wa Kirumi katika muda barabara wa miaka 9 utajilipiza na kumshinda adui yao hali hana habari watainuka namna gani? Mtume angekuwa mwongo Mungu angemfedhehesha hapa, maana kukisi kwa mtu hivi hivi ni mbali na kwa mtu ambaye kukisi kwake kunaweza kuwapoteza watu waangamie kama kukitokea sawasawa.

**Aya 18 - 19.** Ibni Abbas anasema ya kwamba hapa sala tano zimeelezwa: *Hiina tumsuun* (mnapoingi usiku) ni Sala ya Magharibi na Isha. *Hiina tusbihuun* (mnapoingia asubuhi) ni Sala ya Alfajiri. Ashiyyan (wakati wa alasiri ni Sala ya Asri. *Hiina tudh-hiruun* (mnapoingia adhuhuri) ni Sala ya Adhuhuri (Baidhawi).

## FUNGU 3

21. Na katika Ishara Zake ni hii ya kwamba Amewaumbeni kwa udongo, kisha mmekuwa watu mnaoenea.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ اِذَآ اَنْتُمْ بَشَرٌ تَنْتَشِرُوْنَ ﴿٢١﴾

22. Na katika Ishara Zake ni kuwa Amewaumbieni katika jinsi yenu wake ili mpate utulivu kwao, naye Amejaalia mapenzi na huruma baina yenu. Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaofikiri.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ خَلَقَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا لِّتَسْكُنُوْٓا اِلَيْهَا وَجَعَلَ بَيْنَكُمْ مَّوَدَّةً وَّرَحْمَةً ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٢٢﴾

23. Na katika Ishara Zake ni umbo la mbingu na ardhi, na hitilafu ya lugha zenu na rangi zenu. Kwa yakini katika hayo zimo Ishara kwa wenye elimu.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ خَلْقُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَاخْتِلَافُ اَلْسِنَتِكُمْ وَاَلْوَانِكُمْ ۚ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّلْعٰلِمِيْنَ ﴿٢٣﴾

24. Na katika Ishara Zake ni kulala kwenu kwa usiku na mchana, na (pia) kutafuta kwenu fadhili Yake. Hakika katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaosikia.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ مَنَامُكُمْ بِالَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَابْتِغَآؤُكُمْ مِّنْ فَضْلِهٖ ۭ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّسْمَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Na katika Ishara Zake ni kuwaonyesheni umeme kwa hofu na tumaini, na kuteremsha maji kutoka mawinguni, kwayo Huifufua ardhi baada ya kufa kwake. Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaofahamu.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖ يُرِيْكُمُ الْبَرْقَ خَوْفًا وَّطَمَعًا وَّيُنَزِّلُ مِنَ السَّمَآءِ مَآءً فَيُحْيٖ بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۭ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na katika Ishara Zake ni kuwa mbingu na ardhi husimama kwa amri Yake; kisha Atakapowaiteni wito mmoja, nanyi ndipo mtatoka ardhini.

وَمِنْ اٰيٰتِهٖٓ اَنْ تَقُوْمَ السَّمَآءُ وَالْاَرْضُ بِاَمْرِهٖ ۭ ثُمَّ اِذَا دَعَاكُمْ دَعْوَةً ڰ مِّنَ الْاَرْضِ ڰ اِذَآ اَنْتُمْ تَخْرُجُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Vilivyomo mbinguni na ardhini ni Vyake, vyote humtii.

وَلَهٗ مَنْ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۭ كُلٌّ لَّهٗ قٰنِتُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Na Yeye ndiye Anayeanzisha kiumbe na ndiye Atakayekirudisha mara nyingine, na jambo hili ni rahisi Kwake; na sifa zilizotukuka katika mbingu na ardhi ni Zake, naye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

وَهُوَ الَّذِيْ يَبْدَؤُا الْخَلْقَ ثُمَّ يُعِيْدُهٗ وَهُوَ اَهْوَنُ عَلَيْهِ ۭ وَلَهُ الْمَثَلُ الْاَعْلٰى فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢٨﴾

---

**Aya 23.** *Hitilafu ya lugha zenu na rangi zenu.* Kama vile mbingu na ardhi

## FUNGU 4

29. Amewapigieni mfano kwa hali ya nafsi zenu; je, katika hao iliyowatamalaki mikono yenu ya kuume kuna washirika wenu katika yale Tuliyowapeni hata mkashiriki sawasawa, mkawaogopa kama mnavyoogopana wenyewe? Hivyo ndivyo Tuelezavyo Ishara kwa watu wanaofahamu.

ضَرَبَ لَكُمْ مَّثَلًا مِّنْ اَنْفُسِكُمْ ۚ هَلْ لَّكُمْ مِّنْ مَّا
مَلَكَتْ اَيْمَانُكُمْ مِّنْ شُرَكَآءَ فِیْ مَا رَزَقْنٰكُمْ فَاَنْتُمْ
فِیْهِ سَوَآءٌ تَخَافُوْنَهُمْ كَخِیْفَتِكُمْ اَنْفُسَكُمْ ؕ كَذٰلِكَ
نُفَصِّلُ الْاٰیٰتِ لِقَوْمٍ یَّعْقِلُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Lakini waliodhulumu walifuata matamanio yao pasipo kujua; basi ni nani awezaye kumwogoza ambaye Mwenyezi Mungu Amemwacha kupotea? Nao hawatakuwa na wasaidizi.

بَلِ اتَّبَعَ الَّذِیْنَ ظَلَمُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ بِغَیْرِ عِلْمٍ ۚ فَمَنْ
یَّهْدِیْ مَنْ اَضَلَّ اللّٰهُ ؕ وَمَا لَهُمْ مِّنْ نّٰصِرِیْنَ ﴿٣٠﴾

31. Basi uelekeze uso wako kwenye dini ukiwa daima umeegemea kwenye haki - na fuata hali asilia ya Mwenyezi Mungu ambayo kwayo Aliwaumba binadamu wote. Hakuna mabadiliko katika uumbaji wa Mwenyezi Mungu. Bila shaka hiyo ndiyo dini iliyosimama madhubuti na inazisaidia zingine kusimama wima. Lakini watu wengi hawajui.

فَاَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّیْنِ حَنِیْفًا ؕ فِطْرَتَ اللّٰهِ الَّتِیْ فَطَرَ
النَّاسَ عَلَیْهَا ؕ لَا تَبْدِیْلَ لِخَلْقِ اللّٰهِ ؕ ذٰلِكَ الدِّیْنُ
الْقَیِّمُ ۙ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ لَا یَعْلَمُوْنَ ﴿٣١﴾

---

zinaonyesha uwezo wa Mwenyezi Mungu, namna hii rangi na lugha mbalimbali za watu zinaonyesha uwezo wa Mwenyezi Mungu, siyo kwamba ziwe sababu ya watu kuchukiana na kubughudhiana.

**Aya 31.** *Ndilo umbile la Mwenyezi Mungu alilowaumbia watu.* Dini ya Kiislamu inatoa mafundisho yaliyo sawa kabisa na asili ya mwanadamu. Mafundisho yake juu ya Umoja wa Mwenyezi Mungu, na kufika kwa ufunuo kila upande wa dunia, na kupata malipo ya vitendo, ni mambo yanayokubaliwa na mataifa yote. Hata huwezi kukuta fundisho lo lote la kishenzi au lililo kinyume na ustaarabu hasa katika Uislamu. Mtume *s.a.w.* alisema, "Hakuna azaliwaye ila anazaliwa juu ya kawaida ya asili ambayo ni Uislamu, lakini wazazi wake wanamfanya Myahudi au Mkristo au Mmajusi; kama vile mnyama anazaliwa mnyama kamili katika viungo vyake, je mmepata kumwona na ulema?" (Bukhari).

Hapa hali asilia ya Mwenyezi Mungu ina maana ya sifa Zake. Katika maudhui hii ina maana kwamba mtu amepewa uwezo wa kuziigiza sifa za Mwenyezi Mungu. Hiyo ndiyo njia pekee ambayo kwayo mtu anaweza kupata mageuzi ya kiroho. Ni dhahiri kwamba wanyama wengine hawawezi kuwa na hisa katika hali hii pekee ya binadamu. Yaani kumkaribia Mwenyezi Mungu

32. Nyenyekeeni Kwake na Mcheni, na simamisheni Sala, wala msiwe katika washirikina,

33. Katika wale waliotenga dini yao wakawa makundi-makundi; kila kundi hufurahia waliyo nayo.

34. Na udhia unapowashika watu, humwomba Mola wao kwa kunyenyekea, kisha Anapowaonjesha rehema Yake, hapo kundi moja miongoni mwao mara humshirikisha Mola wao,

35. Kwa kuyakataa Tuliyowapa, basi jifurahisheni kidogo, karibuni mtajua.

36. Je, Tumewataremshia dalili inayowaambia juu ya yale wamshirikishayo nayo?

37. Na Tunapowaonjesha watu rehema, huifurahia, na kama ukiwafikia ubaya kwa sababu ya yale iliyoyatanguliza mikono yao, mara wanakata tamaa.

38. Je, hawaoni ya kwamba Mwenyezi Mungu Hutoa riziki nyingi kwa Amtakaye na Hudhikisha? Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaoamini.

39. Basi mpe ndugu haki yake na maskini, na msafiri. Hayo ni bora kwa wale wanaotaka radhi ya Mwenyezi Mungu; na hao ndio wenye kufaulu.

مُنِيبِينَ إِلَيْهِ وَاتَّقُوهُ وَأَقِيمُوا الصَّلَوٰةَ وَلَا تَكُونُوا
مِنَ الْمُشْرِكِينَ ﴿٣٢﴾
مِنَ الَّذِينَ فَرَّقُوا دِينَهُمْ وَكَانُوا شِيَعًا ۖ كُلُّ حِزْبٍ
بِمَا لَدَيْهِمْ فَرِحُونَ ﴿٣٣﴾
وَإِذَا مَسَّ النَّاسَ ضُرٌّ دَعَوْا رَبَّهُمْ مُنِيبِينَ إِلَيْهِ
ثُمَّ إِذَا أَذَاقَهُمْ مِنْهُ رَحْمَةً إِذَا فَرِيقٌ مِنْهُمْ بِرَبِّهِمْ
يُشْرِكُونَ ﴿٣٤﴾
لِيَكْفُرُوا بِمَا آتَيْنَاهُمْ ۚ فَتَمَتَّعُوا فَسَوْفَ تَعْلَمُونَ ﴿٣٥﴾
أَمْ أَنْزَلْنَا عَلَيْهِمْ سُلْطَانًا فَهُوَ يَتَكَلَّمُ بِمَا كَانُوا بِهِ
يُشْرِكُونَ ﴿٣٦﴾
وَإِذَا أَذَقْنَا النَّاسَ رَحْمَةً فَرِحُوا بِهَا ۖ وَإِنْ تُصِبْهُمْ
سَيِّئَةٌ بِمَا قَدَّمَتْ أَيْدِيهِمْ إِذَا هُمْ يَقْنَطُونَ ﴿٣٧﴾
أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَشَاءُ وَ
يَقْدِرُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ﴿٣٨﴾
فَآتِ ذَا الْقُرْبَىٰ حَقَّهُ وَالْمِسْكِينَ وَابْنَ السَّبِيلِ ۚ
ذَٰلِكَ خَيْرٌ لِلَّذِينَ يُرِيدُونَ وَجْهَ اللَّهِ ۖ وَأُولَٰئِكَ
هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿٣٩﴾

---

kwaweza kupatikana tu iwapo sifa Zake zilizo bora zitaigizwa. Lakini ni lazima ikumbukwe kwamba Mwenyezi Mungu hana mwisho ambapo binadamu ana mwisho. Hivyo basi binadamu anaweza kumuigiza Yeye ndani ya ukomo wa kibinadamu.

**Aya 39.** *Haki yake*. Mtu anapotoa kuwapa jamaa na ndugu cho chote, basi ajue ya kuwa namna hii anatimiza wajibu wake na anatoa haki zao zilizo katika mali na vifaa vyake.

40. Na riba ile mtoayo ili izidi katika mali ya watu, basi mbele ya Mwenyezi Mungu haizidi; lakini (mali) mnayoitoa Zaka kwa kutaka radhi ya Mwenyezi Mungu, basi hao ndio wazidishao (mali zao).

وَمَآ اٰتَيْتُمْ مِّنْ رِّبًا لِّيَرْبُوَاۡ فِيْٓ اَمْوَالِ النَّاسِ فَلَا
يَرْبُوْا عِنْدَ اللّٰهِ ۚ وَمَآ اٰتَيْتُمْ مِّنْ زَكٰوةٍ تُرِيْدُوْنَ
وَجْهَ اللّٰهِ فَاُولٰٓئِكَ هُمُ الْمُضْعِفُوْنَ ﴿٣٩﴾

41. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewaumbeni, kisha Akawapeni riziki, kisha Atawafisheni, kisha Atawafufueni. Je, miongoni mwa washirika wenu yuko awezaye kufanya lo lote katika hayo? Yeye Ameepukana na upungufu, na Yu juu kabisa kuliko yale wanayomshirikisha nayo.

اَللّٰهُ الَّذِيْ خَلَقَكُمْ ثُمَّ رَزَقَكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ
يُحْيِيْكُمْ ۗ هَلْ مِنْ شُرَكَآئِكُمْ مَّنْ يَّفْعَلُ مِنْ ذٰلِكُمْ
مِّنْ شَيْءٍ ۗ سُبْحٰنَهٗ وَتَعٰلٰى عَمَّا يُشْرِكُوْنَ ﴿٤٠﴾ ع

FUNGU 5

42. Ufisadi umedhihirika barani na baharini kwa sababu ya yale iliyoyafanya mikono ya watu, ili Awaonjeshe (adhabu ya) sehemu ya waliyoyafanya, huenda warudie.

ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ اَيْدِي
النَّاسِ لِيُذِيْقَهُمْ بَعْضَ الَّذِيْ عَمِلُوْا لَعَلَّهُمْ
يَرْجِعُوْنَ ﴿٤١﴾

43. Sema: Safirini ardhini na tazameni jinsi ulivyokuwa mwisho wa wale waliotangulia, wengi wao walikuwa washirikina.

قُلْ سِيْرُوْا فِي الْاَرْضِ فَانْظُرُوْا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلُ ۗ كَانَ اَكْثَرُهُمْ مُّشْرِكِيْنَ ﴿٤٢﴾

44. Basi elekeza uso wako kwenye dini ambayo imesimama wima na ambayo inazisaidia zingine kusimama wima, kabla ya kufika kwa siku isiyozuilika kutoka kwa Mwenyezi Mungu. Siku hiyo watagawanyika katika makundi na kila kundi litakuwa tofauti na lingine.

فَاَقِمْ وَجْهَكَ لِلدِّيْنِ الْقَيِّمِ مِنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ
يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ لَهٗ مِنَ اللّٰهِ يَوْمَئِذٍ يَّصَّدَّعُوْنَ ﴿٤٣﴾

---

**Aya 40.** Watu wanaotoa au kupokea riba wajue ya kuwa ingawa wanaweza kujiongezea faida ya dunia hii lakini kwa Mwenyezi Mungu wao watakuwa na hasara kabisa na maangamizo ya namna-namna yanayoweza kuwafikia wao au wazao wao. Katika sura 2:280 imehadharishwa ya kuwa riba isipoachwa italeta vita.

**Aya 42.** Aya hii inashuhudiwa na historia ya kuwa alipofika Mtume *s.a.w.* ulimwengu

مَنْ كَفَرَ فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَمَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِأَنْفُسِهِمْ
يَمْهَدُونَ ﴿٤٥﴾

45. Anayekufuru, basi (madhara ya) kufuru yake ni juu yake; na afanyaye mema, basi (hao) wanazitengenezea nafsi zao,

لِيَجْزِيَ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْ فَضْلِهِ ۚ
إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الْكَافِرِينَ ﴿٤٦﴾

46. Ili Awalipe wale walioamini na kufanya vitendo vizuri katika fadhili Yake. Bila shaka Yeye Hawapendi makafiri.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنْ يُرْسِلَ الرِّيَاحَ مُبَشِّرَاتٍ وَلِيُذِيقَكُمْ
مِنْ رَحْمَتِهِ وَلِتَجْرِيَ الْفُلْكُ بِأَمْرِهِ وَلِتَبْتَغُوا مِنْ
فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿٤٧﴾

47. Na katika Ishara Zake ni kuzituma pepo ziletazo habari nzuri, na ili kuwaonjesheni rehema Yake, na ili zitembee merikebu kwa amri Yake, na mzitafute fadhili Zake, na ili mtoe shukurani.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ رُسُلًا إِلَىٰ قَوْمِهِمْ فَجَاءُوهُمْ
بِالْبَيِّنَاتِ فَانْتَقَمْنَا مِنَ الَّذِينَ أَجْرَمُوا ۖ وَكَانَ حَقًّا
عَلَيْنَا نَصْرُ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٤٨﴾

48. Na Kwa hakika Tuliwatuma Mitume kwa watu wao, na wakaawafikia kwa Ishara waziwazi, kisha Tukawaadhibu wale waliokosa, na ilikuwa haki juu Yetu kuwasaidia waaminio.

اللَّهُ الَّذِي يُرْسِلُ الرِّيَاحَ فَتُثِيرُ سَحَابًا فَيَبْسُطُهُ
فِي السَّمَاءِ كَيْفَ يَشَاءُ وَيَجْعَلُهُ كِسَفًا فَتَرَى الْوَدْقَ
يَخْرُجُ مِنْ خِلَالِهِ ۖ فَإِذَا أَصَابَ بِهِ مَنْ يَشَاءُ مِنْ
عِبَادِهِ إِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُونَ ﴿٤٩﴾

49. Mwenyezi Mungu ndiye Anayezituma pepo zinainua mawingu, kisha Anayatandaza mbinguni kama Apendavyo, na Anayafanya vipandevipande, kisha unaona mvua ikinyesha ndani yake; na Anapoifikisha kwa Amtakaye katika watumishi Wake, lo! wanafurahi,

وَإِنْ كَانُوا مِنْ قَبْلِ أَنْ يُنَزَّلَ عَلَيْهِمْ مِنْ قَبْلِهِ
لَمُبْلِسِينَ ﴿٥٠﴾

50. Na ingawa kabla ya kuwateremshia walikuwa wenye kukata tamaa.

فَانْظُرْ إِلَىٰ آثَارِ رَحْمَتِ اللَّهِ كَيْفَ يُحْيِي الْأَرْضَ بَعْدَ
مَوْتِهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

51. Basi ziangalie alama za rehema za Mwenyezi Mungu, jinsi Anavyoihuisha ardhi baada ya kufa kwake; bila shaka Yeye ndiye Mwenye kuhuisha wafu: Naye ndiye Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

---

mzima ulikuwa katika giza na ufisadi. Ukristo nao, asemavyo Sir William Muir, ulikuwa umelemaa na kuharibika.

52. Na kama Tukiutuma upepo na wakauona umekuwa rangi ya manjano, juu ya hayo kwa yakini wataendelea kukufuru.

وَلَئِنْ أَرْسَلْنَا رِيحًا فَرَأَوْهُ مُصْفَرًّا لَّظَلُّوا مِن بَعْدِهِ يَكْفُرُونَ ﴿٥٢﴾

53. Na wewe, bila shaka, huwezi kuwasikilizisha wafu, wala huwezi kuwasikilizisha viziwi wito, watakapogeuka kurudi nyuma.

فَإِنَّكَ لَا تُسْمِعُ الْمَوْتَىٰ وَلَا تُسْمِعُ الصُّمَّ الدُّعَاءَ إِذَا وَلَّوْا مُدْبِرِينَ ﴿٥٣﴾

54. Wala huwezi kuwaongoza vipofu katika upotevu wao. Huwasikilizishi ila wanaoziamini Aya Zetu, kisha wanakuwa watii.

وَمَا أَنتَ بِهَادِ الْعُمْيِ عَن ضَلَالَتِهِمْ ۖ إِن تُسْمِعُ إِلَّا مَن يُؤْمِنُ بِآيَاتِنَا فَهُم مُّسْلِمُونَ ﴿٥٤﴾

## FUNGU 6

55. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewaumbeni katika udhaifu, na baada ya udhaifu Akafanya nguvu, kisha baada ya nguvu Akaufanya udhaifu na uzee; Huumba Apendavyo; naye ni Mjuzi, Mwenye uwezo.

اللَّهُ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن ضَعْفٍ ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ ضَعْفٍ قُوَّةً ثُمَّ جَعَلَ مِن بَعْدِ قُوَّةٍ ضَعْفًا وَشَيْبَةً ۚ يَخْلُقُ مَا يَشَاءُ ۖ وَهُوَ الْعَلِيمُ الْقَدِيرُ ﴿٥٥﴾

56. Na siku itakaposimama saa ile, wakosefu wataapa (ya kwamba) hawakukaa isipokuwa saa moja tu. Hivyo ndivyo walivyokuwa wakigeuzwa.

وَيَوْمَ تَقُومُ السَّاعَةُ يُقْسِمُ الْمُجْرِمُونَ مَا لَبِثُوا غَيْرَ سَاعَةٍ ۚ كَذَٰلِكَ كَانُوا يُؤْفَكُونَ ﴿٥٦﴾

57. Na waliopewa elimu na imani watasema: Hakika ninyi mmekaa kwa hukumu ya Mwenyezi Mungu mpaka siku ya ufufuo, basi hii ni siku ya ufufuo, lakini ninyi mlikuwa hamjui.

وَقَالَ الَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ وَالْإِيمَانَ لَقَدْ لَبِثْتُمْ فِي كِتَابِ اللَّهِ إِلَىٰ يَوْمِ الْبَعْثِ ۖ فَهَٰذَا يَوْمُ الْبَعْثِ وَلَٰكِنَّكُمْ كُنتُمْ لَا تَعْلَمُونَ ﴿٥٧﴾

58. Na siku hiyo hautawafaa waliodhulumu udhuru wao, wala hawatapewa fursa ya kukifikia kizingiti Chake.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يَنفَعُ الَّذِينَ ظَلَمُوا مَعْذِرَتُهُمْ وَلَا هُمْ يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٥٨﴾

59. Na kwa yakini Tumepiga mfano wa kila namna kwa ajili ya watu katika Qur'an hii. Na kama ukiwafikia na Ishara, bila shaka wale waliokufuru watasema: Ninyi si cho chote ila mshikao batili.

ولقد ضربنا للناس في هذا القرآن من كل
مثل ولئن جئتهم بآية ليقولن الذين كفروا
إن أنتم إلا مبطلون ٥٩

60. Hivi ndivyo Mwenyezi Mungu Hupiga muhuri mioyoni mwa wale wasiofahamu.

كذلك يطبع الله على قلوب الذين لا يعلمون ٦٠

61. Basi subiri, bila shaka ahadi ya Mwenyezi Mungu ni haki, wala wasikuhafifishe wale wasiokuwa na yakini.

فاصبر إن وعد الله حق ولا يستخفنك الذين
لا يوقنون ٦١

سُوْرَةُ لُقْمَانَ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسٌ وَّثَلاثُوْنَ اٰيَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 31. SURA LUQMAAN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 4 na Aya 35 pamoja na Bismillahi.*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Mimi ni Mungu Nijuaye sana.

3. Hizi ndizo Aya za Kitabu chenye hekima,

4. Mwongozo na rehema kwa wafanyao wema.

5. Wale wanaosimamisha Sala na kutoa Zaka, na ambao wana yakini na Akhera,

6. Hao ndio wako juu ya mwongozo utokao kwa Mola wao, na hao ndio wenye kufaulu.

7. Na katika watu yupo anayenunua maneno ya upuuzi ili kupoteza katika njia ya Mwenyezi Mungu pasipo elimu, na kuifanyia mzaha. Hao watapata adhabu ifedheheshayo.

8. Na anaposomewa Aya Zetu, hurudi kwa kujivuna kama hakuzisikia, kana kwamba masikioni mwake mna uzito; basi mpe habari za adhabu iumizayo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

الٓمّٓ ﴿٢﴾

تِلْكَ اٰيٰتُ الْكِتٰبِ الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾

هُدًى وَّ رَحْمَةً لِّلْمُحْسِنِيْنَ ﴿٤﴾

الَّذِيْنَ يُقِيْمُوْنَ الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَ هُمْ
بِالْاٰخِرَةِ هُمْ يُوْقِنُوْنَ ﴿٥﴾

اُولٰٓئِكَ عَلٰى هُدًى مِّنْ رَّبِّهِمْ وَ اُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُفْلِحُوْنَ ﴿٦﴾

وَ مِنَ النَّاسِ مَنْ يَّشْتَرِيْ لَهْوَ الْحَدِيْثِ لِيُضِلَّ
عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۖ وَّيَتَّخِذَهَا هُزُوًا ؕ
اُولٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِيْنٌ ﴿٧﴾

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِ اٰيٰتُنَا وَلّٰى مُسْتَكْبِرًا كَاَنْ لَّمْ يَسْمَعْهَا
كَاَنَّ فِيْٓ اُذُنَيْهِ وَقْرًا ۚ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ اَلِيْمٍ ﴿٨﴾

---

Jina la sura hii ni Seyidna Lukman mcha Mungu mkubwa aliyekuwa katika nchi ya ethiopia (Uhabeshi). Sura hii kadhalika ilishuka Makka ingawa baadhi ya watu wamehitilafiana: wengine wanasema baadhi ya Aya zake, na wengine sehemu yake kubwa, ndiyo ilishuka Madina.

**Aya 2.** *Alif Laam Miim* (Tazama sura 2:2).

**Aya 7.** *Anayenunua,* maana yake anayeshika.

kwa Mwenyezi Mungu tu, naye ni Shahidi juu ya kila kitu.

49. Sema: Bila shaka Mola wangu Hutoa haki tu, Mjuzi wa (mambo ya) ghaibu.

50. Sema, "Ukweli umefika" na uwongo hauwezi kuanzilisha wala kurejesha kitu cho chote.

51. Sema: Kama nimepotea, basi nimepotea kwa kudhuru nafsi yangu tu; na kama nimeongoka, basi ni kwa sababu Ananifunulia Mola wangu. Bila shaka Yeye ni Asikiaye, Aliye karibu.

52. Na ungaliona watakapohangaika lakini hakuna kimbilio, na watakamatiwa mahali pa karibu.

53. Na watasema, "Sasa tunaiamini". Lakini kuifikia imani kutawezekanaje kwao kutoka mahali walipo ambapo ni mbali sana?

54. Bila shaka walikwisha ikataa tangu mapema, wakajishughulisha na dhana za ovyo wakiwa wamekaa mahali pa mbali.

55. Na watatiliwa kizuizi kati yao na kati ya wale wanayoyatamani, kama walivyofanyiwa rafiki zao zamani; bila shaka walikuwa katika shaka ihangaishayo.

عَلَى اللّٰهِ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ شَهِيْدٌ ﴿٤٨﴾

قُلْ اِنَّ رَبِّيْ يَقْذِفُ بِالْحَقِّ ۚ عَلَّامُ الْغُيُوْبِ ﴿٤٩﴾

قُلْ جَآءَ الْحَقُّ وَمَا يُبْدِئُ الْبَاطِلُ وَمَا يُعِيْدُ ﴿٥٠﴾

قُلْ اِنْ ضَلَلْتُ فَاِنَّمَآ اَضِلُّ عَلٰى نَفْسِيْ ۚ وَاِنِ اهْتَدَيْتُ
فَبِمَا يُوْحِيْٓ اِلَيَّ رَبِّيْ ۗ اِنَّهٗ سَمِيْعٌ قَرِيْبٌ ﴿٥١﴾

وَلَوْ تَرٰٓى اِذْ فَزِعُوْا فَلَا فَوْتَ وَاُخِذُوْا مِنْ مَّكَانٍ
قَرِيْبٍ ۙ﴿٥٢﴾

وَّقَالُوْٓا اٰمَنَّا بِهٖ ۚ وَاَنّٰى لَهُمُ التَّنَاوُشُ مِنْ مَّكَانٍۢ
بَعِيْدٍ ۚۖ﴿٥٣﴾

وَّقَدْ كَفَرُوْا بِهٖ مِنْ قَبْلُ ۚ وَيَقْذِفُوْنَ بِالْغَيْبِ مِنْ
مَّكَانٍۢ بَعِيْدٍ ﴿٥٤﴾

وَحِيْلَ بَيْنَهُمْ وَبَيْنَ مَا يَشْتَهُوْنَ كَمَا فُعِلَ
بِاَشْيَاعِهِمْ مِّنْ قَبْلُ ۗ اِنَّهُمْ كَانُوْا فِيْ شَكٍّ مُّرِيْبٍ ﴿٥٥﴾

---

**Aya 52.** Walikamatwa Badri na pia walikamatwa Makka.

**Aya 53.** Kwa kifupi ina maana tu kwamba kwa kuwa walikwisha kaa nayo mbali tangu mapema, hawawezi kuifikia imani baada ya kufika kwa adhabu.

**Aya 54.** Walikisi tu kuwa Mtume hatafanikiwa na hali hawana habari za ghaibu.

**Aya 55.** Adhabu kali ni mtu kukosa kupata kitu anachotamani mno. Na makafiri watazuiliwa kupata wanayoyatamani.

سُوْرَةُ فَاطِرٍ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ خَمْسَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 35. SURA AL-FAATIR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 5 na Aya 46 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, Mwumba wa mbingu na ardhi, Awafanyao Malaika kuwa wajumbe wenye mbawa mbili-mbili na tatu-tatu, na nne-nne. Huzidisha katika kuumba Apendavyo; bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

اَلْحَمْدُ لِلّٰهِ فَاطِرِ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ جَاعِلِ
الْمَلٰٓئِكَةِ رُسُلًا اُولِيْٓ اَجْنِحَةٍ مَّثْنٰى وَثُلٰثَ وَرُبٰعَ ۗ
يَزِيْدُ فِي الْخَلْقِ مَا يَشَآءُ ۗ اِنَّ اللّٰهَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ
قَدِيْرٌ ﴿٢﴾

---

Jina la sura hii limetoka katika sifa ya Mwenyezi Mungu iliyomo katika ya ya 2. Sura hii pia ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Malaika.* Neno "Malaika" maana yake ni "mchukuzi wa ujumbe" au "wakili." Wao huleta ujumbe wa Mwenyezi Mungu na kupitisha anayoyataka. Kama vile Mwenyezi Mungu ameweka taratibu katika ulimwengu wa kimwili, pia ameweka taratibu katika ulimwengu wa kiroho. Katika ulimwengu wa kimwili wao ni kiungo cha kwanza kwa kuungana na viungo vingine vinavyoshuka chini katika kuendesha kawaida za asili. Lakini katika ulimwengu wa kiroho wao ni kiungo cha moja kwa moja baina ya mtu na Mwenyezi Mungu.

Hatuwezi kufahamu kabisa umbo la Malaika, lakini tunaweza kufahamu kusudi la kuumbwa kwao na kazi wanazotakiwa kuzifanya. Dini ya Kiislamu inafundisha kuwa Malaika ni wengi kabisa na wamegawanywa katika sehemu mbalimbali, kila sehemu ina mahali maalumu na kusudi maalumu.

Islam inafundisha kuwaamini Malaika maana bila kuwaamini ni kama kuziba njia inayopita nuru ya Mwenyezi Mungu kuwaafikia watu.

Malaika hawaonekani kwa macho lakini baadhi ya wakati hujitokeza na wanaonekana kwa watu kwa sura mbalimbali. Siyo maana yake hizo ni sura zao hasa, bali huwa ni maonesho tu, wala siyo wameondoka mahali pao mbinguni.

Kuna hadithi nyingi zinazoeleza kuwa Malaika walijitokeza kwa Mtume *s.a.w.* kwa sura mbalimbali.

Kazi za Malaika zilizotajwa na Qur'an baadhi yao ni hizi:

(1) Wanaleta ujumbe wa Mwenyezi Mungu (sura 22:76). (2) Wanawatia watu mawazo ya kutenda mema na kuielekeza mioyo yao kwenye heri (sura 91:9 pia Tirmidh sura *Tafsir*). (3) Wanawatumikia Mitume na kuisaidia kazi yao (sura 15:30; 4:167); pia wanawasaidia waaminio (sura 41:31, 32).
(4) Wanaleta adhabu kwa watu wanaowapinga Mitume (sura 6:159); na wanawatia hofu maadui zao (sura 3:125, 126). (5) Wanaziendesha kawaida za asili, na kama ilivyo wanakibeba Kiti cha Enzi cha Mwenyezi Mungu mabegani mwao (sura 40:8).

مَا يَفْتَحِ اللَّهُ لِلنَّاسِ مِنْ رَحْمَةٍ فَلَا مُمْسِكَ لَهَا ۖ وَمَا يُمْسِكْ فَلَا مُرْسِلَ لَهُ مِنْ بَعْدِهِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢﴾

3. Rehema Anayoifungua Mwenyezi Mungu kwa watu, hakuna wa kuizuia; na Aizuiayo hakuna wa kuipeleka isipokuwa Yeye, naye ni Mwenye Nguvu, Mwenye hekina.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ اذْكُرُوا نِعْمَتَ اللَّهِ عَلَيْكُمْ ۚ هَلْ مِنْ خَالِقٍ غَيْرُ اللَّهِ يَرْزُقُكُمْ مِنَ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ ۚ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ۖ فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٣﴾

4. Enyi watu! Kumbukeni neema za Mwenyezi Mungu zilizo juu yenu. Je, yuko mwumba mwingine ghairi ya Mwenyezi Mungu anayewapeni riziki kutoka mbinguni ardhini? Hakuna aabudiwaye ila Yeye tu; basi wapi mnakopinduliwa?

وَإِنْ يُكَذِّبُوكَ فَقَدْ كُذِّبَتْ رُسُلٌ مِنْ قَبْلِكَ ۚ وَإِلَى اللَّهِ تُرْجَعُ الْأُمُورُ ﴿٤﴾

5. Na kama wanakukadhibisha, basi wamekwisha kadhibishwa Mitume kabla yako; na mambo yote yatarudishwa kwa Mwenyezi Mungu.

يَا أَيُّهَا النَّاسُ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۖ فَلَا تَغُرَّنَّكُمُ الْحَيَاةُ الدُّنْيَا ۖ وَلَا يَغُرَّنَّكُمْ بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿٥﴾

6. Enyi watu! bila shaka ahadi ya Mwenyezi Mungu ni haki, basi yasikudanganyeni maisha ya dunia, wala mdanganyaji asikudanganyeni juu ya Mwenyezi Mungu.

إِنَّ الشَّيْطَانَ لَكُمْ عَدُوٌّ فَاتَّخِذُوهُ عَدُوًّا ۚ إِنَّمَا يَدْعُو حِزْبَهُ لِيَكُونُوا مِنْ أَصْحَابِ السَّعِيرِ ﴿٦﴾

7. Kwa yakini Shetani ni adui yenu, basi mhesabuni kuwa adui: anawaita kundi lake tu ili wawe katika watu wa Moto uwakao.

الَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ۖ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ ﴿٧﴾

8. Waliokufuru itakuwa kwao adhabu kali, na wale walioamini na wakatenda mema, wao watapata msamaha na ujira mkubwa.

---

*Mbawa* mradi wake ni nguvu na uwezo. Malaika wamepewa nguvu mbalimbali sawa na kazi mbalimbali wanazozifanya. Wengine wana nguvu zaidi kuliko wengine.

**Aya 6.** *Gharuur.* Neno hili maana yake ni "mdanganyaji." Lakini kama likiwa *ghuruur* maana yake inakuwa "udanganyifu."

FUNGU 2

9. Basi je, yule ambaye vitendo vyake vimefanywa vionekane vizuri kwake kwa hiyo anaviona kuwa ni vizuri, (ni sawa na yule anayeamini na kufanya vitendo vizuri kikwelikweli)? Bila shaka Mwenyezi Mungu Humwacha kupotea Amtakaye na Humwongoza Amtakaye. Basi roho yako isitoke kwa majonzi juu yao; kwa yakini Mwenyezi Mungu Anajua wanayoyafanya.

أَفَمَنْ زُيِّنَ لَهُ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ فَرَاٰهُ حَسَنًا ۚ فَإِنَّ اللّٰهَ
يُضِلُّ مَنْ يَّشَآءُ وَيَهْدِيْ مَنْ يَّشَآءُ ۖ فَلَا تَذْهَبْ
نَفْسُكَ عَلَيْهِمْ حَسَرٰتٍ ۚ إِنَّ اللّٰهَ عَلِيْمٌۢ بِمَا يَصْنَعُوْنَ ﴿٩﴾

10. Na Mwenyezi Mungu ndiye Anayepeleka pepo zikainua mawingu na Tukayafikisha kwenye nchi iliyokufa, na kwayo Tukaihuisha ardhi baada ya kufa kwake; kama hivyo ndivyo ufufuo.

وَاللّٰهُ الَّذِيْٓ أَرْسَلَ الرِّيٰحَ فَتُثِيْرُ سَحَابًا فَسُقْنٰهُ إِلٰى
بَلَدٍ مَّيِّتٍ فَأَحْيَيْنَا بِهِ الْأَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ۚ كَذٰلِكَ
النُّشُوْرُ ﴿١٠﴾

11. Ye yote mwenye kutamani heshima basi naajue kwamba heshima yote ni ya Mwenyezi Mungu. Kwake hupanda maneno mazuri, na kazi ya kiucha-Mungu ndiyo inayoyasaidia kupanda. Na wale wanaopanga njama za maovu watapata adhabu kali na njama za watu hao zitaangamia.

مَنْ كَانَ يُرِيْدُ الْعِزَّةَ فَلِلّٰهِ الْعِزَّةُ جَمِيْعًا ۚ إِلَيْهِ
يَصْعَدُ الْكَلِمُ الطَّيِّبُ وَالْعَمَلُ الصَّالِحُ يَرْفَعُهٗ ۚ
وَالَّذِيْنَ يَمْكُرُوْنَ السَّيِّاٰتِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۚ
وَمَكْرُ أُولٰٓئِكَ هُوَ يَبُوْرُ ﴿١١﴾

12. Na Mwenyezi Mungu Amewaumbeni kwa udongo, kisha kwa tone la manii, kisha Akawafanyeni jozi-jozi. Na mwanamke ye yote hachukui mimba wala hazai ila kwa elimu Yake. Na mwenye kupewa umri hapewi umri (zaidi) wala hapunguziwi umri ila yamo Kitabuni. Bila shaka hayo ni rahisi kwa Mwenyezi Mungu.

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ مِّنْ تُرَابٍ ثُمَّ مِنْ نُّطْفَةٍ ثُمَّ جَعَلَكُمْ
أَزْوَاجًا ۚ وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنْثٰى وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهٖ ۚ
وَمَا يُعَمَّرُ مِنْ مُّعَمَّرٍ وَّلَا يُنْقَصُ مِنْ عُمُرِهٖٓ إِلَّا
فِيْ كِتٰبٍ ۚ إِنَّ ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ يَسِيْرٌ ﴿١٢﴾

13. Na bahari mbili haziwi sawa: hii ni tamu yenye ladha, kinywaji chake chateremka upesi; na hii (nyingine) ni

وَمَا يَسْتَوِي الْبَحْرٰنِ ۖ هٰذَا عَذْبٌ فُرَاتٌ سَآئِغٌ
شَرَابُهٗ وَهٰذَا مِلْحٌ أُجَاجٌ ۚ وَمِنْ كُلٍّ تَأْكُلُوْنَ

**Aya 13.** Ikiwa watu wanaweza kupata vitu vizuri katika bahari tamu na bahari yenye

chumvi yenye uchungu; na katika zote mnakula nyama mbichi na mnatoa mapambo mnayovaa. Na ndani yake unaziona merikebu zikikata (maji) ili mpate fadhili Yake na ili mpate kushukuru.

لَحْمًا طَرِيًّا وَّتَسْتَخْرِجُوْنَ حِلْيَةً تَلْبَسُوْنَهَا ۚ وَ
تَرَى الْفُلْكَ فِيْهِ مَوَاخِرَ لِتَبْتَغُوْا مِنْ فَضْلِهٖ وَ
لَعَلَّكُمْ تَشْكُرُوْنَ ﴿١٣﴾

14. Huingiza usiku katika mchana na huingiza mchana katika usiku, na Amevitiisha jua na mwezi, vyote vinapita mpaka muda maalumu. Huyo ndiye Mwenyezi Mungu, Mola wenu, Mwenye Ufalme; lakini wale mnaowaita kinyume Chake wao hawamiliki hata utando wa kokwa ya tende.

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِى النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِى الَّيْلِ ۙ
وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَالْقَمَرَ ۖ كُلٌّ يَّجْرِىْ لِاَجَلٍ
مُّسَمًّى ۚ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۚ وَالَّذِيْنَ تَدْعُوْنَ
مِنْ دُوْنِهٖ مَا يَمْلِكُوْنَ مِنْ قِطْمِيْرٍ ۚ ﴿١٤﴾

15. Kama mkiwaita hawasikii wito wenu; na kama wakisikia hawatawajibuni; na siku ya Kiyama watakataa shirki yenu; wala (ye yote) hatakuambia kama (Aambiavyo Mungu) Mwenye habari.

اِنْ تَدْعُوْهُمْ لَا يَسْمَعُوْا دُعَآءَكُمْ ۚ وَلَوْ سَمِعُوْا مَا
اسْتَجَابُوْا لَكُمْ ۚ وَيَوْمَ الْقِيٰمَةِ يَكْفُرُوْنَ بِشِرْكِكُمْ ۚ
وَلَا يُنَبِّئُكَ مِثْلُ خَبِيْرٍ ﴿١٥﴾

FUNGU 3

16. Enyi watu! ninyi ni ombaomba tu mbele ya Mwenyezi Mungu, ambapo Mwenyezi Mungu ni Yule Ambaye Hahitaji kutoka kwa mtu ye yote, Asifiwaye milele.

يٰۤاَيُّهَا النَّاسُ اَنْتُمُ الْفُقَرَآءُ اِلَى اللّٰهِ ۚ وَاللّٰهُ هُوَ
الْغَنِىُّ الْحَمِيْدُ ﴿١٦﴾

17. Kama Akitaka Atawaondoeni na Ataleta viumbe wapya;

اِنْ يَّشَاْ يُذْهِبْكُمْ وَيَاْتِ بِخَلْقٍ جَدِيْدٍ ۚ ﴿١٧﴾

---

chumvi, vivyo hivyo maneno ya Mwenyezi Mungu pia yanaweza kuwatoa watu wazuri katika wabaya, na yana nguvu ya kuwafanya hata waliokuwa wabaya wawe wema. Jambo hili lilifanyika katika Uislamu, watoto wa makafiri wakubwa baadaye walishika Uislamu na wakawa watu wema sana; na watu waliokuwa wabaya waliingia Uislamu na kwa mafundisho ya Mtume *s.a.w.* na mfano wake mwema wakawa watu wema sana.

**Aya 16.** Mtu na awe tajiri namna gani atajiona kila siku na kila wakati anahitaji kwa Mwenyezi Mungu. Anahitaji kuvuta pumzi na kutoa pumzi, anahitaji kunywa na kwenda haja. Anahitaji kupata mwongozo na kutakasika. Ni nyingi bila idadi haja walizonazo watu kwa Mwenyezi Mungu.

18. Na jambo hili si gumu kwa Mwenyezi Mungu.

وَمَا ذٰلِكَ عَلَى اللّٰهِ بِعَزِيْزٍ ﴿١٨﴾

19. Wala hatabeba mbebaji mzigo wa mwingine; na kama aliyelemewa na mzigo akimwita (mwingine) mzigo wake hautachukuliwa hata kidogo ingawa yeye ni jamaa. Hakika unawaonya wale tu wanaomwogapa Mola wao kwa siri na wanasimamisha Sala; na anayejitakasa, basi anajitakasa kwa ajili ya nafsi yake; na marudio ni kwa Mwenyezi Mungu.

وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِّزْرَ اُخْرٰى ۚ وَاِنْ تَدْعُ مُثْقَلَةٌ
اِلٰى حِمْلِهَا لَا يُحْمَلْ مِنْهُ شَيْءٌ وَّلَوْ كَانَ ذَا قُرْبٰى ۗ
اِنَّمَا تُنْذِرُ الَّذِيْنَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ وَ
اَقَامُوا الصَّلٰوةَ ۚ وَمَنْ تَزَكّٰى فَاِنَّمَا يَتَزَكّٰى لِنَفْسِهٖ ۚ
وَاِلَى اللّٰهِ الْمَصِيْرُ ﴿١٩﴾

20. Na kipofu na mwenye macho hawawi sawa.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَعْمٰى وَالْبَصِيْرُ ﴿٢٠﴾

21. Wala giza na nuru,

وَلَا الظُّلُمٰتُ وَلَا النُّوْرُ ﴿٢١﴾

22. Wala kivuli na joto,

وَلَا الظِّلُّ وَلَا الْحَرُوْرُ ﴿٢٢﴾

23. Wala hawawi sawa wazima na wafu. Kwa yakini Mwenyezi Mungu Humsikilizisha Amtakaye, nawe huwezi kuwasikilizisha waliomo makaburini.

وَمَا يَسْتَوِي الْاَحْيَآءُ وَلَا الْاَمْوَاتُ ۗ اِنَّ اللّٰهَ يُسْمِعُ
مَنْ يَّشَآءُ ۚ وَمَآ اَنْتَ بِمُسْمِعٍ مَّنْ فِي الْقُبُوْرِ ﴿٢٣﴾

24. Wewe siye ila ni Mwonyaji tu.

اِنْ اَنْتَ اِلَّا نَذِيْرٌ ﴿٢٤﴾

25. Bila shaka Sisi Tumekutuma kwa haki ili ubashiri na kuonya, na hakuna taifa lo lote ila alipita humo Mwonyaji.

اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ بِالْحَقِّ بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا ۗ وَاِنْ مِّنْ اُمَّةٍ
اِلَّا خَلَا فِيْهَا نَذِيْرٌ ﴿٢٥﴾

26. Na kama wanakukadhibisha, basi walikwisha kadhibisha wale wa kabla yao: Mitume wao waliwafikia kwa dalili waziwazi na kwa maandiko na kwa Kitabu chenye nuru.

وَاِنْ يُّكَذِّبُوْكَ فَقَدْ كَذَّبَ الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ
جَآءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنٰتِ وَبِالزُّبُرِ وَبِالْكِتٰبِ
الْمُنِيْرِ ﴿٢٦﴾

---

**Aya 25.** Aya hii inaonyesha ubora wa mafundisho ya Kiislamu. Qur'an inakubali ya kuwa kila taifa lilifikiwa na Mjumbe wa Mwenyezi Mungu. Mungu hakuwapendelea wengine na kuwaacha wengine; wote walikuwa na haja ya ufunuo wake na akawapelekea Mitume katika nyakati mbalimbali. Fundisho hili linaonyesha ya kuwa dini ya Kiislamu kweli imetoka kwa Mwenyezi Mungu, maana haina ubaguzi na kijicho na Mitume wa mataifa mengine na inawakubali wote.

27. Kisha Niliwakamata wale waliokufuru, basi adhabu Yangu ilikuwa (kali) namna gani!

ع ١٥
ثُمَّ أَخَذْتُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿٢٧﴾

FUNGU 4

28. Je, huoni kwamba Mwenyezi Mungu Ameteremsha maji kutoka mawinguni, na kwayo Tumeyatoa matunda yenye rangi mbalimbali: na katika milima imo mistari myeupe na myekundu yenye rangi mbalimbali, na (mingine) myeusi sana.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَأَخْرَجْنَا بِهِ
ثَمَرَاتٍ مُخْتَلِفًا أَلْوَانُهَا ۚ وَمِنَ الْجِبَالِ جُدَدٌ بِيضٌ
وَحُمْرٌ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهَا وَغَرَابِيبُ سُودٌ ﴿٢٨﴾

29. Na katika watu na viumbe watembeao, na wanyama pia rangi zao ni mbalimbali. Kwa hakika wamwogopao Mwenyezi Mungu miongoni mwa watumishi Wake ni wataalamu. Bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mwenye nguvu, Msamehevu.

وَمِنَ النَّاسِ وَالدَّوَابِّ وَالْأَنْعَامِ مُخْتَلِفٌ أَلْوَانُهُ
كَذَٰلِكَ ۗ إِنَّمَا يَخْشَى اللَّهَ مِنْ عِبَادِهِ الْعُلَمَاءُ ۗ إِنَّ
اللَّهَ عَزِيزٌ غَفُورٌ ﴿٢٩﴾

30. Kwa yakini wale wanaosoma Kitabu cha Mwenyezi Mungu, na wanasimamisha Sala, na katika yale Tuliyowapa wanatoa kwa siri na kwa dhahiri, wanatumai biashara isiyoangamia.

إِنَّ الَّذِينَ يَتْلُونَ كِتَابَ اللَّهِ وَأَقَامُوا الصَّلَاةَ وَ
أَنْفَقُوا مِمَّا رَزَقْنَاهُمْ سِرًّا وَعَلَانِيَةً يَرْجُونَ تِجَارَةً
لَنْ تَبُورَ ﴿٣٠﴾

31. Ili Awape ujira wao sawasawa na kuwazidishia fadhili Zake. Hakika Yeye ni Msamehevu, Mwenye shukrani.

لِيُوَفِّيَهُمْ أُجُورَهُمْ وَيَزِيدَهُمْ مِنْ فَضْلِهِ ۚ إِنَّهُ
غَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣١﴾

32. Na Kitabu Tulichokufunulia ndicho hakii, kinasadikisha yaliyo mbele yake. Bila shaka Mwenyezi Mungu kwa watumishi Wake ni Mwenye habari, Mwenye kuona.

وَالَّذِي أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ مِنَ الْكِتَابِ هُوَ الْحَقُّ مُصَدِّقًا
لِمَا بَيْنَ يَدَيْهِ ۗ إِنَّ اللَّهَ بِعِبَادِهِ لَخَبِيرٌ بَصِيرٌ ﴿٣٢﴾

---

**Aya 29.** *Wataalamu:* Ndio kusema, wenye elimu hasa wataonyesha ucha-Mungu katika mwenendo wao na tabia zao.

33. Kisha Tumekirithisha Kitabu kwa wale Tuliowachagua miongoni mwa watumishi Wetu. Basi yuko miongoni mwao anayejidhulumu, na yuko miongoni mwao anayeshika njia ya katikati, na yuko miongoni mwao anayepita mbele katika mema kwa idhini ya Mwenyezi Mungu. Hiyo ndiyo fadhili kubwa.

ثُمَّ أَوْرَثْنَا الْكِتَٰبَ الَّذِينَ اصْطَفَيْنَا مِنْ عِبَادِنَا ۖ فَمِنْهُمْ ظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ وَمِنْهُم مُّقْتَصِدٌ وَمِنْهُمْ سَابِقٌۢ بِالْخَيْرَٰتِ بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُوَ الْفَضْلُ الْكَبِيرُ ﴿٣٣﴾

34. Mabustani ya milele watayaingia, humo watavikwa vikuku vya dhahabu, na lulu, na mavazi yao humo yatakuwa hariri.

جَنَّٰتُ عَدْنٍ يَدْخُلُونَهَا يُحَلَّوْنَ فِيهَا مِنْ أَسَاوِرَ مِن ذَهَبٍ وَلُؤْلُؤًا ۖ وَلِبَاسُهُمْ فِيهَا حَرِيرٌ ﴿٣٤﴾

35. Na watasema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu Aliyatuondolea huzuni, kwa yakini Mola wetu ni Msamehevu, Mwenye shukurani,

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِىٓ أَذْهَبَ عَنَّا الْحَزَنَ ۖ إِنَّ رَبَّنَا لَغَفُورٌ شَكُورٌ ﴿٣٥﴾

36. Ambaye kwa fadhili Zake Ametuweka katika nyumba ya kukaa; humo haitugusi taabu wala humo hautugusi mchoko.

الَّذِىٓ أَحَلَّنَا دَارَ الْمُقَامَةِ مِن فَضْلِهِۦ لَا يَمَسُّنَا فِيهَا نَصَبٌ وَلَا يَمَسُّنَا فِيهَا لُغُوبٌ ﴿٣٦﴾

37. Na wale waliokufuru watakuwa na moto wa Jahanamu, hawatahukumiwa wapate kufa, wala hawatapunguziwa adhabu yake. Hivi ndivyo Tumlipavyo kila asiye na shukurani.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا لَهُمْ نَارُ جَهَنَّمَ لَا يُقْضَىٰ عَلَيْهِمْ فَيَمُوتُوا وَلَا يُخَفَّفُ عَنْهُم مِّنْ عَذَابِهَا ۚ كَذَٰلِكَ نَجْزِى كُلَّ كَفُورٍ ﴿٣٧﴾

38. Nao humo watalia: Mola wetu! Ututoe, tutafanya vitendo vizuri ghairi ya vile tulivyokuwa tukifanya. Je, Hatukuwapeni umri mwingi ili humo

وَهُمْ يَصْطَرِخُونَ فِيهَا رَبَّنَآ أَخْرِجْنَا نَعْمَلْ صَٰلِحًا غَيْرَ الَّذِى كُنَّا نَعْمَلُ ۚ أَوَلَمْ نُعَمِّرْكُم مَّا يَتَذَكَّرُ

---

**Aya 33.** Watu wanaopokea maagiza ya Mwenyezi Mungu wanapita katika madaraja matatu: Kwanza wanajilazimisha kuacha matamanio ya nafsi zao na wanajidhulumu sana na kufanya juhudi ya kuacha mazoea na matamanio ili kufuata maagizo ya Mwenyezi Mungu. Kisha wanafikia hali ya katikati na hawaoni taabu kama ile waliyoiona mwanzo. Na mwisho wanazoea kabisa na wema unakuwa ndiyo tabia yao na wanaona raha ndani yake.

**Aya 35.** *Mwenye shukurani*, yaani Mwenyezi Mungu haachi wema wa mtu ukapotea bure na analipa shukurani za watu kwa ukarimu sana.

فِيهِ مَنْ تَذَكَّرَ وَجَآءَكُمُ النَّذِيرُ ۖ فَذُوقُوا فَمَا
لِلظّٰلِمِينَ مِنْ نَّصِيرٍ ﴿٣٨﴾

akumbuke mwenye kutaka kukumbuka, na aliwafikieni Mwonyaji? Basi onjeni tu; na hakuna msaidizi kwa ajili ya wadhalimu.

FUNGU 5

إِنَّ اللّٰهَ عٰلِمُ غَيْبِ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌۢ
بِذَاتِ الصُّدُورِ ﴿٣٩﴾

39. Kwa hakika Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa siri za mbingu na ardhi; bila shaka Yeye ni Mjuzi wa yaliyomo vifuani.

هُوَ الَّذِي جَعَلَكُمْ خَلٰٓئِفَ فِي الْأَرْضِ ۚ فَمَنْ كَفَرَ
فَعَلَيْهِ كُفْرُهُ ۖ وَلَا يَزِيدُ الْكٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ عِنْدَ
رَبِّهِمْ إِلَّا مَقْتًا ۖ وَلَا يَزِيدُ الْكٰفِرِينَ كُفْرُهُمْ إِلَّا
خَسَارًا ﴿٤٠﴾

40. Yeye ndiye Aliyewafanyeni manaibu katika ardhi; na anayekufuru, basi kufuru yake ni juu yake; na kufuru za makafiri haziwazidishii mbele ya Mola wao ila chuki, wala kufuru za makafiri haziwazidishii ila hasara.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ شُرَكَآءَكُمُ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِنْ دُونِ
اللّٰهِ ۖ أَرُونِي مَاذَا خَلَقُوا مِنَ الْأَرْضِ أَمْ لَهُمْ شِرْكٌ
فِي السَّمٰوٰتِ ۚ أَمْ ءَاتَيْنٰهُمْ كِتٰبًا فَهُمْ عَلٰى بَيِّنَتٍ مِّنْهُ ۚ
بَلْ إِنْ يَعِدُ الظّٰلِمُونَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا إِلَّا غُرُورًا ﴿٤١﴾

41. Sema: Mmewaona washirika wenu mnaowaita badala ya Mwenyezi Mungu? Nionyesheni ni sehemu ipi ya ardhi waliyoiumba au wanayo shirika katika mbingu? Au Tumewapa Kitabu nao kwa hicho wakawa na dalili waziwazi? Lakini wadhalimu hawaahidiani wao kwa wao ila udanganyifu.

إِنَّ اللّٰهَ يُمْسِكُ السَّمٰوٰتِ وَالْأَرْضَ أَنْ تَزُولَا ۚ وَ
لَئِنْ زَالَتَآ إِنْ أَمْسَكَهُمَا مِنْ أَحَدٍ مِّنْۢ بَعْدِهِ ۚ إِنَّهُ
كَانَ حَلِيمًا غَفُورًا ﴿٤٢﴾

42. Kwa yakini Mwenyezi Mungu Huzuia mbingu na ardhi zisiondoke; na kama zikiondoka, hakuna ye yote angezizuia baada Yake. Bila shaka Yeye ni Mpole, Msamehevu.

وَأَقْسَمُوا بِاللّٰهِ جَهْدَ أَيْمٰنِهِمْ لَئِنْ جَآءَهُمْ نَذِيرٌ
لَّيَكُونُنَّ أَهْدٰى مِنْ إِحْدَى الْأُمَمِ ۖ فَلَمَّا جَآءَهُمْ
نَذِيرٌ مَّا زَادَهُمْ إِلَّا نُفُورًا ﴿٤٣﴾

43. Na waliapa kwa Mwenyezi Mungu kiapo chao kilicho kikubwa: akiwafikia Mwonyaji, bila shaka watakuwa katika waongofu zaidi kuliko taifa lingine lo lote. Lakini aliipowafikia Mwonyaji, basi hawakuwazidishia ila chuki.

44. Na kujivuna ardhini, na (kufanya) hila mbaya; na hila mbaya haitamshika ila yule aliyeifanya. Basi hawangoji ila desturi (ya Mungu) iliyokuwa kwa watu wa zamani! Lakini hutapata mabadiliko katika kawaida ya Mwenyezi Mungu, wala hutakuta mageuko katika kawaida ya Mwenyezi Mungu.

اسْتِكْبَارًا فِي الْأَرْضِ وَمَكْرَ السَّيِّئِ ۚ وَلَا يَحِيقُ
الْمَكْرُ السَّيِّئُ إِلَّا بِأَهْلِهِ ۚ فَهَلْ يَنْظُرُونَ إِلَّا سُنَّتَ
الْأَوَّلِينَ ۚ فَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّتِ اللَّهِ تَبْدِيلًا ۖ وَلَنْ تَجِدَ
لِسُنَّتِ اللَّهِ تَحْوِيلًا ﴿٤٣﴾

45. Je, hawakusafiri katika ardhi na kuona jinsi ulivyokuwa mwisho wa wale waliotangulia, hali walikuwa wenye nguvu zaidi kuliko wao? na hakuna kitu kiwezacho kumshinda Mwenyezi Mungu mbinguni wala ardhini. Bila shaka Yeye ni Mwenye kujua, Mwenye uwezo.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ
الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ وَكَانُوا أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۚ وَمَا
كَانَ اللَّهُ لِيُعْجِزَهُ مِنْ شَيْءٍ فِي السَّمَاوَاتِ وَلَا فِي
الْأَرْضِ ۚ إِنَّهُ كَانَ عَلِيمًا قَدِيرًا ﴿٤٤﴾

46. Na kama Mwenyezi Mungu Angaliwakamata watu kwa sababu ya yale waliyoyachuma, Asingaliacha juu ya ardhi hata mnyama mmoja. Lakini Yeye Anawaakhirisha mpaka muda maalum. Basi muda wao wa miadi utakapofika tahadhari kwamba Mwenyezi Mungu ni Mwenye habari kamili kuhusu watumishi Wake - wanadamu.

وَلَوْ يُؤَاخِذُ اللَّهُ النَّاسَ بِمَا كَسَبُوا مَا تَرَكَ عَلَىٰ
ظَهْرِهَا مِنْ دَابَّةٍ وَلَٰكِنْ يُؤَخِّرُهُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ
مُسَمًّى ۖ فَإِذَا جَاءَ أَجَلُهُمْ فَإِنَّ اللَّهَ كَانَ بِعِبَادِهِ
بَصِيرًا ﴿٤٥﴾ ع

---

**Aya 44.** *Makras-sayyi-i* "hila mbaya." Neno *makr* kwa Kiarabu maana yake ni hila tu, si hila nzuri wala mbaya. Hivyo imesemwa *makras-sayyi-i* kuonyesha ya kuwa hila za makafiri zilikuwa mbaya.

سُوْرَةُ يٰسٓ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعٌ وَّ ثَمَانُوْنَ اٰيَةً وَّ خَمْسَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 36. SURA YAA SIIN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 5 na Aya 84 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾ |
| 2. Ewe mwanadamu mkamilifu! | يٰسٓ ﴿٢﴾ |
| 3. Naapa kwa Qur'an yanye hekima. | وَالْقُرْاٰنِ الْحَكِيْمِ ﴿٣﴾ |
| 4. Hakika wewe u miongoni mwa Waliotumwa, | اِنَّكَ لَمِنَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٤﴾ |
| 5. Juu ya njia iliyonyoka. | عَلٰى صِرَاطٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٥﴾ |
| 6. Ni uteremsho wa Mwenye nguvu, Mrehemevu, | تَنْزِيْلَ الْعَزِيْزِ الرَّحِيْمِ ﴿٦﴾ |

---

Sura hii ilishuka Makka na imesemwa ya kuwa makafiri waliposema Mtume Muhammada *s.a.w.* hakutumwa na Mungu, bali yeye ni yatima tu wa Abi Talib, asiyejua kusoma wala kuandika, Mwenyezi Mungu aliteremsha sura hii ya kutoa majibu na kuhakikisha unabii wake kwa kusema, *Hakika wewe u miongoni mwa waliotumwa.*

Mtume Muhammad *s.a.w.* amesema, "Kila kitu kinakuwa na moyo, na moyo wa Qur'an ni *Yaa Siin"* (Sawi). Tena Mtume *s.a.w*. alisema, "Mwislamu mwanamume au mwanamke anapokuwa katika hali ya kufa, basi asomewe sura *Yaa Siin,* na kwa kila neno wanashuka Malaika kumi wanaosimama mbele ya mgonjwa na kumsalia na kumwombea ghofira." Toka siku za Mtume *s.a.w* mpaka leo ni desturi ya Kiislamu kuwasomea sura *Yaa Siin* wagonjwa wanaokaribia kufa.

**Aya 2**. *Yaa Siin*, "Ewe mwanadamu mkamilifu." Herufi *Siin* ni kifupisho ama cha *Seyid* (Mkuu), au *Rasuul* (Mtume), au *Insaanul-kaamil* (mwanadamu mkamilifu). Hivyo Yaa Siin maana yake itakuwa, "Ewe Mkuu," "Ewe Mtume" na "Ewe mwanadamu mkamilifu." Maneno haya yanamhusu Mtume Muhammad *s.a.w.*

**Aya 3.** *Naapa.* Hapa tutaeleza habari kidogo juu ya viapo vya Mwenyezi Mungu vilivyomo katika Qur'an. Mwanadamu huapa kwa kutaka kukubalisha jambo lake, ambalo hakuna mtu aliyelishuhudia, basi anamfanya Mungu kuwa Shahidi.

Desturi ya Qur'an huanza kutoa kiapo kisha ikaleta madai. Kitu kile kinachoapiwa ndicho hufanywa shahidi wa kuhakikisha kuwa madai yanayotolewa ni ya haki. Mathalan katika Aya hii Mwenyezi Mungu anasema, "Naapa kwa Qur'an yenye hekima." Hapa Qur'an yenye hekima imefanywa shahidi kuhakikisha ya kuwa, "Hakika wewe (Muhammad) u miongoni mwa Waliotumwa." Ndiyo kusema mtu akisoma Qur'an, hekima ya mafundisho yake itamhakikishia ya kuwa asiyetumwa na Mungu hangeweza kuleta kitabu kama Qur'an, na hivyo Qur'an ni dalili ya kutosha kuhakikisha ya kuwa Muhammad s.a.w. ni Mjumbe wa Mwenyezi Mungu.

7. Ili uwaonye watu ambao hawakuonywa baba zao, basi wao wameghafilika.

لِتُنْذِرَ قَوْمًا مَّآ أُنْذِرَ اٰبَآؤُهُمْ فَهُمْ غٰفِلُوْنَ ۝٧

8. Bila shaka kauli (ya adhabu) imehakiki juu ya wengi wao, kwahiyo hawaamini.

لَقَدْ حَقَّ الْقَوْلُ عَلٰٓى اَكْثَرِهِمْ فَهُمْ لَا يُؤْمِنُوْنَ ۝٨

9. Hakika Sisi Tumeweka kuzizunguka shingo zao mikufu ifikayo videvuni mwao hivi kwamba vichwa vyao vimetazamishwa juu.

اِنَّا جَعَلْنَا فِيْٓ اَعْنَاقِهِمْ اَغْلٰلًا فَهِيَ اِلَى الْاَذْقَانِ
فَهُمْ مُّقْمَحُوْنَ ۝٩

10. Na Tumeweka kinga mbele yao na kinga nyuma yao na Tumewafunika, kwa hiyo hawaoni.

وَجَعَلْنَا مِنْۢ بَيْنِ اَيْدِيْهِمْ سَدًّا وَّمِنْ خَلْفِهِمْ
سَدًّا فَاَغْشَيْنٰهُمْ فَهُمْ لَا يُبْصِرُوْنَ ۝١٠

11. Ni sawa kwao ukiwaonya au usiwaonye hawataamini.

وَسَوَآءٌ عَلَيْهِمْ ءَاَنْذَرْتَهُمْ اَمْ لَمْ تُنْذِرْهُمْ لَا
يُؤْمِنُوْنَ ۝١١

12. Unaweza tu kumwonya yule anayefuata mauidha na akamwogopa Rahmani faraghani; basi mbashirie (kupata) msamaha na ujira wenye heshima.

اِنَّمَا تُنْذِرُ مَنِ اتَّبَعَ الذِّكْرَ وَخَشِيَ الرَّحْمٰنَ بِالْغَيْبِ
فَبَشِّرْهُ بِمَغْفِرَةٍ وَّاَجْرٍ كَرِيْمٍ ۝١٢

13. Kwa yakini Sisi Tunawahuisha wafu, na Tunayaandika waliyoyatanguliza na nyayo zao, na kila kitu Tumekihifadhi katika daftari ibainishayo.

اِنَّا نَحْنُ نُحْيِ الْمَوْتٰى وَنَكْتُبُ مَا قَدَّمُوْا وَاٰثَارَهُمْ
وَكُلَّ شَيْءٍ اَحْصَيْنٰهُ فِيْٓ اِمَامٍ مُّبِيْنٍ ۝١٣

FUNGU 2

14. Na uwapigie methali ya wenyeji wa mji Mitume walipoufikia.

وَاضْرِبْ لَهُمْ مَّثَلًا اَصْحٰبَ الْقَرْيَةِ اِذْ جَآءَهَا
الْمُرْسَلُوْنَ ۝١٤

15. Tulipowapelekea (mitume) wawili nao wakawakadhibisha, basi Tukawazidishia nguvu kwa (Mtume) wa tatu: nao walisema: Kwa yakini sisi tumetumwa kwenu.

اِذْ اَرْسَلْنَآ اِلَيْهِمُ اثْنَيْنِ فَكَذَّبُوْهُمَا فَعَزَّزْنَا بِثَالِثٍ
فَقَالُوْٓا اِنَّآ اِلَيْكُمْ مُّرْسَلُوْنَ ۝١٥

**Aya 10.** *Tumeweka kinga mbele yao,* yaani mila zao zinawazuia kukubali Uislamu. Na *kinga nyuma yao* muradi wake, uasi wao utakuwa sababu ya kutia kutu nyoyo zao wazidi kuona vigumu kuikubali haki, na hivyo adhabu italazimika juu yao.

**Aya 13.** *Waliyoyatanguliza* ni matendo yao. *Nyayo zao* ni athari ya vitendo vyao inayobakia baada yao.

16. Wakasema: Ninyi si cho chote ila ni watu kama sisi, wala Mwenyezi Mungu Hakuteremsha cho chote; ninyi mnasema uwongo tu.

قالوا ما انتم الا بشر مثلنا وما انزل الرحمن
من شيء ان انتم الا تكذبون ﴿١٦﴾

17. Wakasema: Mola wetu Anajua bila shaka sisi tumetumwa kwenu.

قالوا ربنا يعلم انا اليكم لمرسلون ﴿١٧﴾

18. Wala si juu yetu ila kufikisha (ujumbe) waziwazi.

وما علينا الا البلغ المبين ﴿١٨﴾

19. Wakasema: Hakika sisi tunapata bahati mbaya kwa sababu yenu: kama hamtaacha kwa yakini tutawapigeni mawe, na bila shaka itawafikieni kutoka kwetu adhabu iumizayo.

قالوا انا تطيرنا بكم لئن لم تنتهوا لنرجمنكم
وليمسنكم منا عذاب اليم ﴿١٩﴾

20. Wakasema: Bahati yenu mbaya i pamoja nanyi: je! kwa kuwa mnakumbushwa? Bali ninyi ni watu wapitao kiasi.

قالوا طائركم معكم ائن ذكرتم بل انتم قوم
مسرفون ﴿٢٠﴾

21. Na akaja mtu mbio kutokea upande wa mbali wa mji, akasema: Enyi watu wangu, wafuateni Mitume.

وجاء من اقصا المدينة رجل يسعى قال يقوم
اتبعوا المرسلين ﴿٢١﴾

22. Mfuateni asiyewaombeni ujira; na hao wameongoka:

اتبعوا من لا يسئلكم اجرا وهم مهتدون ﴿٢٢﴾

**JUZU 23**

23. Na nimekuwaje nisimwabudu Yule Aliyeniumba na Kwake mtarejeshwa?

ومالي لا اعبد الذي فطرني واليه ترجعون ﴿٢٣﴾ الجزء ٢٣

24. Je, niwashike miungu badala Yake? Kama Rahmani Akipenda kunidhuru, uombezi wao hautanifaa kitu, wala hawataniokoa.

ءاتخذ من دونه الهة ان يردن الرحمن بضر
لا تغن عني شفاعتهم شيئا ولا ينقذون ﴿٢٤﴾

25. Kwa yakini ndipo nitakuwemo katika upotevu ulio wazi.

اني اذا لفي ضلل مبين ﴿٢٥﴾

26. Bila shaka nimemwamini Mola wenu, basi nisikilizeni.

اني امنت بربكم فاسمعون ﴿٢٦﴾

---

*Imaamimmubiin,* "Daftari ibainishayo," pia maana yake ni "Kitabu kilicho wazi, au daftari yenye hesabu ya vitendo vya watu.

27. Ikasemwa: Ingia Peponi. Akasema: Laiti watu wangu wangejua.

قِيلَ ادْخُلِ الْجَنَّةَ ۖ قَالَ يَا لَيْتَ قَوْمِي يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Jinsi Mola wangu Alivyonisamehe na Akanijaalia miongoni mwa walioheshimiwa.

بِمَا غَفَرَ لِي رَبِّي وَجَعَلَنِي مِنَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٨﴾

29. Na Hatukuwateremshia watu wake jeshi kutoka mbinguni baada yake, wala Hatukuwa Wateremshao.

وَمَا أَنْزَلْنَا عَلَىٰ قَوْمِهِ مِنْ بَعْدِهِ مِنْ جُنْدٍ مِنَ السَّمَاءِ وَمَا كُنَّا مُنْزِلِينَ ﴿٢٩﴾

30. Haikuwa ila mlio mmoja tu, na mara wakawa waliozimika.

إِنْ كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا هُمْ خَامِدُونَ ﴿٣٠﴾

31. Ni sikitiko kwa watumishi: hakuwafikia Mtume ye yote ila walikuwa wanamfanyia mzaha.

يَا حَسْرَةً عَلَى الْعِبَادِ ۚ مَا يَأْتِيهِمْ مِنْ رَسُولٍ إِلَّا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٣١﴾

32. Je, hawaoni vizazi vingapi Tuliviangamiza kabla yao, hakika wao hawarejei kwao?

أَلَمْ يَرَوْا كَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُمْ مِنَ الْقُرُونِ أَنَّهُمْ إِلَيْهِمْ لَا يَرْجِعُونَ ﴿٣٢﴾

33. Na hapana (atakayebaki) ila wote watahudhurishwa mbele Yetu.

وَإِنْ كُلٌّ لَمَّا جَمِيعٌ لَدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٣٣﴾

FUNGU 3

34. Na Ishara kwa ajili yao ni ardhi iliyokufa: Twaifufua na Tukatoa ndani yake nafaka nayo wakaila.

وَآيَةٌ لَهُمُ الْأَرْضُ الْمَيْتَةُ أَحْيَيْنَاهَا وَأَخْرَجْنَا مِنْهَا حَبًّا فَمِنْهُ يَأْكُلُونَ ﴿٣٤﴾

35. Na Twafanya ndani yake mabustani ya mitende na mizabibu na kupitisha chemchem ndani yake,

وَجَعَلْنَا فِيهَا جَنَّاتٍ مِنْ نَخِيلٍ وَأَعْنَابٍ وَفَجَّرْنَا فِيهَا مِنَ الْعُيُونِ ﴿٣٥﴾

36. Ili wale katika matunda yake; na haikuvifanya mikono yao; je, hawashukuru?

لِيَأْكُلُوا مِنْ ثَمَرِهِ وَمَا عَمِلَتْهُ أَيْدِيهِمْ ۖ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٣٦﴾

---

**Aya 29**. *Jund,* "Jeshi" Neno hili pia limetolewa kwa maana ya "neema" (Akrab).

**Aya 31**. Hapa imeelezwa desturi ya watu. Kila mara anapowafikia Nabii wanamfanyia mzaha na kumwona kuwa hafifu.

**Aya 34.** Hapa "kifo" cha watu katika mambo ya kiroho na ustaarabu kimefananishwa na kifo cha ardhi. Juu ya kufa kwake, mara ikipata maji inakuwa hai na inatoa mazao. Hivyo ingawa Waarabu walikuwa katika namna ya kifo, lakini kwa mafunzo yaliyotereshwa katika ufunuo wa Mungu wakawa watu wema wenye kueneza elimu na ustaarabu. Hii ndiyo Ishara mojawapo inayohakikisha ya kuwa ingekuwa dini hii haikutoka kwa Mungu isingeweza kuleta mabadiliko ya namna hii.

سُبْحٰنَ الَّذِيْ خَلَقَ الْاَزْوَاجَ كُلَّهَا مِمَّا تُنْۢبِتُ الْاَرْضُ وَمِنْ اَنْفُسِهِمْ وَمِمَّا لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Atukuzwe Yeye Aliyeumba jozi za (vitu) vyote katika vile ivioteshavyo ardhi, na katika nafsi zao, na katika vile wasivyovijua.

وَاٰيَةٌ لَّهُمُ الَّيْلُ ۚۖ نَسْلَخُ مِنْهُ النَّهَارَ فَاِذَا هُمْ مُّظْلِمُوْنَ ﴿٣٧﴾

38. Na Ishara kwa ajili yao ni usiku ambapo kutoka humo tunauvuta mchana na mara wao wamo gizani.

وَالشَّمْسُ تَجْرِيْ لِمُسْتَقَرٍّ لَّهَا ؕ ذٰلِكَ تَقْدِيْرُ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ﴿٣٨﴾

39. Na jua linapita katika njia iliyopngwa kwa ajili yake. Hiyo ndiyo hukumu ya Mwenye nguvu, Mwenyezi Mungu Mjuzi wa kila kitu.

وَالْقَمَرَ قَدَّرْنٰهُ مَنَازِلَ حَتّٰى عَادَ كَالْعُرْجُوْنِ الْقَدِيْمِ ﴿٣٩﴾

40. Na mwezi Tumeupimia vituo mpaka unarudia kuwa kama kole la mtende la zamani.

لَا الشَّمْسُ يَنْۢبَغِيْ لَهَاۤ اَنْ تُدْرِكَ الْقَمَرَ وَلَا الَّيْلُ سَابِقُ النَّهَارِ ؕ وَكُلٌّ فِيْ فَلَكٍ يَّسْبَحُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Haliwi jua kuufikia mwezi, wala usiku kuupita mchana, na vyote huogelea katika falaki.

وَاٰيَةٌ لَّهُمْ اَنَّا حَمَلْنَا ذُرِّيَّتَهُمْ فِي الْفُلْكِ الْمَشْحُوْنِ ﴿٤١﴾

42. Na ni Ishara kwao ya kuwa Tunawachukua wazao wao katika safina zilizosheheni.

وَخَلَقْنَا لَهُمْ مِّنْ مِّثْلِهٖ مَا يَرْكَبُوْنَ ﴿٤٢﴾

43. Na Tutawaumbia mfano wa hivi ambavyo watavipanda.

وَاِنْ نَّشَاْ نُغْرِقْهُمْ فَلَا صَرِيْخَ لَهُمْ وَلَا هُمْ يُنْقَذُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Na kama Tungetaka Tungewagharikisha, wala hangekuwapo wa kuwasaidia, wala wasingeokolewa.

اِلَّا رَحْمَةً مِّنَّا وَمَتَاعًا اِلٰى حِيْنٍ ﴿٤٤﴾

45. Ila kwa rehema zitokazo Kwetu na kufaidisha kwa muda kidogo.

وَاِذَا قِيْلَ لَهُمُ اتَّقُوْا مَا بَيْنَ اَيْدِيْكُمْ وَمَا خَلْفَكُمْ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Na wanapoambiwa: Ogopeni yaliyoko mbele yenu na yaliyoko nyuma yenu huenda mtarehemiwa.

---

**Aya 37.** Aya hii inaonyesha jambo kubwa la maarifa ambalo lilikuwa halijulikani kwa watu isipokuwa katika zama hizi ilipopanuka elimu, ya kuwa kila kitu kiko katika jozi.

**Aya 40.** Mwezi unapokuwa mwembamba hufanana na kole la mtende lililokauka.

**Aya 41.** *Falak* ni njia zinamopita nyota na sayari angani katika mizunguko yao.

47. Na haiwafikii Ishara yo yote katika Ishara za Mola wao ila huwa wenye kuipuuza.

وَمَا تَأْتِيهِم مِّنْ آيَةٍ مِّنْ آيَاتِ رَبِّهِمْ إِلَّا كَانُوا عَنْهَا مُعْرِضِينَ ﴿٤٧﴾

48. Na wanapoambiwa toeni katika yale Aliyowapeni Mwenyezi Mungu, wale waliokufuru huwaambia walioamini: Je, tumlishe ambaye Mungu Akipenda Atamlisha? Ninyi hammo ila katika upotevu dhahiri.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمْ أَنفِقُوا مِمَّا رَزَقَكُمُ اللَّهُ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلَّذِينَ آمَنُوا أَنُطْعِمُ مَن لَّوْ يَشَاءُ اللَّهُ أَطْعَمَهُ إِنْ أَنتُمْ إِلَّا فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٤٨﴾

49. Na wanasema: Ahadi hii itatokea lini ikiwa mnasema kweli?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٤٩﴾

50. Hawangojei ila mlio mmoja utakaowashika, nao watakuwa katika hali ya kugombana;

مَا يَنظُرُونَ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً تَأْخُذُهُمْ وَهُمْ يَخِصِّمُونَ ﴿٥٠﴾

51. Na hawataweza kuusia wala kurejea kwa ahali zao.

فَلَا يَسْتَطِيعُونَ تَوْصِيَةً وَلَا إِلَىٰ أَهْلِهِمْ يَرْجِعُونَ ﴿٥١﴾

## FUNGU 4

52. Na itapigwa baragumu, ndipo watatoka makaburini kwenda mbio-mbio kwa Mola wao.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَإِذَا هُم مِّنَ الْأَجْدَاثِ إِلَىٰ رَبِّهِمْ يَنسِلُونَ ﴿٥٢﴾

53. Watasema, Ole wetu! nani ametufufua malaloni petu? Haya ndiyo Aliyoahidi Rahmani, na Waliotumwa walisema kweli.

قَالُوا يَا وَيْلَنَا مَن بَعَثَنَا مِن مَّرْقَدِنَا ۜ هَٰذَا مَا وَعَدَ الرَّحْمَٰنُ وَصَدَقَ الْمُرْسَلُونَ ﴿٥٣﴾

54. Haitakuwa ila mlio mmoja ndipo wote watahudhurishwa mbele Yetu.

إِن كَانَتْ إِلَّا صَيْحَةً وَاحِدَةً فَإِذَا هُمْ جَمِيعٌ لَّدَيْنَا مُحْضَرُونَ ﴿٥٤﴾

55. Basi leo nafsi haitadhulumiwa cho chote wala hamtalipwa ila yale mliyokuwa mkitenda.

فَالْيَوْمَ لَا تُظْلَمُ نَفْسٌ شَيْئًا وَلَا تُجْزَوْنَ إِلَّا مَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٥٥﴾

56. Kwa yakini watu wa Peponi siku ile watafurahi wakijishughulisha na kazi mbalimbali;

إِنَّ أَصْحَابَ الْجَنَّةِ الْيَوْمَ فِي شُغُلٍ فَاكِهُونَ ﴿٥٦﴾

57. Wao na wake zao, katika vivuli wakiegemea juu ya viti vya fahari.

هُمْ وَأَزْوَاجُهُمْ فِي ظِلَالٍ عَلَى الْأَرَائِكِ مُتَّكِئُونَ ﴿٥٧﴾

---

**Aya 51.** Mradi wa Aya hii ni kwamba itawafikia adhabu ya ghafla hata hawatakuwa na nafasi ya kuusia cho chote au kufanya mpango wo wote utakaoweza kuendeshwa baada yao. Adhabu ya namna hii iliwafikia makafiri wakubwa walipohiliki katika vita vya Badri.

58. Yatakuwamo matunda kwa ajili yao na watapata watakavyovitaka.

لَهُمْ فِيهَا فَاكِهَةٌ وَلَهُم مَّا يَدَّعُونَ ﴿٥٨﴾

59. Salaam - ndilo neno litokalo kwa Mola Mwenye rehema.

سَلَامٌ قَوْلًا مِّن رَّبٍّ رَّحِيمٍ ﴿٥٩﴾

60. Na jitengeni leo enyi wakosefu!

وَامْتَازُوا الْيَوْمَ أَيُّهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٦٠﴾

61. Je, Sikuwaagizeni enyi wanadamu msimwabudu Shetani? Hakika yeye ni adui bayana kwenu.

أَلَمْ أَعْهَدْ إِلَيْكُمْ يَا بَنِي آدَمَ أَن لَّا تَعْبُدُوا الشَّيْطَانَ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦١﴾

62. Na ya kwamba mniabudu Mimi; hii ndiyo njia iliyonyoka.

وَأَنِ اعْبُدُونِي ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٢﴾

63. Na bila shaka amewapoteza kundi jingi miongoni mwenu; je, hamkuwa mkifikiri?

وَلَقَدْ أَضَلَّ مِنكُمْ جِبِلًّا كَثِيرًا ۖ أَفَلَمْ تَكُونُوا تَعْقِلُونَ ﴿٦٣﴾

64. Hii ndiyo Jahanamu mliyokuwa mkiahidiwa.

هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي كُنتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٦٤﴾

65. Leo iingieni kwa sababu mlikuwa mkikufuru.

اصْلَوْهَا الْيَوْمَ بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٦٥﴾

66. Siku hiyo Tutapiga mihuri juu ya vinywa vyao, na mikono yao itatuzungumza, na miguu yao itatoa ushahidi kwa yale waliyokuwa wakiyachuma.

الْيَوْمَ نَخْتِمُ عَلَىٰ أَفْوَاهِهِمْ وَتُكَلِّمُنَا أَيْدِيهِمْ وَتَشْهَدُ أَرْجُلُهُم بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٦٦﴾

67. Na kama Tungependa Tungeyang'oa macho yao, basi wangeshindania (kufika kwanza katika) njia; lakini wangeonaje?

وَلَوْ نَشَاءُ لَطَمَسْنَا عَلَىٰ أَعْيُنِهِمْ فَاسْتَبَقُوا الصِّرَاطَ فَأَنَّىٰ يُبْصِرُونَ ﴿٦٧﴾

68. Na kama Tungetaka Tungewaharibu majumbani mwao, basi wasingeweza kwenda wala kurudi.

وَلَوْ نَشَاءُ لَمَسَخْنَاهُمْ عَلَىٰ مَكَانَتِهِمْ فَمَا اسْتَطَاعُوا مُضِيًّا وَلَا يَرْجِعُونَ ﴿٦٨﴾

---

**Aya 59.** *Salaam.* Neno hili maana yake ni "amani." Nalo linaonyesha kwa jumla ya kuwa Pepo ya Waislamu itakuwa ya amani na utulivu.

**Aya 66.** Mikono kuzungumza na migu kutoa ushahidi si jambo la kutatanisha. Katika elimu ya utabibu mkono wa mtu humwambia daktari habari za kweli ambazo pengine mtu mwenyewe asingeweza kuzisema. Na kwa mwendo wake huweza kujulikana ugonjwa wake. Katika Akhera mambo yatakuwa wazi zaidi.

FUNGU 5

وَمَنْ نُعَمِّرْهُ نُنَكِّسْهُ فِي الْخَلْقِ أَفَلَا يَعْقِلُونَ ﴿٦٩﴾

69. Na Tunayempa umri mrefu Tunamfanya arejee kwenye hali ya udhaifu. Basi je hawafahamu?

وَمَا عَلَّمْنَاهُ الشِّعْرَ وَمَا يَنْبَغِي لَهُ إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ وَقُرْآنٌ مُبِينٌ ﴿٧٠﴾

70. Wala Hatukumfundisha shairi, wala haimpasi, huu siyo ila ni ukumbusho na Qur'an ibainishayo,

لِيُنْذِرَ مَنْ كَانَ حَيًّا وَيَحِقَّ الْقَوْلُ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾

71. Ili amwonye aliye hai na ihakikike kauli juu ya makafiri.

أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّا خَلَقْنَا لَهُمْ مِمَّا عَمِلَتْ أَيْدِينَا أَنْعَامًا فَهُمْ لَهَا مَالِكُونَ ﴿٧٢﴾

72. Je, hawaoni ya kwamba Tumewaumbia, katika vile ilivyovifanya mikono Yetu, wanyama; nao wamekuwa mabwana zao?

وَذَلَّلْنَاهَا لَهُمْ فَمِنْهَا رَكُوبُهُمْ وَمِنْهَا يَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾

73. Na Tumewatiisha (wanyama) hao basi baadhi yao wanawapanda na wengine wao wanawala.

وَلَهُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَمَشَارِبُ أَفَلَا يَشْكُرُونَ ﴿٧٤﴾

74. Na katika hao wanapata manufaa na vinywaji; basi je, hawashukuru?

وَاتَّخَذُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ آلِهَةً لَعَلَّهُمْ يُنْصَرُونَ ﴿٧٥﴾

75. Na wameshika miungu mingine badala ya Mwenyezi Mungu wapate kusaidiwa.

لَا يَسْتَطِيعُونَ نَصْرَهُمْ وَهُمْ لَهُمْ جُنْدٌ مُحْضَرُونَ ﴿٧٦﴾

76. Hawataweza kuwasaidia bali kinyume chake wao wenyewe watafanywa wawe pamoja na hao kama jeshi moja.

---

**Aya 69.** Hii ndiyo kanuni inayojulikana kabisa na isiyobadilika ya kuwa kinachopata umri mrefu kinapungua nguvu na kinachakaa. Kama Nabii Isa ni hai kwa miaka 2000, mnaweza kupimia wenyewe atafanya kazi gani na maisha yake hayo yana raha gani.

**Aya 70.** *Shi'ir*. Neno hili maana yake ni "shairi" au "uwongo" (Mufradat). Katika Aya hiii lina maana ya uwongo, maana kuna riwaya zinazoeleza ya kuwa Mtume *s.a.w.* alipata kusema shairi chache alizotunga mwenyewe: Kwa mfano, Mtume *s.a.w.* alisema.

*Anannabiyyu la kadhib - Anabnu 'Abdil Muttalib* yaani "Mimi ni Nabii si uwongo, mimi ni bin Abdil Muttali." Pia alisema:

*Maa anti illa isba'un damiitii - Wa fii sabiilillaahi maa laqiitii.* "Wewe si cho chote ila kidole uliyejeruhika. Na umepata haya katika njia ya Mwenyezi Mungu."

Kadhalika Mtume *s.a.w.* alisema, "Hakika katika baadhi ya shairi mna hekima" (Bukhari).

77. Basi isikuhuzunishe kauli yao; bila shaka Sisi Tunajua wanayoyaficha na wanayoyatangaza.

78. Je, mwanadamu hatambui ya kwamba Tumemwumba kwa tone la manii? Lakini lo! amekuwa hasimu dhahiri.

79. Na akatupigia mfano na kusahau umbo lake, akasema: Nani atakayeihuisha mifupa na hali imesagika?

80. Sema: Ataihuisha Aliyeiumba mara ya kwanza, naye ni Mjuzi wa kila (namna ya) kuumba.

81. Ambaye Amewafanyieni moto katika (mti) mbichi, ndipo nanyi huo mkauwasha.

82. Je, Aliyeziumba mbingu na ardhi Hana uwezo wa kuumba mfano wao? Naam, naye ni Mwumbaji mkuu, Mjuzi.

83. Hakika amri Yake Anapotaka cho chote Hukiambia, "Kuwa", basi kinaaza kuwa.

84. Basi Atukuzwe Yeye ambaye mkononi Mwake umo ufalme wa kila kitu, na Kwake mtarejea.

فَلَا يَحْزُنْكَ قَوْلُهُمْ ۘ إِنَّا نَعْلَمُ مَا يُسِرُّونَ وَمَا
يُعْلِنُونَ ﴿٧٧﴾
أَوَلَمْ يَرَ الْإِنْسَانُ أَنَّا خَلَقْنَاهُ مِنْ نُطْفَةٍ فَإِذَا هُوَ
خَصِيمٌ مُبِينٌ ﴿٧٨﴾
وَضَرَبَ لَنَا مَثَلًا وَنَسِيَ خَلْقَهُ ۖ قَالَ مَنْ يُحْيِي
الْعِظَامَ وَهِيَ رَمِيمٌ ﴿٧٩﴾
قُلْ يُحْيِيهَا الَّذِي أَنْشَأَهَا أَوَّلَ مَرَّةٍ ۖ وَهُوَ بِكُلِّ
خَلْقٍ عَلِيمٌ ﴿٨٠﴾
الَّذِي جَعَلَ لَكُمْ مِنَ الشَّجَرِ الْأَخْضَرِ نَارًا فَإِذَا
أَنْتُمْ مِنْهُ تُوقِدُونَ ﴿٨١﴾
أَوَلَيْسَ الَّذِي خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ بِقَادِرٍ
عَلَىٰ أَنْ يَخْلُقَ مِثْلَهُمْ ۚ بَلَىٰ وَهُوَ الْخَلَّاقُ الْعَلِيمُ ﴿٨٢﴾
إِنَّمَا أَمْرُهُ إِذَا أَرَادَ شَيْئًا أَنْ يَقُولَ لَهُ كُنْ فَيَكُونُ ﴿٨٣﴾
فَسُبْحَانَ الَّذِي بِيَدِهِ مَلَكُوتُ كُلِّ شَيْءٍ وَإِلَيْهِ
تُرْجَعُونَ ﴿٨٤﴾

سُوْرَةُ الصّٰٓفّٰتِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ مِائَةٌ وَّثَلٰثٌ وَّثَمَانُوْنَ اٰيَةً وَّخَمْسَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 37. SURA AS-SAAFFAAT

Imetermshwa Makka

*Ina mafungu 5 na Aya 183 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Naapa kwa wajipangao safu-safu,
3. Tena kwa wale azuiao sana,
4. Kisha kwa wale wasomao ukumbusho,
5. Kwa yakini Mungu wenu ni Mmoja tu:
6. Mola wa mbingu na ardhi na yaliyomo kati yao, na ni Mola wa mashariki zote.
7. Bila shaka Sisi Tumeipamba mbingu ya karibu kwa pambo la nyota,
8. Na kuilinda na kila shetani asi.
9. Hawataweza kusikiliza mkutano mtukufu licha ya kujitahidi sana - wakipigwa mawe toka kila upande.
10. Kwa kusukumwa; na wanayo adhabu idumuyo.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾
وَالصّٰٓفّٰتِ صَفًّا ﴿٢﴾
فَالزّٰجِرٰتِ زَجْرًا ﴿٣﴾
فَالتّٰلِيٰتِ ذِكْرًا ﴿٤﴾
اِنَّ اِلٰهَكُمْ لَوَاحِدٌ ﴿٥﴾
رَبُّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَرَبُّ الْمَشَارِقِ ﴿٦﴾
اِنَّا زَيَّنَّا السَّمَآءَ الدُّنْيَا بِزِيْنَةِ الْكَوَاكِبِ ﴿٧﴾
وَحِفْظًا مِّنْ كُلِّ شَيْطٰنٍ مَّارِدٍ ﴿٨﴾
لَا يَسَّمَّعُوْنَ اِلَى الْمَلَاِ الْاَعْلٰى وَيُقْذَفُوْنَ مِنْ كُلِّ جَانِبٍ ﴿٩﴾
دُحُوْرًا وَّلَهُمْ عَذَابٌ وَّاصِبٌ ﴿١٠﴾

---

Jina la sura hii limetoka katika Aya ya 2. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2-4.** Ni viapo ambavyo vinatangulizwa kama ilivyo desturi ya Qur'an kuweka ushahidi kisha kutoa madai ambayo hapa yanatokea katika Aya ya 5 ya kuwa Mungu wetu ni Mmoja tu.

Kama mikutano mikubwa mikubwa ifanywe, na watu wakae safu, na polisi wawekwe kuzuia isitokee fujo, kisha watu wakubwa-wakubwa wenye elimu watoe hotuba, baada ya kupeleleza mwishoni itahakikishwa ya kuwa Mungu ni Mmoja tu.

**Aya 8.** *Shaitaanimmariid.* Maneno haya tumeyafasiri "Shetani asi." Hawa walioitwa mashetani katika Aya hii, ni watu ambao Waarabu waliwaita "Kahin" yaani makuhani au waganga, ambao hawawafuati Manabii na wanajaribu kutafutafuta habari za ghaibu na za siri huko na huko.

**Aya 9.** *Mkutano mtukufu* ni mkutano wa Malaika Jibril na Malaika wengine wakubwa. Hawa makuhani hawana uwezo wa kusikiliza yanayopitishwa katika mikutano hiyo.

11. Isipokuwa anyakuaye unyakuzi, basi mara humfuta kimondo king'aacho.

إِلَّا مَنْ خَطِفَ الْخَطْفَةَ فَأَتْبَعَهُ شِهَابٌ ثَاقِبٌ ﴿١١﴾

12. Basi waulize iwapo wawezacho kukiumba ni chenye nguvu zaidi kuliko kile Tulichokiumba. Hao Tuliwaumba kwa udongo unatao.

فَاسْتَفْتِهِمْ أَهُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمْ مَنْ خَلَقْنَا ۚ إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِنْ طِينٍ لَازِبٍ ﴿١٢﴾

13. Bali unastaajabu, na wao wanafanya mzaha.

بَلْ عَجِبْتَ وَيَسْخَرُونَ ﴿١٣﴾

14. Na wanapokumbushwa hawakumbuki.

وَإِذَا ذُكِّرُوا لَا يَذْكُرُونَ ﴿١٤﴾

15. Na wanapoiona Ishara hufanya mzaha.

وَإِذَا رَأَوْا آيَةً يَسْتَسْخِرُونَ ﴿١٥﴾

16. Na wanasema: Siyo huu ila ni uchawi dhahiri.

وَقَالُوا إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿١٦﴾

17. Je, tutakapokufa na kuwa udongo na mifupa kweli tutafufuliwa?

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿١٧﴾

18. Hata baba zetu wa zamani?

أَوَآبَاؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿١٨﴾

19. Sema: Naam, nanyi mtafedheheka.

قُلْ نَعَمْ وَأَنْتُمْ دَاخِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Na hakika litakuwa kemeo moja tu, mara watatazama!

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ فَإِذَا هُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٢٠﴾

21. Na watasema: Ole wetu! hii ni siku ya Malipo!

وَقَالُوا يَا وَيْلَنَا هَٰذَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿٢١﴾

22. Hii ndiyo siku ya Hukumu ambayo mlikuwa mkiikadhibisha.

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿٢٢﴾

## FUNGU 2

23. Wakusanyeni wale waliodhulumu na wenzi wao na wale waliokuwa wakiwaabudu,

احْشُرُوا الَّذِينَ ظَلَمُوا وَأَزْوَاجَهُمْ وَمَا كَانُوا يَعْبُدُونَ ﴿٢٣﴾

24. Badala ya Mwenyezi Mungu, na waongozeni kwenye njia ya Jahanamu.

مِنْ دُونِ اللَّهِ فَاهْدُوهُمْ إِلَىٰ صِرَاطِ الْجَحِيمِ ﴿٢٤﴾

---

**Aya 11.** *Isipokuwa anyakuaye.* Hawa makuhani huweza kudakia alama ndogo-ndogo zinazoonekana na wakazipamba kwa maongezo yao, kisha wakazieleza kwa watu. Hapo Mwenyezi Mungu anadhihirisha Ishara ya nguvu kwa mkono wa Nabii na inakuwa kama kimondo kinachofukuza uaguzi wa makuhani na kudhihirisha uwongo wao.

25. Na wasimamisheni, hakika wao watauliziwa.

وَقِفُوْهُمْ اِنَّهُمْ مَّسْئُوْلُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Mmekuwaje hamjisaidii?

مَا لَكُمْ لَا تَنَاصَرُوْنَ ﴿٢٦﴾

27. Lakini siku hiyo watataka amani.

بَلْ هُمُ الْيَوْمَ مُسْتَسْلِمُوْنَ ﴿٢٧﴾

28. Nao wataelekeana wakiulizana.

وَاَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلٰى بَعْضٍ يَّتَسَآءَلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Watasema: Kwa hakika ninyi mlikuwa mkitufikia kwa upande wa kuume.

قَالُوْٓا اِنَّكُمْ كُنْتُمْ تَاْتُوْنَنَا عَنِ الْيَمِيْنِ ﴿٢٩﴾

30. Watasema: Bali ninyi hamkuwa waaminio.

قَالُوْا بَلْ لَّمْ تَكُوْنُوْا مُؤْمِنِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Na hatukuwa na mamlaka juu yenu, bali ninyi mlikuwa watu waasi.

وَمَا كَانَ لَنَا عَلَيْكُمْ مِّنْ سُلْطٰنٍ بَلْ كُنْتُمْ قَوْمًا طٰغِيْنَ ﴿٣١﴾

32. Basi hukumu ya Mola wetu imetuhakiki, bila shaka tutaonja.

فَحَقَّ عَلَيْنَا قَوْلُ رَبِّنَآ اِنَّا لَذَآئِقُوْنَ ﴿٣٢﴾

33. Tuliwapotezeni, hakika sisi tulikuwa wapotevu.

فَاَغْوَيْنٰكُمْ اِنَّا كُنَّا غٰوِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Basi wao kwa hakika siku hiyo watakuwa katika adhabu wakishirikiana.

فَاِنَّهُمْ يَوْمَئِذٍ فِى الْعَذَابِ مُشْتَرِكُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Hivyo ndivyo Tunavyofanya na wakosefu.

اِنَّا كَذٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Hakika wao, walipokuwa wakiambiwa, Hakuna aabudiwaye isipokuwa Mwenyezi Mungu, walikuwa wakijivuna.

اِنَّهُمْ كَانُوْٓا اِذَا قِيْلَ لَهُمْ لَآ اِلٰهَ اِلَّا اللّٰهُ يَسْتَكْبِرُوْنَ ﴿٣٦﴾

37. Na husema: Je, tuiache miungu yetu kwa ajili ya mshairi majnuni?

وَيَقُوْلُوْنَ اَئِنَّا لَتَارِكُوْٓا اٰلِهَتِنَا لِشَاعِرٍ مَّجْنُوْنٍ ﴿٣٧﴾

38. Siyo! Ameleta haki na amewasadikisha Waliotumwa.

بَلْ جَآءَ بِالْحَقِّ وَصَدَّقَ الْمُرْسَلِيْنَ ﴿٣٨﴾

39. Hakika ninyi bila shaka mtaionja adhabu iumizayo.

اِنَّكُمْ لَذَآئِقُوا الْعَذَابِ الْاَلِيْمِ ﴿٣٩﴾

40. Wala hamtalipwa ila yale mliyokuwa mkiyafanya.

وَمَا تُجْزَوْنَ اِلَّا مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٤٠﴾

41. Isipokuwa watumishi wa Mwenyezi Mungu waliohalisika.

اِلَّا عِبَادَ اللّٰهِ الْمُخْلَصِيْنَ ﴿٤١﴾

42. Hao ndio watapata riziki maalumu,

اُولٰٓئِكَ لَهُمْ رِزْقٌ مَّعْلُوْمٌ ﴿٤٢﴾

فَوَاكِهُ ۚ وَهُم مُّكْرَمُونَ ﴿٤٢﴾

43. Matunda na wao wataheshimiwa.

فِي جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٤٣﴾

44. Katika Bustani zenye neema.

عَلَىٰ سُرُرٍ مُّتَقَابِلِينَ ﴿٤٤﴾

45. Juu ya vitanda vya fahari wakikabiliana.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿٤٥﴾

46. Wakizungushiwa kikombe chenye (kinywaji) safi,

بَيْضَاءَ لَذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ ﴿٤٦﴾

47. Cheupe, chenye ladha kwa wanywao.

لَا فِيهَا غَوْلٌ وَلَا هُمْ عَنْهَا يُنزَفُونَ ﴿٤٧﴾

48. Ndani yake hautakuwamo udhia wala hawatalevywa nacho.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ عِينٌ ﴿٤٨﴾

49. Na pamoja nao watakuwa wanawake wenye macho mazuri matulivu.

كَأَنَّهُنَّ بَيْضٌ مَّكْنُونٌ ﴿٤٩﴾

50. Kama mayai yaliyohifadhiwa.

فَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٥٠﴾

51. Tena wataelekeana wao kwa wao wakiulizana.

قَالَ قَائِلٌ مِّنْهُمْ إِنِّي كَانَ لِي قَرِينٌ ﴿٥١﴾

52. Atasema msemaji miongoni mwao: Hakika nilikuwa na rafiki.

يَقُولُ أَإِنَّكَ لَمِنَ الْمُصَدِّقِينَ ﴿٥٢﴾

53. Aliyesema: Je, wewe ni katika wale wanaosadikisha?

أَإِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَامًا أَإِنَّا لَمَدِينُونَ ﴿٥٣﴾

54. Je, tutakapokufa na tutakuwa udongo na mifupa tutahukumiwa?

قَالَ هَلْ أَنتُم مُّطَّلِعُونَ ﴿٥٤﴾

55. Atasema: Je, mtachungulia?

فَاطَّلَعَ فَرَآهُ فِي سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٥٥﴾

56. Basi akachungulia na akamwona katikati ya Jahanamu.

قَالَ تَاللَّهِ إِن كِدتَّ لَتُرْدِينِ ﴿٥٦﴾

57. Naye atasema: Wallahi ulikuwa karibu kuniangamiza.

وَلَوْلَا نِعْمَةُ رَبِّي لَكُنتُ مِنَ الْمُحْضَرِينَ ﴿٥٧﴾

58. Na lau si neema ya Mola wangu, bila shaka ningalikuwa miongoni mwa waliohudhurishwa.

---

**Aya 50.** *Baizun* ni sawasawa na *baizatun*. Ni yai la mbuni au la ndege yo yote. Inaposemwa katika kumsifia mtu huwa *baizatul balad* ina maana kwamba: Yeye ni kama yai la mbuni ambalo ndani yake mna kifaranga, kwani jogoo la mbuni ndilo linalolilinda yai hilo; au hana mwenzake katika ubora kama lile yai linaloachwa peke yake; au ni mwinyi au chifu au asiye na wa kulingana naye katika ile *balad* (nchi au mahali) ambapo wanaishi watu wengine, na ambaye maneno yake yanakubalika na wote, au ni mwenye kutukuzwa au mwenye kujulikana sana. Hivyo basi *baizun maknuun* itakuwa na maana ya fahari ya pepo yenye kulindwa na kuhifadhiwa vizuri sana.

59. Je, sisi hatutakufa,

60. Ila kifo chetu cha kwanza? Wala hatutaadhibiwa?

61. Bila shaka huo ndiyo ufaulu mkuu.

62. Basi wafanyao wafanye sawa na mfano huu.

63. Je, karibisho la namna hii ni bora au mti wa zakkum?

64. Kwa yakini Sisi Tumeufanya jaribio kwa wadhalimu.

65. Hakika huo ni mti uotao katikati ya Jahanamu.

66. Matunda yake ni kama vichwa vya nyoka.

67. Bila shaka wao watakula katika huo, na kwa huo watajaza matumbo.

68. Kisha bila shaka watapewa juu ya huo mchanganyiko wa maji ya moto.

69. Halafu kwa yakini marudio yao yatakuwa kwenye Jahanamu.

70. Hakika wao waliwakuta baba zao wakipotea.

71. Na wao pia wanaendeshwa kasi katika nyayo zao.

أَفَمَا نَحْنُ بِمَيِّتِينَ ﴿٥٩﴾

إِلَّا مَوْتَتَنَا الْأُولَىٰ وَمَا نَحْنُ بِمُعَذَّبِينَ ﴿٦٠﴾

إِنَّ هَٰذَا لَهُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿٦١﴾

لِمِثْلِ هَٰذَا فَلْيَعْمَلِ الْعَامِلُونَ ﴿٦٢﴾

أَذَٰلِكَ خَيْرٌ نُزُلًا أَمْ شَجَرَةُ الزَّقُّومِ ﴿٦٣﴾

إِنَّا جَعَلْنَاهَا فِتْنَةً لِلظَّالِمِينَ ﴿٦٤﴾

إِنَّهَا شَجَرَةٌ تَخْرُجُ فِي أَصْلِ الْجَحِيمِ ﴿٦٥﴾

طَلْعُهَا كَأَنَّهُ رُءُوسُ الشَّيَاطِينِ ﴿٦٦﴾

فَإِنَّهُمْ لَآكِلُونَ مِنْهَا فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٦٧﴾

ثُمَّ إِنَّ لَهُمْ عَلَيْهَا لَشَوْبًا مِنْ حَمِيمٍ ﴿٦٨﴾

ثُمَّ إِنَّ مَرْجِعَهُمْ لَإِلَى الْجَحِيمِ ﴿٦٩﴾

إِنَّهُمْ أَلْفَوْا آبَاءَهُمْ ضَالِّينَ ﴿٧٠﴾

فَهُمْ عَلَىٰ آثَارِهِمْ يُهْرَعُونَ ﴿٧١﴾

---

**Aya 63.** *Zaqquum.* Baidhawi anaeleza ya kuwa *zaqquum* ni mti mmoja wenye majani madogo, unukao na mchungu, unaopatikana Tihama. Kadhalika chakula cho chote kinachofisha kinaitwa *zaqquum* (Taj, Lane).

Kadhalika neno *zaqquum* ni kifupi cha Aya hii *Dhuq innaka antal zaiizul kariim: Dhuq* yaani "Onja" na *uum* ni kifupisho cha sehemu ya Aya iliyobaki. Aya hii nzima tafsiri yake ni hii, *Onja! Hakika wewe ndiye mwenye nguvu, mheshimiwa!* (sura 44:50).

Ni wazi ya kuwa mtu mwenye dhambi asingelazimishwa kuonja matunda haya na masumbufu hayo kama asingejivuna, au kama asingelikataa kweli kwa sababu ya heshima na ukuu wake wa kujisingizia kutupu (Uislmu na Hekima yake).

**Aya 66.** Waarabu wanamwita *Shaitaan* nyoka fulani mwenye manyoya shingoni, mwenye uso na kichwa kibaya. Pia neno *Shaitaan* ni jina la mti fulani wenye sura mbaya (Taj na Lane).

Kadhalika neno *Shaitaan* maana yake ni "Yeye ambaye mwisho wake ni kuangamia" Limechimbuka katika neno la Shait lenye maana ya "kuangamia." Maana ya maneno haya ni kuwa kuula mti huo humletea mtu laana na maangamizo (Uislamu na Hekima yake).

72. Na bila shaka watu wengi wa zamani walipotea kabla yao.

73. Na hakika Tulipeleka Waonyaji kati yao.

74. Basi tazama uliikuwaje mwisho wa wale walioonywa?

75. Isipokuwa watumishi wa Mwenyezi Mungu walioteuliwa.

وَلَقَدْ ضَلَّ قَبْلَهُمْ أَكْثَرُ الْأَوَّلِينَ (٧٢)

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا فِيهِمْ مُنْذِرِينَ (٧٣)

فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُنْذَرِينَ (٧٤)

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ (٧٥)

## FUNGU 3

76. Na kwa yakini Nuhu alituita, basi Tu Waitikiaji wema walioje Sisi!

77. Na Tulimwokoa yeye na watu wake katika msiba mkubwa.

78. Na Tuliwajaalia dhuria zake wawe ndio wenye kubaki.

79. Na Tukamwachia (sifa) katika watu wa baadaye.

80. Amani iwe kwa Nuhu miongoni mwa watu wa ulimwenguni kote.

81. Kwa hakika hivyo ndivyo Tuwalipavyo wafanyao wema.

82. Kwa hakika yeye alikuwa katika watumishi Wetu waaminio.

83. Kisha wengine Tukawagharikisha.

84. Na hakika Ibrahimu pia alikuwa katika kundi lake,

85. Alipomfikia Mola wake kwa moyo wa unyenyekevu.

86. Alipomwambia baba yake na watu wake, Mnaabudu nini?

87. Je mnaufanya uwongo kuwa miungu badala ya Mwenyezi Mungu?

وَلَقَدْ نَادَانَا نُوحٌ فَلَنِعْمَ الْمُجِيبُونَ (٧٦)

وَنَجَّيْنَاهُ وَأَهْلَهُ مِنَ الْكَرْبِ الْعَظِيمِ (٧٧)

وَجَعَلْنَا ذُرِّيَّتَهُ هُمُ الْبَاقِينَ (٧٨)

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ (٧٩)

سَلَامٌ عَلَىٰ نُوحٍ فِي الْعَالَمِينَ (٨٠)

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ (٨١)

إِنَّهُ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ (٨٢)

ثُمَّ أَغْرَقْنَا الْآخَرِينَ (٨٣)

وَإِنَّ مِنْ شِيعَتِهِ لَإِبْرَاهِيمَ (٨٤)

إِذْ جَاءَ رَبَّهُ بِقَلْبٍ سَلِيمٍ (٨٥)

إِذْ قَالَ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ مَاذَا تَعْبُدُونَ (٨٦)

أَئِفْكًا آلِهَةً دُونَ اللَّهِ تُرِيدُونَ (٨٧)

---

**Aya 78.** Watoto wa Nabii Nuhu waliobaki ni Sam, Ham na Yafith. Inasemekana kuwa Sam alikuwa baba wa Waarabu, Ham baba wa Wahabeshi na Yafith baba wa Warumi (Tirmidh).

فَمَا ظَنُّكُمْ بِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨٨﴾

88. Basi ni nini fikira yenu juu ya Mola wa walimwengu?

فَنَظَرَ نَظْرَةً فِي النُّجُوْمِ ﴿٨٩﴾

89. Kisha akatazama mtazamo katika nyota,

فَقَالَ إِنِّيْ سَقِيْمٌ ﴿٩٠﴾

90. Na akasema: hakika mimi mgonjwa.

فَتَوَلَّوْا عَنْهُ مُدْبِرِيْنَ ﴿٩١﴾

91. Nao wakamwacha wakampa kisogo.

فَرَاغَ إِلٰى اٰلِهَتِهِمْ فَقَالَ أَلَا تَأْكُلُوْنَ ﴿٩٢﴾

92. Basi alikwenda kwa siri kwa miungu yao na akanena: Je, ninyi hamli?

مَا لَكُمْ لَا تَنْطِقُوْنَ ﴿٩٣﴾

93. Mmekuwaje hamsemi?

فَرَاغَ عَلَيْهِمْ ضَرْبًا بِالْيَمِيْنِ ﴿٩٤﴾

94. Kisha akawageukia kuwapiga kwa mkono wa kulia.

فَأَقْبَلُوْا إِلَيْهِ يَزِفُّوْنَ ﴿٩٥﴾

95. Basi (watu) wakamwendea upesi.

قَالَ أَتَعْبُدُوْنَ مَا تَنْحِتُوْنَ ﴿٩٦﴾

96. Akasema: Je, mnaviabudu mnavyovichonga?

وَاللّٰهُ خَلَقَكُمْ وَمَا تَعْمَلُوْنَ ﴿٩٧﴾

97. Hali Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewaumbeni ninyi na mnavyovifanya.

قَالُوا ابْنُوْا لَهُ بُنْيَانًا فَأَلْقُوْهُ فِي الْجَحِيْمِ ﴿٩٨﴾

98. Wakasema: Mjengeeni jengo kisha mtupeni motoni.

فَأَرَادُوْا بِهِ كَيْدًا فَجَعَلْنٰهُمُ الْأَسْفَلِيْنَ ﴿٩٩﴾

99. Basi walitaka kumfanyia hila, lakini Tukawafanya kuwa wadhalilifu.

وَقَالَ إِنِّيْ ذَاهِبٌ إِلٰى رَبِّيْ سَيَهْدِيْنِ ﴿١٠٠﴾

100. Na (Ibrahimu) akasema: Namkimbilia Mola wangu, punde Ataniongoza.

رَبِّ هَبْ لِيْ مِنَ الصّٰلِحِيْنَ ﴿١٠١﴾

101. Ee Mola wangu! Nipe (mwana) miongoni mwa watenda mema.

فَبَشَّرْنٰهُ بِغُلٰمٍ حَلِيْمٍ ﴿١٠٢﴾

102. Ndipo Tukampa habari njema ya mwana mpole.

---

**Aya 90.** *Mimi mgonjwa.* Kuna watu wanaofikiri ya kuwa Nabii Ibrahimu aliposema "Mimi mgonjwa" alisema uwongo. Qur'an inasema, Nabii Ibrahimu alikuwa mkweli kabisa (sura 19:42). Yeye ingawa alikuwa mgonjwa lakini kwa kuwahurumia watu wake alitoka kwenda hubiri, akahubiri hata usiku ukaanza kuingia na nyota zikaanza kutoka, akaona afadhali arudi nyumbani kupumzika, na akawaambia ya kuwa yeye ni mgonjwa.

103. Basi alipofikia (makamu ya) kufanya juhudi pamoja naye, akamwambia: Ewe mwanangu, hakika nimeona katika ndoto ya kwamba ninakuchinja, basi fikiri waonaje? Akasema: Ee baba yangu! Fanya unayoamriwa, utanikuta inshallah miongoni mwa wanaosubiri.

فَلَمَّا بَلَغَ مَعَهُ السَّعْيَ قَالَ يٰبُنَيَّ إِنِّيٓ أَرٰى فِي
الْمَنَامِ أَنِّيٓ أَذْبَحُكَ فَانْظُرْ مَاذَا تَرٰى ۚ قَالَ
يٰٓأَبَتِ افْعَلْ مَا تُؤْمَرُ ۖ سَتَجِدُنِيٓ إِنْ شَآءَ اللّٰهُ
مِنَ الصّٰبِرِينَ ﴿١٠٢﴾

104. Basi wote wawili walipojisalimisha katika utashi wa Mwenyezi Mungu na akamlaza ardhini kifudifudi.

فَلَمَّآ أَسْلَمَا وَتَلَّهُ لِلْجَبِينِ ﴿١٠٣﴾

105. Mara Tukamwita: Ewe Ibrahimu!

وَنَادَيْنٰهُ أَنْ يّٰٓإِبْرٰهِيمُ ﴿١٠٤﴾

106. Umekwisha sadikisha ndoto. Kwa yakini hivi ndivyo Tuwalipavyo watendao mema.

قَدْ صَدَّقْتَ الرُّءْيَآ ۚ إِنَّا كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٠٥﴾

107. Bila shaka (jambo) hili ni jaribio la bayana.

إِنَّ هٰذَا لَهُوَ الْبَلٰٓؤُا الْمُبِينُ ﴿١٠٦﴾

108. Na Tukamkomboa kwa dhabihu kubwa.

وَفَدَيْنٰهُ بِذِبْحٍ عَظِيمٍ ﴿١٠٧﴾

109. Na Tukamwachia sifa kwa watu wa baadaye,

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْاٰخِرِينَ ﴿١٠٨﴾

110. Amani kwa Ibrahimu.

سَلٰمٌ عَلٰٓى إِبْرٰهِيمَ ﴿١٠٩﴾

111. Hivi ndivyo Tunavyowalipa watendao wema.

كَذٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١١٠﴾

---

**Aya 103.** *Ee mwanangu,* yaani Ismail. Tazameni utii wa kijana huyu. Aliposikia ndoto ya baba yake kuwa inamwamrisha amchinje, hakusita wala hakutia shaka, akakubali mara moja na kumwambia baba yake afanye alivyoamriwa.

**Aya 104.** Tazameni utii wa Nabii Ibrahimu. Hakuwa na mtoto mpaka alipokuwa na umri wa miaka 80. Sasa amepata mtoto aliyekuwa akiomba, lakini alipoambiwa amchinje hakusita. Katika Sham na Bara Hindi kulikuwa na desturi ya kutoa kafara za wanadamu. Hapa Nabii Ibrahimu alipotaka kufanya jambo hili hili ili kufuata alivyoagizwa na ndoto, Mwenyezi Mungu akamzuia, na kwa njia hii desturi ile ya kuwatoa kafara wanadamu ikawa imekatazwa na Mwenyezi Mungu. Kama mtu aone katika ndoto anamchinja mtoto wake mradi wake achinje mnyama kwa sadaka, na pia maana yake amtoe wakfu mwanawe kufanya kazi ya dini, kama alivyompeleka Nabii Ibrahimu mwanawe huko Makka na kumtoa wakfu kwa kazi ya dini.

**Aya 108.** *Dhabihu kubwa.* Kwa ukumbusho wa sadaka ile ya Nabii Ibrahimu, Waislamu wa dunia nzima wanachinja wanyama katika siku za IIdi kubwa (Id-ul-adh'ha).

112. Bila shaka yeye alikuwa miongoni mwa watumishi Wetu walioamini.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا ٱلْمُؤْمِنِينَ ﴿١١٢﴾

113. Tena Tukambashiria (kumzaa) Isihaka, Nabii miongoni mwa watu wema.

وَبَشَّرْنَٰهُ بِإِسْحَٰقَ نَبِيًّا مِّنَ ٱلصَّٰلِحِينَ ﴿١١٣﴾

114. Na Tukambarikia yeye na pia Isihaka; na katika wazao wao yuko atendaye mema na ajidhulumuye nafsi yake waziwazi.

وَبَٰرَكْنَا عَلَيْهِ وَعَلَىٰٓ إِسْحَٰقَ ۚ وَمِن ذُرِّيَّتِهِمَا مُحْسِنٌ وَظَالِمٌ لِّنَفْسِهِۦ مُبِينٌ ﴿١١٤﴾

FUNGU 4

115. Na kwa hakika Tuliwafanyia ihsani Musa na Harun.

وَلَقَدْ مَنَنَّا عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١١٥﴾

116. Na Tukawaokoa wao na watu wao katika taabu kubwa.

وَنَجَّيْنَٰهُمَا وَقَوْمَهُمَا مِنَ ٱلْكَرْبِ ٱلْعَظِيمِ ﴿١١٦﴾

117. Na Tukawasaidia, basi wakawa washindi.

وَنَصَرْنَٰهُمْ فَكَانُوا۟ هُمُ ٱلْغَٰلِبِينَ ﴿١١٧﴾

118. Nao wawili Tukawapa Kitabu kibainishacho.

وَءَاتَيْنَٰهُمَا ٱلْكِتَٰبَ ٱلْمُسْتَبِينَ ﴿١١٨﴾

119. Na Tukawaongoza katika njia iliyonyoka.

وَهَدَيْنَٰهُمَا ٱلصِّرَٰطَ ٱلْمُسْتَقِيمَ ﴿١١٩﴾

120. Kisha Tukawaachia (sifa) katika watu wa baadaye.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِمَا فِى ٱلْءَاخِرِينَ ﴿١٢٠﴾

---

**Aya 113.** Sasa Nabii Ibrahimu akapewa habari ya kuzaliwa mtoto mwingine aitwaye Isihaka. Hapa ni wazi ya kuwa mtoto aliyetolewa kafara na Nabii Ibrahimu alikuwa Ismail, siye Isihaka kama isemavyo Biblia.

**Aya 114.** Katika Qur'an Tukufu neno *dhaalimun* (madhalimu) au *dhulmun* (dhulma) halitumiki kila mara kama laana pasipokuwa na tofauti. Linapotumika kwa maana hii linajumuisha aina zote za kujitoa katika njia iliyo sawa. Hata hivyo ziko baadhi ya tofauti ambapo linatumika kuashiria hali ya kustahili sifa njema.

Katika Suuratul Faatir aya ya 33 (35:33) upo ushahidi bayana kwamba Mwenyezi Mungu Amejumuisha miongoni mwa watumishi Wake wateule watu ambao ni *dhaalimun li nafsihi* yaani wenye kujidhulumu nafsi zao wakati wakifanya juhudi katika njia ya Mwenyezi Mungu. Katika kundi hilo hilo wale ambao wako katika daraja la juu kwa kulinganishwa na wenzao wametajwa kuwa ni *muqtasid* na *saabiqun bil khairaat* (35:33).

Kadhalika, kujileta katika utendaji wema kwahitaji kiwango fulani cha kuifanyia nafsi yako jefule na ukatili katika hatua za mwanzo za mapambano ya kiroho. Wale wafanyao hivyo kwa ajili ya kumridhisha Mwenyezi Mungu bila shaka wanastahili kusifiwa kwa wema, hata hivyo wanazungumziwa kuwa ni *dhaalimun linafsihi* (aliyejifanyia ukatili).

121. Amani kwa Musa na Harun.

سَلَٰمٌ عَلَىٰ مُوسَىٰ وَهَٰرُونَ ﴿١٢٠﴾

122. Bila shaka hivi ndivyo Tunavyowalipa wafanyao mema.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٢١﴾

123. Kwa yakini wao walikuwa miongoni mwa watumishi Wetu waaminio.

إِنَّهُمَا مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٢٢﴾

124. Na hakika Ilyasa alikuwa miongoni mwa waliotumwa.

وَإِنَّ إِلْيَاسَ لَمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٢٣﴾

125. Alipowaambia watu wake: Je, hamwogopi?

إِذْ قَالَ لِقَوْمِهِۦٓ أَلَا تَتَّقُونَ ﴿١٢٤﴾

126. Je mnamwomba Ba'ali na mnamwacha aliye Mbora wa waumbaji-

أَتَدْعُونَ بَعْلًا وَتَذَرُونَ أَحْسَنَ الْخَٰلِقِينَ ﴿١٢٥﴾

127. Mwenyezi Mungu - Mola wenu na Mola wa baba zenu wa mwanzo?

اللَّهَ رَبَّكُمْ وَرَبَّ ءَابَآئِكُمُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٢٦﴾

128. Lakini wakamkadhibisha; basi bila shaka watahudhurishwa (adhabuni).

فَكَذَّبُوهُ فَإِنَّهُمْ لَمُحْضَرُونَ ﴿١٢٧﴾

129. Isipokuwa watumishi wa Mwenyezi Mungu walioteuliwa.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٢٨﴾

130. Na Tumemwachia (sifa) kwa watu wa mwisho.

وَتَرَكْنَا عَلَيْهِ فِي الْآخِرِينَ ﴿١٢٩﴾

131. Amani kwa Ilyasa.

سَلَٰمٌ عَلَىٰٓ إِلْ يَاسِينَ ﴿١٣٠﴾

132. Bila shaka hivi ndivyo Tunavyowalipa wafanyao wema.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ ﴿١٣١﴾

133. Kwa yakini yeye alikuwa miongoni mwa watumishi wetu waaminio.

إِنَّهُۥ مِنْ عِبَادِنَا الْمُؤْمِنِينَ ﴿١٣٢﴾

134. Na kwa hakika Luti alikuwa miongoni mwa waliotumwa.

وَإِنَّ لُوطًا لَّمِنَ الْمُرْسَلِينَ ﴿١٣٣﴾

---

**Aya 124.** Ilyasa ndiye Elia ambaye ni Nabii aliyefika miaka 500 baada ya Nabii Musa. Katika siku zake watu 400 walikuwa wakiabudu sanamu lililoitwa Baal. Watu hao walishindana na Nabii Ilyas huko Jabal Karmal (Palestine). Nabii Ilyasa aliomba dua na washindani wake wakashindwa.

Mayahudi wanasadiki ya kuwa Nabii Ilyasa alipaa mbinguni (2: Wafalme 2:11-12) na angefika mara ya pili kabla ya Masihi Isa mwana wa Mariamu (Malaki 4:4). Alipofika Masihi Mayahudi walimjadili wakimwambia ya kuwa waliambiwa atafika Masihi baada ya kushuka Ilyasa, na maadamu Ilyasa hajashuka basi yeye hawezi kuwa Masihi wa kweli. Nabii Isa aliwaambia kuwa Nabii Yahya ndiye Ilyasa aliyeahidiwa, naye amekwisha fika; na kwa jibu hili akabatilisha ile imani yao ya kusema Ilyasa alipaa mbinguni na atarudi tena (Matt. 11:15-16).

135. (Kumbukeni) Tulipomwokoa yeye na ahali zake wote,

إِذْ نَجَّيْنَٰهُ وَأَهْلَهُۥٓ أَجْمَعِينَ ١٣٥

136. Isipokuwa mwanamke mkongwe katika wale waliobaki nyuma.

إِلَّا عَجُوزًا فِى ٱلْغَٰبِرِينَ ١٣٦

137. Kisha wengine Tukawaangamiza.

ثُمَّ دَمَّرْنَا ٱلْءَاخَرِينَ ١٣٧

138. Na kwa yakini ninyi mnawapita asubuhi,

وَإِنَّكُمْ لَتَمُرُّونَ عَلَيْهِم مُّصْبِحِينَ ١٣٨

139. Na usiku (pia); basi je, hamfahamu?

وَبِٱلَّيْلِ ۚ أَفَلَا تَعْقِلُونَ ١٣٩

FUNGU 5

140. Na hakika Yunus alikuwa miongoni mwa waliotumwa.

وَإِنَّ يُونُسَ لَمِنَ ٱلْمُرْسَلِينَ ١٤٠

141. (Kumbukeni) alipokimbilia katika jahazi iliyosheheni.

إِذْ أَبَقَ إِلَى ٱلْفُلْكِ ٱلْمَشْحُونِ ١٤١

142. Na alipiga kura kwa amri ya mabaharia wenzake na akawa mwenye kushindwa.

فَسَاهَمَ فَكَانَ مِنَ ٱلْمُدْحَضِينَ ١٤٢

143. Mara samaki alimmeza hali yu mwenye kulaumiwa.

فَٱلْتَقَمَهُ ٱلْحُوتُ وَهُوَ مُلِيمٌ ١٤٣

144. Basi isingalikuwa ya kwamba yeye ni miongoni mwa wamtukuzao (Mungu),

فَلَوْلَآ أَنَّهُۥ كَانَ مِنَ ٱلْمُسَبِّحِينَ ١٤٤

145. Bila shaka angalikaa tumboni mwake mpaka siku watakayofufuliwa.

لَلَبِثَ فِى بَطْنِهِۦٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ١٤٥

146. Lakini Tukamtupa ufukoni hali yu mgonjwa.

فَنَبَذْنَٰهُ بِٱلْعَرَآءِ وَهُوَ سَقِيمٌ ١٤٦

---

**Aya 141.** Si kama alimkimbia Mungu kama wanavyosema watu wengine, maana Yunus alikuwa Nabii wa Mungu asingeweza kumkimbia Mungu wala hakuna mtu anayeweza kumkimbia Mungu.

Nabii Yunus alitumwa kwa watu wa Minawi, waliokuwa wanapata laki moja na elfu ishirini (sura 37:147, Tirmidh). Watu hawa walikadhibisha ujumbe wake. Mwenyezi Mungu akamwahidi kuwa wataadhibiwa katika muda wa siku arobaini. Nabii Yunus akautoka mji mbele ili adhabu isimkute humo. Wale watu wa Minawi walipoona alama za adhabu wakafanya toba kwa haraka. Kama ilivyo desturi ya Mwenyezi Mungu hawaadhibu watu wanaotubu na kuomba msamaha. Basi adhabu ikaondolewa na wasiadhibiwe. Nabii Yunus alipojua hawakuadhibiwa akaogopa kurudi kwa sababu ya kuchelea upinzani wao, na hasa kwa vile ni watu wasiojua kanuni za Mwenyezi Mungu zinazohusiana na ahadi za adhabu.

147. Na Tukammeeshea mmea wa mung'unya.

وَأَنۢبَتۡنَا عَلَيۡهِ شَجَرَةٗ مِّن يَقۡطِينٖ ﴿١٤٧﴾

148. Na Tulimpeleka kwa (watu) laki moja au zaidi.

وَأَرۡسَلۡنَٰهُ إِلَىٰ مِاْئَةِ أَلۡفٍ أَوۡ يَزِيدُونَ ﴿١٤٨﴾

149. Basi waliamini na Tukawafaidisha kwa muda.

فَـَٔامَنُواْ فَمَتَّعۡنَٰهُمۡ إِلَىٰ حِينٖ ﴿١٤٩﴾

150. Na uwaulize: Je, kwa Mola wako ni watoto wa kike na kwa wao wenyewe watoto wa kiume?

فَٱسۡتَفۡتِهِمۡ أَلِرَبِّكَ ٱلۡبَنَاتُ وَلَهُمُ ٱلۡبَنُونَ ﴿١٥٠﴾

151. Je! Tumewaumba Malaika kuwa wanawake nao wakashuhudia?

أَمۡ خَلَقۡنَا ٱلۡمَلَٰٓئِكَةَ إِنَٰثٗا وَهُمۡ شَٰهِدُونَ ﴿١٥١﴾

152. Tahadhari, kwa yakini ni katika uzushi wao wanaposema,

أَلَآ إِنَّهُم مِّنۡ إِفۡكِهِمۡ لَيَقُولُونَ ﴿١٥٢﴾

153. Mwenyezi Mungu Amezaa. Na hakika wao bila shaka ni waongo.

وَلَدَ ٱللَّهُ وَإِنَّهُمۡ لَكَٰذِبُونَ ﴿١٥٣﴾

154. Je, Amechagua watoto wa kike kuliko wa kiume?

أَصۡطَفَى ٱلۡبَنَاتِ عَلَى ٱلۡبَنِينَ ﴿١٥٤﴾

155. Mmekuwaje, mnahukumu namna gani?

مَا لَكُمۡ كَيۡفَ تَحۡكُمُونَ ﴿١٥٥﴾

156. Je, hamdhukuru?

أَفَلَا تَذَكَّرُونَ ﴿١٥٦﴾

157. Au mmepata dalili iliyo wazi?

أَمۡ لَكُمۡ سُلۡطَٰنٞ مُّبِينٞ ﴿١٥٧﴾

158. Basi leteni Kitabu chenu kama mnasema kweli.

فَأۡتُواْ بِكِتَٰبِكُمۡ إِن كُنتُمۡ صَٰدِقِينَ ﴿١٥٨﴾

159. Na wanadai udugu wa damu kati Yake Yeye na majinni wakati hao majinni wanajua vizuri sana kwamba wao pia watahudhurishwa mbele Yake.

وَجَعَلُواْ بَيۡنَهُۥ وَبَيۡنَ ٱلۡجِنَّةِ نَسَبٗاۚ وَلَقَدۡ عَلِمَتِ ٱلۡجِنَّةُ إِنَّهُمۡ لَمُحۡضَرُونَ ﴿١٥٩﴾

160. Mwenyezi Mungu Yu mbali na sifa wanazompa.

سُبۡحَٰنَ ٱللَّهِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٦٠﴾

---

**Aya 148.** *Au zaidi.* Mtume *s.a.w*. alipoulizwa iliyozidi ilikuwa adadi gani, alijibu, "Elfu ishirini" (Tirmidh).

**Aya 150.** Kulikuwa na kabila moja liitwalo 'Aamir katika Bara Arabu, na wao walikuwa wakisadiki kuwa Malaika ni binti za Mwenyezi Mungu.

**Aya 159.** Hawa 'Aamir walikuwa wanasema Mwenyezi Mungu alikuwa akiwaoa majinni na watoto aliozaa nao ndio Malaika.

161. Isipokuwa watumishi wa Mwenyezi Mungu walioteuliwa.

إِلَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٦١﴾

162. Basi bila shaka ninyi na mnaowaabudu,

فَإِنَّكُمْ وَمَا تَعْبُدُونَ ﴿١٦٢﴾

163. Ninyi si wafitinishao juu Yake.

مَا أَنْتُمْ عَلَيْهِ بِفَاتِنِينَ ﴿١٦٣﴾

164. Isipokuwa yule aingiaye Motoni.

إِلَّا مَنْ هُوَ صَالِ الْجَحِيمِ ﴿١٦٤﴾

165. Na (wamesema): Hakuna ye yote miongoni mwetu ila anapo mahali pake hasa.

وَمَا مِنَّا إِلَّا لَهُ مَقَامٌ مَعْلُومٌ ﴿١٦٥﴾

166. Na kwa yakini sisi ndio tujipangao safu.

وَإِنَّا لَنَحْنُ الصَّافُّونَ ﴿١٦٦﴾

167. Na hakika sisi ndio tumtukuzao.

وَإِنَّا لَنَحْنُ الْمُسَبِّحُونَ ﴿١٦٧﴾

168. Na hakika walikuwa wakisema.

وَإِنْ كَانُوا لَيَقُولُونَ ﴿١٦٨﴾

169. Tungalikuwa na kumbukumbu ya (watu) wa zamani.

لَوْ أَنَّ عِنْدَنَا ذِكْرًا مِنَ الْأَوَّلِينَ ﴿١٦٩﴾

170. Bila shaka Tungalikuwa watumishi wa Mwenyezi Mungu waliohalisika.

لَكُنَّا عِبَادَ اللَّهِ الْمُخْلَصِينَ ﴿١٧٠﴾

171. Lakini wakamkataa: basi karibuni watajua.

فَكَفَرُوا بِهِ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿١٧١﴾

172. Na bila shaka neno letu limekwisha tangulia kwa Watumishi Wetu Waliotumwa.

وَلَقَدْ سَبَقَتْ كَلِمَتُنَا لِعِبَادِنَا الْمُرْسَلِينَ ﴿١٧٢﴾

173. Kwa yakini hao ndio watasaidiwa.

إِنَّهُمْ لَهُمُ الْمَنْصُورُونَ ﴿١٧٣﴾

---

**Aya 161.** Yaani Malaika si binti za Mwenyezi Mungu bali ni watumishi Wake waliohalisika.

**Aya 165.** Yaani Malaika. Bibi Aisha anasimulia ya kuwa Mtume *s.a.w.* alisema huko mbinguni hakuna mahali po pote ila pana Malaika, amesimama au amesujudu kumwabudu Mungu.

**Aya 172.** Neno lililokwisha tolewa ni kuwa Mitume wa Mwenyezi Mungu lazima watashinda.

174. Na hakika jeshi letu tu ndilo litashinda.

175. Basi waache kwa muda kidogo.

176. Na waonyeshe, nao hivi karibuni wataona.

177. Je, wanaihimiza adhabu yetu?

178. Basi adhabu itakaposhuka uwani kwao, ndipo itakuwa asubuhi mbaya kwa wale walioonywa.

179. Na uwaache kwa muda kidogo.

180. Na uone, nao hivi karibuni wataona.

181. Ameepukana Mola wako, Mola Mwenye enzi, na yale wanayomsifu.

182. Na amani juu ya wale waliotumwa.

183. Na sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu.

وَإِنَّ جُندَنَا لَهُمُ الْغَالِبُونَ ﴿١٧٤﴾

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٥﴾

وَأَبْصِرْهُمْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٧٦﴾

أَفَبِعَذَابِنَا يَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٧٧﴾

فَإِذَا نَزَلَ بِسَاحَتِهِمْ فَسَاءَ صَبَاحُ الْمُنذَرِينَ ﴿١٧٨﴾

وَتَوَلَّ عَنْهُمْ حَتَّىٰ حِينٍ ﴿١٧٩﴾

وَأَبْصِرْ فَسَوْفَ يُبْصِرُونَ ﴿١٨٠﴾

سُبْحَانَ رَبِّكَ رَبِّ الْعِزَّةِ عَمَّا يَصِفُونَ ﴿١٨١﴾

وَسَلَامٌ عَلَى الْمُرْسَلِينَ ﴿١٨٢﴾

وَالْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿١٨٣﴾

سُوْرَةُ صٓ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّ ثَمَانُوْنَ اٰيَةً وَّ خَمْسَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 38. SURA SAAD

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 5 na Aya 89 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. (Mungu) Mkweli. Naapa kwa Qur'an yenye mauidha.

صٓ وَالْقُرْاٰنِ ذِي الذِّكْرِ ﴿٢﴾

3. Lakini wale waliokufuru wamo katika majivuno na upinzani.

بَلِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِيْ عِزَّةٍ وَّشِقَاقٍ ﴿٣﴾

4. Tumeviangamiza vizazi vingapi kabla yao, wakapiga yowe lakini wakati wa kuokoka umekwisha pita.

كَمْ اَهْلَكْنَا مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنْ قَرْنٍ فَنَادَوْا وَّلَاتَ حِيْنَ مَنَاصٍ ﴿٤﴾

5. Na walistaajabu ya kwamba aliwafikia Mwonyaji kutoka miongoni mwao, wakasema makafiri: Huyu ni mchawi, mwongo.

وَعَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ وَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا سٰحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٥﴾

6. Je, amewafanya miungu wote kuwa Mungu Mmoja, bila shaka hili hakika ni jambo la ajabu.

اَجَعَلَ الْاٰلِهَةَ اِلٰهًا وَّاحِدًا ۚ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ عُجَابٌ ﴿٦﴾

7. Na wakaondoka wakubwa wao wakiwaambia: Nendeni mkadumu na miungu wenu, hakika hili ndilo jambo linalotakiwa.

وَانْطَلَقَ الْمَلَاُ مِنْهُمْ اَنِ امْشُوْا وَاصْبِرُوْا عَلٰٓى اٰلِهَتِكُمْ ۚ اِنَّ هٰذَا لَشَيْءٌ يُّرَادُ ﴿٧﴾

---

Sura hii inaitwa *Saad* kwa herufi yake ya mkato iliyoko mwanzo wa Aya ya 2; na inaeleza mateso waliyoyapata Manabii kwa maadui zao. Hata Manabii kama Daudi na Suleimani waliotawala falme zenye nguvu, na kama Ayub aliyekuwa tajiri, pia walitaabishwa, hivyo Mtume *s.a.w.* kadhalika hatakosa kusumbuliwa. Lakini kama lionyeshavyo jina la sura ya kwamba Mwenyezi Mungu ni *Mkweli*, ambaye ametoa habari za kushindwa maadui na kuwa haki itashinda na ahadi yake itatimizwa kama ilivyotimizwa kwa kuwaokoa Mitume waliotangulia. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Saad.* (Mungu) Mkweli" ni herufi ya mkato kwa ajili ya sifa ya Mwenyezi Mungu Saadiq (Mkweli) (Jamiul Bayan).

Neno *dhikr* (mauidha), pia maana yake ni utukufu na heshima (Taj); hivyo itakuwa maana yake, "Qur'an yenye heshima" au "Qur'an yenye utukufu" na watu watakaofuata mafundisho yake watapata heshima na utukufu, na jambo hili litashuhudia ukweli wa Qur'an.

8. Hatujawahi kusikia kitu kama hicho katika dini nyingine yo yote. Huu sio ila ni uzushi tu.

ما سمعنا بهذا في الملة الآخرة إن هذا إلا اختلاق ﴿٨﴾

9. Je, yeye ameteremshiwa mauidha kati yetu? Lakini hao wanayo shaka juu ya mauidha Yangu; bali hawajaionja adhabu Yangu.

أءنزل عليه الذكر من بيننا بل هم في شك من ذكري بل لما يذوقوا عذاب ﴿٩﴾

10. Je, wanazo hazina za rehema za Mola wako aliye Mwenye nguvu, Mpaji?

أم عندهم خزائن رحمة ربك العزيز الوهاب ﴿١٠﴾

11. Au je, wanao ufalme wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao? Basi na wazipande njia zote.

أم لهم ملك السماوات والأرض وما بينهما فليرتقوا في الأسباب ﴿١١﴾

12. Jeshi kubwa la waitifaki litashindwa hapa.

جند ما هنالك مهزوم من الأحزاب ﴿١٢﴾

13. Kama vile walivyokadhibisha kabla yao watu wa Nuhu na kabila la Waadi na Firauni, mkuu wa kambi.

كذبت قبلهم قوم نوح وعاد وفرعون ذو الأوتاد ﴿١٣﴾

14. Hivyo basi kabila la Wathamudi, na watu wa Luti, na wakazi wa Porini - hayo ndiyo makundi ya maharamia yaliyong'olewa bila kubakiza hata moja.

وثمود وقوم لوط وأصحاب لئيكة أولئك الأحزاب ﴿١٤﴾

15. Hao wote waliwakadhibisha Mitume, basi adhabu Yangu ikalazimu.

إن كل إلا كذب الرسل فحق عقاب ﴿١٥﴾

FUNGU 2

16. Na hawa hawangojei ila ukelele mmoja usio na taakhira.

وما ينظر هؤلاء إلا صيحة واحدة ما لها من فواق ﴿١٦﴾

17. Na husema: Mola wetu, Utuhimizie sehemu yetu kabla ya siku ya Hesabu.

وقالوا ربنا عجل لنا قطنا قبل يوم الحساب ﴿١٧﴾

---

**Aya 12.** Jambo hili lilitokea katika vita vya Ahzab, lilipokuja jeshi kubwa la makafiri kushambulia Madina lakini likashindwa.

**Aya 13.** *Dhul-Autaad*, "mwenye majeshi" Neno *autaad* maana yake ni mambo inayopigiliwa ardhini nalo hutumiwa kwa muhawara. Mathalan *autaadul-bilaad* maana yake ni wakubwa wa mji (Lisan). *Dhul-autaad* maana yake ni mwenye majeshi mengi" (Baidhawi), na mara nyingi maana yake linakuwa "mwenye ufalme wenye nguvu" (Kash-shaf).

**Aya 16.** *Fawaaq*, "taakhira" ni muda ulio baina ya kukama titi moja na titi la pili.

18. Yapokee kwa subira hayo wanayoyasema na umkumbuke Mtumishi Wetu Daudi, mtu mwenye nguvu za kila aina; kwa yakini yeye alikuwa kila mara mwenye kumwelekea Mwenyezi Mungu.

اِصْبِرْ عَلٰى مَا يَقُوْلُوْنَ وَاذْكُرْ عَبْدَنَا دَاوٗدَ ذَا الْاَيْدِ ۚ اِنَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿١٨﴾

19. Hakika sisi Tuliitiisha milima kwake. Wakasherehekea kumtukuza Mwenyezi Mungu pamoja naye jioni na asubuhi.

اِنَّا سَخَّرْنَا الْجِبَالَ مَعَهٗ يُسَبِّحْنَ بِالْعَشِيِّ وَالْاِشْرَاقِ ۙ ﴿١٩﴾

20. Na Tuliwatiisha kwake ndege wakiwa wamekusanywa pamoja. Wote walimwelekea yeye.

وَالطَّيْرَ مَحْشُوْرَةً ۗ كُلٌّ لَّهٗٓ اَوَّابٌ ﴿٢٠﴾

21. Na Tukautia nguvu ufalme wake na Tukampa hekima na (akili ya) kukata hukumu.

وَشَدَدْنَا مُلْكَهٗ وَاٰتَيْنٰهُ الْحِكْمَةَ وَفَصْلَ الْخِطَابِ ﴿٢١﴾

22. Na je imekuwasilia habari ya wagombanao walipopindukia (ukutani kuingia) chumbani?

وَهَلْ اَتٰىكَ نَبَؤُا الْخَصْمِ ۘ اِذْ تَسَوَّرُوا الْمِحْرَابَ ۙ ﴿٢٢﴾

23. Walipomwingilia Daudi na akawaogopa. Wakasema: Usiogope; (sisi ni) wagombanao wawili, mmoja wetu amemrukia mwenziwe; basi tuhukumu baina yetu kwa haki wala usipendelee, na utuongoze kwenye njia iliyo sawa.

اِذْ دَخَلُوْا عَلٰى دَاوٗدَ فَفَزِعَ مِنْهُمْ قَالُوْا لَا تَخَفْ ۚ خَصْمٰنِ بَغٰى بَعْضُنَا عَلٰى بَعْضٍ فَاحْكُمْ بَيْنَنَا بِالْحَقِّ وَلَا تُشْطِطْ وَاهْدِنَآ اِلٰى سَوَآءِ الصِّرَاطِ ﴿٢٣﴾

24. Hakika huyu ni ndugu yangu; anao kondoo majike tisini na tisa, nami nina kondoo mmoja tu, lakini anasema, Nipe huyo na ananishinda katika mazungumzo.

اِنَّ هٰذَآ اَخِيْ ۗ لَهٗ تِسْعٌ وَّتِسْعُوْنَ نَعْجَةً وَّلِيَ نَعْجَةٌ وَّاحِدَةٌ ۗ فَقَالَ اَكْفِلْنِيْهَا وَعَزَّنِيْ فِي الْخِطَابِ ﴿٢٤﴾

---

**Aya 19.** Nano *jibaalu* (milima) laweza likaamanisha yale makabila ya milimani yenye nguvu ambayo yalitiishwa na Daudi au laweza pia likamaanisha utajiri wa madini wa milimani ambao ulitumika vizuri sana wakati wake.

**Aya 20.** Neno *attair* (ndege) lina maana ya watu wenye vipawa vya elimu visivyokuwa vya kawaida ambao hupaa juu kwa kutumia mbawa za mafanikio yao.

**Aya 24.** Kuna hadithi ya uwongo isemayo kwamba Nabii Daudi alinyang'anya mke wa watu. Wanasema ya kuwa Nabii Daudi alikuwa na wake 99 na akapata kumwona mwanamke

قَالَ لَقَدْ ظَلَمَكَ بِسُؤَالِ نَعْجَتِكَ إِلَىٰ نِعَاجِهِ ۖ وَإِنَّ كَثِيرًا مِّنَ الْخُلَطَاءِ لَيَبْغِي بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَقَلِيلٌ مَّا هُمْ ۗ وَظَنَّ دَاوُودُ أَنَّمَا فَتَنَّاهُ فَاسْتَغْفَرَ رَبَّهُ وَخَرَّ رَاكِعًا وَأَنَابَ ۩ ﴿٢٥﴾

25. Akasema: Kweli anakudhulumu kwa kukuomba kondoo wako kuongeza katika kondoo zake, na bila shaka washirika wengi hurukiana wao kwa wao, isipokuwa wale walioamini na kutenda mema na hao ni wachache. Na Daudi akaona ya kwamba Tumemjaribu, akaomba ghofira kwa Mola wake, na akaanguka kunyenyekea na akaelekea.

فَغَفَرْنَا لَهُ ذَٰلِكَ ۖ وَإِنَّ لَهُ عِندَنَا لَزُلْفَىٰ وَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٢٦﴾

26. Na Tukamghofiria hayo, kwa hakika alikuwa mbele yetu mwenye cheo cha kukaribiana na mahali pazuri.

يَا دَاوُودُ إِنَّا جَعَلْنَاكَ خَلِيفَةً فِي الْأَرْضِ فَاحْكُم بَيْنَ النَّاسِ بِالْحَقِّ وَلَا تَتَّبِعِ الْهَوَىٰ فَيُضِلَّكَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَضِلُّونَ عَن سَبِيلِ اللَّهِ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ بِمَا نَسُوا يَوْمَ الْحِسَابِ ﴿٢٧﴾

27. Ewe Daudi, hakika Tumekujaalia kuwa Khalifa ardhini, basi uwahukumu watu kwa haki wala usifuate matamanio yakakupoteza katika njia ya Mwenyezi Mungu. Kwa yakini wale wanaopotea katika njia ya Mwenyezi Mungu, wao watapata adhabu kali kwa sababu waliisahau siku ya Hesabu.

---

mzuri, mke wa Uria, akampenda, akataka amwoe, basi akampeleka Uria vitani katika safu ya mbele, akauawa, naye akamwoa mkewe. Watungaji hao wanaendelea kuhadithia ya kwamba Malaika wawili wakamfikia Nabii Daudi kwa sura ya watu na wakatoa mashtaka yao kwa namna ambayo Nabii Daud akumbuke dhambi yake. Fahamuni wazi kabisa kisa hiki ni cha uwongo na kinapinzana na sifa zinazoelezwa na Qur'an juu ya Nabii huyu mtukufu. Habari sahihi ni hizi:-

Maadui wawili wa Nabii Daudi walitaka kumshambulia kwa ghafla. Wakifikiri kuwa amelala au ameghafilika, wakapindukia ukutani kumwingilia chumbani mwake. Wale watu walipoona mpango wao umeharibika. wakatunga kisa cha kuwapa udhuru wa kumfikia katika hali ile isiyo ya kawaida. Qur'an haisemi mahali po pote kuwa watu hawa walikuwa Malaika, bali wameitwa *wagombanao.* Ingawa Nabii Daudi alijua nia yao, lakini kwa subira yake alisikiliza kesi yao ya kubuni ambayo walimtaka awakatie wakati ule ule, naye akampa mmoja wao haki.

Imam Razi anasema: "Karibu wanazuoni wote na wale waliotafuta hakika ya kisa hiki wamesema (Nabii Daudi hakuwa na lawama na) kisa alichotungiwa ni uwongo na hadithi yenye uovu. Na Seyidna Ali aliposikia hadithi hii ya uwongo alisema: Ye yote atakayesimulia hadithi hii ya Daudi kama inavyosimuliwa na watu wanaopiga hadithi nitampiga fimbo mia na sitini, na hii ndiyo adhabu ya watu wanaowasingizia Manabii" (Razi).

Maneno haya *istighfara* (akaomba msamaha) na *ghafarnaa* (Tukamsamehe) yanayotokea katika Aya hii na ifuatayo hayaonyeshi kuwa Nabii Daudi alifanya dhambi, maana kama tulivyokwisha lieleza neno hili, kwa Manabii linakuwa na maana ya kuomba kulindwa; na habari hii inaonyesha ya kuwa maadui wa Nabii Daudi walikwisha jasiri mno juu yake hata wakathubutu kuingia nyumbani mwake kwa nia ya kumdhuru. Aya ya 26 inaeleza waziwazi ya kuwa Nabii Daudi alikuwa mwenye cheo cha kukaribiana na Mwenyezi Mungu na mahali pazuri.

## FUNGU 3

28. Na Hatukuziumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao bure; hii ndiyo dhana ya wale waliokufuru; basi ni msiba wa Moto kwa wale waliokufuru.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاءَ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا بَاطِلًا
ذَٰلِكَ ظَنُّ الَّذِينَ كَفَرُوا ۚ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا
مِنَ النَّارِ ﴿٢٨﴾

29. Je! Tuwajaalie wale walioamini na kutenda mema kuwa sawa na wafanyao uharibifu ardhini? Au Tuwajaalie watawa kuwa sawa na waovu.

أَمْ نَجْعَلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ كَالْمُفْسِدِينَ
فِي الْأَرْضِ أَمْ نَجْعَلُ الْمُتَّقِينَ كَالْفُجَّارِ ﴿٢٩﴾

30. Hiki ni Kitabu Tumekiteremsha kwako, chenye baraka ili wapate kuzifikiria Aya zake, na wenye akili washike mauidha.

كِتَابٌ أَنزَلْنَاهُ إِلَيْكَ مُبَارَكٌ لِّيَدَّبَّرُوا آيَاتِهِ وَ
لِيَتَذَكَّرَ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿٣٠﴾

31. Na Tukampa Daudi, Sulemani, aliyekuwa mtu mwema; bila shaka alikuwa mnyenyekevu mno.

وَوَهَبْنَا لِدَاوُودَ سُلَيْمَانَ ۚ نِعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ
أَوَّابٌ ﴿٣١﴾

32. (Kumbukeni) alipopelekewa jioni farasi walio kimya wasimamapo, wepesi wakimbiapo.

إِذْ عُرِضَ عَلَيْهِ بِالْعَشِيِّ الصَّافِنَاتُ الْجِيَادُ ﴿٣٢﴾

33. Basi akasema: Mapenzi ya farasi ni ya tunu kwangu kwa sababu wananikumbusha kuhusu Mola wangu. Kwa hiyo aliketi mpaka walipofichika nyuma ya pazia.

فَقَالَ إِنِّي أَحْبَبْتُ حُبَّ الْخَيْرِ عَن ذِكْرِ رَبِّي
حَتَّىٰ تَوَارَتْ بِالْحِجَابِ ﴿٣٣﴾

34. Warudisheni kwangu, na akaanza kuwapangusa miguu yao na shingo zao.

رُدُّوهَا عَلَيَّ ۖ فَطَفِقَ مَسْحًا بِالسُّوقِ وَالْأَعْنَاقِ ﴿٣٤﴾

---

**Aya 34.** Mafundi wa ngano (hadithi) wameunda nyingine na hapa pia. Wanasema Nabii Sulemani alikuwa akiwatazama farasi hata akasahau Sala ya Alasiri na jua likatua. Nabii Sulemani akasema; Lirudisheni jua, likarudishwa na akasali; kisha akaanza kuwakata farasi mashingo na miguu kwa kuwa wao ndiyo wamemchelewesha!

Maneno ya Qur'an ni haya mbele yetu na hayana kisa cha namna hii. Wala isingempasa Nabii Sulemani kuwaua bure farasi na hali kuchelewa kwake si kosa lao. Wala katika Aya hizi hakuna habari za kuchelewa sala ya Alasiri, wala hakuna habari ya kukata farasi mashingo na miguu. Kwa hakika ni jambo baya sana kuchukua Aya za Mwenyezi Mungu na kuzitungia visa vya uwongo. Tafsiri iliyo wazi ni hii:-

"Kumbukeni alipopelekewa jioni farasi walio kimya wasimamapo, wepesi wakimbiapo. Akasema: Navipenda vitu vizuri kwa kumkumbuka Mola wangu: hata farasi waliingia zizini. (Akasema) warudisheni kwangu, na akawapangusa miguu yao na shingo zao." Kwa kuwapenda.

Sasa hapa iko wapi Sala ya Alasiri, na jua, na kukata, na kuchelewa, na kadha wa kadha?

35. Na hakika Tulimjaribu Suleimani na Tukauweka mwili juu ya kiti chake, kisha akaelekea.

وَلَقَدْ فَتَنَّا سُلَيْمٰنَ وَاَلْقَيْنَا عَلٰى كُرْسِيِّهٖ جَسَدًا ثُمَّ اَنَابَ ﴿٣٥﴾

36. Akasema: Ee Mola wangu, Unisamehe na Unipe ufalme ambao hataupata ye yote asiyestahili baada yangu. Bila shaka Wewe Ndiwe Mpaji.

قَالَ رَبِّ اغْفِرْ لِيْ وَهَبْ لِيْ مُلْكًا لَّا يَنْۢبَغِيْ لِاَحَدٍ مِّنْۢ بَعْدِيْ ۚ اِنَّكَ اَنْتَ الْوَهَّابُ ﴿٣٦﴾

37. Basi Tukamtiishia upepo ukaenda pole pole kwa amri yake anakotaka kufika.

فَسَخَّرْنَا لَهُ الرِّيْحَ تَجْرِيْ بِاَمْرِهٖ رُخَآءً حَيْثُ اَصَابَ ﴿٣٧﴾

38. Pia mashetani kila ajengaye na azamiliaye.

وَالشَّيٰطِيْنَ كُلَّ بَنَّآءٍ وَّغَوَّاصٍ ﴿٣٨﴾

39. Na wengine wafungwao minyororoni.

وَّاٰخَرِيْنَ مُقَرَّنِيْنَ فِي الْاَصْفَادِ ﴿٣٩﴾

40. Hiki ndicho kipawa Chetu bila ya hesabu, basi fanya ihsani au zuia.

هٰذَا عَطَآؤُنَا فَامْنُنْ اَوْ اَمْسِكْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤٠﴾

41. Na kwa yakini alikuwa mbele Yetu mwenye cheo cha kukaribiana na mahali pazuri.

وَاِنَّ لَهٗ عِنْدَنَا لَزُلْفٰى وَحُسْنَ مَاٰبٍ ﴿٤١﴾

## FUNGU 4

42. Na umkumbuke Mtumishi Wetu Ayubu alipomwita Mola wake, akinena: Kwa yakini Shetani amenifikishia udhia na taabu.

وَاذْكُرْ عَبْدَنَآ اَيُّوْبَ ۘ اِذْ نَادٰى رَبَّهٗٓ اَنِّيْ مَسَّنِيَ الشَّيْطٰنُ بِنُصْبٍ وَّعَذَابٍ ﴿٤٢﴾

43. Kaza mwendo; hapa mahali baridi pa kuogea na kinywaji.

اُرْكُضْ بِرِجْلِكَ ۚ هٰذَا مُغْتَسَلٌۢ بَارِدٌ وَّشَرَابٌ ﴿٤٣﴾

44. Na Tukampa ahali zake na wengine kama wao pamoja nao, kwa rehema itokayo Kwetu na mauidha kwa watu wenye akili.

وَوَهَبْنَا لَهٗٓ اَهْلَهٗ وَمِثْلَهُمْ مَّعَهُمْ رَحْمَةً مِّنَّا وَذِكْرٰى لِاُولِى الْاَلْبَابِ ﴿٤٤﴾

---

**Aya 35.** *Tukaweka mwili juu ya kiti chake*, yaani mtoto wa Nabii Sulemani ambaye alikuwa mwili tu bila akili wala maarifa ya kuwatawala watu. Mahali pengine aneitwa mnyama wa ardhi aliyekula fimbo yake (yaani aliuharibu utawala wa Nabii Sulemani, baba yake) (sura 34:15).

**Aya 42.** *Shetani* hapa mradi wake ni kiu (Lane, Kamus). Alikuwa katika safari na akapata kiu, basi ndipo akaomba.

45. Na shika kicha cha vijiti mkononi mwako, kisha piga kwacho wala usivunje kiapo, bila shaka Tulimkuta ni mwenye subira, Mtumishi mwema; kwa hakika alikuwa mnyenyekevu sana.

وَخُذْ بِيَدِكَ ضِغْثًا فَاضْرِب بِّهِ وَلَا تَحْنَثْ ۗ إِنَّا وَجَدْنَاهُ صَابِرًا ۚ نِّعْمَ الْعَبْدُ ۖ إِنَّهُ أَوَّابٌ ﴿٤٥﴾

46. Na uwakumbushe Watumishi Wetu Ibrahimu na Isihaka na Yakubu waliokuwa wenye nguvu na busara.

وَاذْكُرْ عِبَادَنَا إِبْرَاهِيمَ وَإِسْحَاقَ وَيَعْقُوبَ أُولِي الْأَيْدِي وَالْأَبْصَارِ ﴿٤٦﴾

47. Hakika Sisi Tuliwachagua kwa kazi mahsusi ya kuwakumbusha watu kuhusu makao ya Akhera.

إِنَّا أَخْلَصْنَاهُم بِخَالِصَةٍ ذِكْرَى الدَّارِ ﴿٤٧﴾

48. Nao bila shaka walikuwa mbele Yetu miongoni mwa watu bora waliochaguliwa.

وَإِنَّهُمْ عِندَنَا لَمِنَ الْمُصْطَفَيْنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٨﴾

49. Na uwakumbuke Ismaili na Alyasaa na Dhul-Kifli, na hao wote walikuwa miongoni mwa watu bora.

وَاذْكُرْ إِسْمَاعِيلَ وَالْيَسَعَ وَذَا الْكِفْلِ ۖ وَكُلٌّ مِّنَ الْأَخْيَارِ ﴿٤٩﴾

50. Huu ni ukumbusho! na kwa yakini wamchao Mungu mahali pao pa kurudia patakuwa pazuri.

هَٰذَا ذِكْرٌ ۚ وَإِنَّ لِلْمُتَّقِينَ لَحُسْنَ مَآبٍ ﴿٥٠﴾

51. Bustani za kukaa milele zilizofunguliwa milango kwa ajili yao.

جَنَّاتِ عَدْنٍ مُّفَتَّحَةً لَّهُمُ الْأَبْوَابُ ﴿٥١﴾

52. Humo wataegemea matakia na pia humo wataomba matunda mengi na kinywaji.

مُتَّكِئِينَ فِيهَا يَدْعُونَ فِيهَا بِفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ وَشَرَابٍ ﴿٥٢﴾

53. Na pamoja nao (watakuwapo) hirimu (zao) watulizao macho.

وَعِندَهُمْ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ أَتْرَابٌ ﴿٥٣﴾

54. Haya ndiyo mliyoahidiwa kwa siku ya Hesabu.

هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٥٤﴾

55. Hakika hiyo ndiyo riziki Yetu isiyomalizika.

إِنَّ هَٰذَا لَرِزْقُنَا مَا لَهُ مِن نَّفَادٍ ﴿٥٥﴾

56. Hivyo ndivyo, na kwa hakika wale warukao mipaka pa kurudia pao patakuwa pabaya:

هَٰذَا ۚ وَإِنَّ لِلطَّاغِينَ لَشَرَّ مَآبٍ ﴿٥٦﴾

---

**Aya 45.** *Shika kicha cha vijiti,* yaani wavute kwako vijana; *piga kwacho,* yaani nenda nao katika kazi ya kuhubiri; *usivunje kiapo,* yaani kiapo cha kukazana katika kazi ya Mwenyezi Mungu ya kuhubiria watu. Maneno haya *wa laa tahnath* ambayo tumeyafasiri "usivunje kiapo" pia maana yake ni "usielekee batili." (Kamus).

57. Jahanamu - wataiingia nacho ni kitanda kibaya.

جهنم يصلونها فبئس المهاد ﴿٥٦﴾

58. Ndivyo hivyo, basi waonje maji ya moto na usaha.

هذا فليذوقوه حميم وغساق ﴿٥٧﴾

59. Na (adhabu) nyingine za namna hii nyingi.

وآخر من شكله أزواج ﴿٥٨﴾

60. Hili ndilo jeshi litakaloingia pamoja nanyi, hawatapata makaribisho, hakika wao wataingia Motoni.

هذا فوج مقتحم معكم لا مرحبا بهم إنهم
صالوا النار ﴿٥٩﴾

61. Watasema: Lakini ninyi - nanyi hamna makaribisho! Ninyi ndio mliotutangulizia hii; tena ni kao baya.

قالوا بل أنتم لا مرحبا بكم أنتم قدمتموه
لنا فبئس القرار ﴿٦٠﴾

62. Watasema: Mola wetu, aliyetutangulizia haya basi mzidishie adhabu mara mbili Motoni.

قالوا ربنا من قدم لنا هذا فزده عذابا ضعفا
في النار ﴿٦١﴾

63. Pia watasema: Imekuwaje, hatuwaoni watu tuliokuwa tukiwahesabu katika waovu?

وقالوا ما لنا لا نرى رجالا كنا نعدهم من
الأشرار ﴿٦٢﴾

64. Je, tuliwafanyia mzaha au macho yamewakosa?

أتخذناهم سخريا أم زاغت عنهم الأبصار ﴿٦٣﴾

65. Bila shaka ni jambo la kweli - kuhasimiana kwa watu wa Motoni.

إن ذلك لحق تخاصم أهل النار ﴿٦٤﴾

FUNGU 5

66. Sema: Hakika mimi ni Mwonyaji tu; na hakuna aabudiwaye isipokuwa Mwenyezi Mungu, Mmoja, Mwenye nguvu.

قل إنما أنا منذر وما من إله إلا الله
الواحد القهار ﴿٦٥﴾

67. Mola wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao, Mwenye nguvu, Msamehevu.

رب السماوات والأرض وما بينهما العزيز
الغفار ﴿٦٦﴾

68. Sema: Hii ni habari yenye adhama.

قل هو نبأ عظيم ﴿٦٧﴾

69. Mnajiepusha nayo.

أنتم عنه معرضون ﴿٦٨﴾

70. Sikuwa na elimu ya mkutano wa wakuu waliotukuka walipokuwa wakishindana.

ما كان لي من علم بالملإ الأعلى إذ يختصمون ﴿٦٩﴾

71. Haifunuliwi kwangu isipokuwa ya kwamba mimi ni Mwonyaji dhahiri.

إِن يُوحَىٰٓ إِلَيَّ إِلَّآ أَنَّمَآ أَنَا۠ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ﴿٧١﴾

72. (Kumbuka) Mola wako Alipowaambia Malaika: Hakika Mimi Nitaumba mtu katika udongo.

إِذْ قَالَ رَبُّكَ لِلْمَلَٰٓئِكَةِ إِنِّي خَٰلِقٌۢ بَشَرًا مِّن طِينٍ ﴿٧٢﴾

73. Na Nitakapomkamilisha na kumpulizia roho Yangu, basi mwangukieni mkimtii.

فَإِذَا سَوَّيْتُهُۥ وَنَفَخْتُ فِيهِ مِن رُّوحِي فَقَعُوا۟ لَهُۥ سَٰجِدِينَ ﴿٧٣﴾

74. Basi Malaika wakatii wote pamoja.

فَسَجَدَ ٱلْمَلَٰٓئِكَةُ كُلُّهُمْ أَجْمَعُونَ ﴿٧٤﴾

75. Isipokuwa Ibilisi alijivuna na akawa katika makafiri.

إِلَّآ إِبْلِيسَ ٱسْتَكْبَرَ وَكَانَ مِنَ ٱلْكَٰفِرِينَ ﴿٧٥﴾

76. Mwenyezi Mungu Akasema: "Ewe Ibilisi, nini kimekuzuia kukitii kile Nilichokiumba kwa mikono Yangu miwili? Je ulifanya hivyo kutokana na fahari au ni kweli kwamba u miongoni mwa watu wakubwa?

قَالَ يَٰٓإِبْلِيسُ مَا مَنَعَكَ أَن تَسْجُدَ لِمَا خَلَقْتُ بِيَدَيَّ ۖ أَسْتَكْبَرْتَ أَمْ كُنتَ مِنَ ٱلْعَالِينَ ﴿٧٦﴾

77. Akasema: Mimi ni bora kuliko yeye; Umeniumba kwa moto naye Umemwumba kwa udongo.

قَالَ أَنَا۠ خَيْرٌ مِّنْهُ ۖ خَلَقْتَنِي مِن نَّارٍ وَخَلَقْتَهُۥ مِن طِينٍ ﴿٧٧﴾

78. Akasema: Basi toka humo, hakika wewe ndiwe ufukuzwaye.

قَالَ فَٱخْرُجْ مِنْهَا فَإِنَّكَ رَجِيمٌ ﴿٧٨﴾

79. Na hakika laana Yangu itakuwa juu yako mpaka siku ya Malipo.

وَإِنَّ عَلَيْكَ لَعْنَتِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ ٱلدِّينِ ﴿٧٩﴾

80. Akasema: Mola wangu unipe nafasi mpaka siku watakayofufuliwa.

قَالَ رَبِّ فَأَنظِرْنِيٓ إِلَىٰ يَوْمِ يُبْعَثُونَ ﴿٨٠﴾

81. Akasema: Haya, hakika umekuwa miongoni mwa waliopewa nafasi,

قَالَ فَإِنَّكَ مِنَ ٱلْمُنظَرِينَ ﴿٨١﴾

82. Mpaka wakati wa siku maalumu.

إِلَىٰ يَوْمِ ٱلْوَقْتِ ٱلْمَعْلُومِ ﴿٨٢﴾

83. Akasema: Kwa haki ya utukufu Wako, bila shaka nitawapoteza wote,

قَالَ فَبِعِزَّتِكَ لَأُغْوِيَنَّهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٣﴾

84. Isipokuwa watumishi Wako miongoni mwao waliohalisika.

إِلَّا عِبَادَكَ مِنْهُمُ ٱلْمُخْلَصِينَ ﴿٨٤﴾

---

**Aya 73.** *Roho Yangu*, yaani Ufunuo au Wahyi (sura 40:16).

85. Akasema: Ni haki - ndiyo haki Nisemayo-

قَالَ فَالْحَقُّ وَالْحَقَّ أَقُولُ ﴿٨٥﴾

86. Kwa yakini Nitaijaza Jahanamu kwa wewe na kwa wale wote wenye kukufuata miongoni mwao.

لَأَمْلَأَنَّ جَهَنَّمَ مِنْكَ وَمِمَّنْ تَبِعَكَ مِنْهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٨٦﴾

87. Sema: Siwaombeni ujira juu ya hayo, wala mimi si katika wale wanaojisingizia.

قُلْ مَا أَسْأَلُكُمْ عَلَيْهِ مِنْ أَجْرٍ وَمَا أَنَا مِنَ الْمُتَكَلِّفِينَ ﴿٨٧﴾

88. Huu siyo ila ni ukumbusho kwa walimwengu.

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِلْعَالَمِينَ ﴿٨٨﴾

89. Na bila shaka mtaijua athari yake hivi karibuni.

وَلَتَعْلَمُنَّ نَبَأَهُ بَعْدَ حِينٍ ﴿٨٩﴾

سُوْرَةُ الزُّمَرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ سَبْعُوْنَ اٰيَةً وَّ ثَمَانِيَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 39. SURA AZ-ZUMAR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 8 na Aya 76 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Uteremsho wa Kitabu (hiki) umetoka kwa Mwenyezi Mungu, Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

3. Kwa yakini ni Sisi Tuliokuteremshia Kitabu kwa haki, basi mwabudu Mwenyezi Mungu, ukielekeza imani yako Kwake kwa uaminifu wote.

4. Sikilizeni! utii halisi ni haki ya Mwenyezi Mungu; lakini wale wanaoshika walinzi wengine badala Yake (husema): Sisi hatuwaabudu hawa ila wapate kutufikisha karibu kabisa na Mwenyezi Mungu. Hakika Mwenyezi Mungu Atahukumu baina yao katika yale wanayohitilafiana. Bila shaka Mwenyezi Mungu Hamwongozi aliye mwongo, aliye kafiri.

5. Kama Mwenyezi Mungu Angalitaka kupata mtoto bila shaka Angalichagua Amtakaye miongoni mwa Aliowaumba. Lakini Yu mbali na hayo; Yeye ni Mwenyezi Mungu, Mmoja wa pekee, Mwenye kutawala.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ﴿٢﴾

اِنَّآ اَنْزَلْنَآ اِلَيْكَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ فَاعْبُدِ اللّٰهَ مُخْلِصًا
لَّهُ الدِّيْنَ ﴿٣﴾

اَلَا لِلّٰهِ الدِّيْنُ الْخَالِصُ وَالَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ
دُوْنِهٖٓ اَوْلِيَآءَ مَا نَعْبُدُهُمْ اِلَّا لِيُقَرِّبُوْنَآ اِلَى
اللّٰهِ زُلْفٰى اِنَّ اللّٰهَ يَحْكُمُ بَيْنَهُمْ فِيْ مَا هُمْ فِيْهِ
يَخْتَلِفُوْنَ اِنَّ اللّٰهَ لَا يَهْدِيْ مَنْ هُوَ كٰذِبٌ
كَفَّارٌ ﴿٤﴾

لَوْ اَرَادَ اللّٰهُ اَنْ يَّتَّخِذَ وَلَدًا لَّاصْطَفٰى مِمَّا يَخْلُقُ
مَا يَشَآءُ سُبْحٰنَهٗ هُوَ اللّٰهُ الْوَاحِدُ الْقَهَّارُ ﴿٥﴾

---

Jina la sura hii, *Vikosi*, linahusu vikosi viwili, waaminio na wasioamini, na sura hii inaeleza utakavyokuwa mwisho wa kila kundi.

Ingawa William Muir na Rodwell wanafikiri sura hii kuwa ilishuka katika majira ya mwisho ya Makka lakini fikira yao hii haina ushahidi wa kutegemewa. Bishara ya kukimbilia Habeshi iliyomo katika Aya ya 11 imekosewa kufahamiwa kwamba inahusu kuhamia Madina, na kosa hili limewafanya hao mabwana kuifahamu sura hii kuwa ni ya baadaye kushuka Makka. Hakuna katika sura hii habari za hila ya maadui ya kumwua Mtume, bali inaeleza tu upinzani aliofanyiwa.

خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ ۚ يُكَوِّرُ الَّيْلَ عَلَى
النَّهَارِ وَيُكَوِّرُ النَّهَارَ عَلَى الَّيْلِ وَسَخَّرَ الشَّمْسَ وَ
الْقَمَرَ ۗ كُلٌّ يَّجْرِيْ لِاَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ اَلَا هُوَ الْعَزِيْزُ
الْغَفَّارُ ﴿٦﴾

6. Ameumba mbingu na ardhi kwa haki, Hufunika usiku juu ya mchana, na Hufunika mchana juu ya usiku, na Amevitiisha jua na mwezi, vyote huenda kwa muda uliowekwa; jueni kwamba Yeye ni Mwenye nguvu, Msamehevu.

خَلَقَكُمْ مِّنْ نَّفْسٍ وَّاحِدَةٍ ثُمَّ جَعَلَ مِنْهَا زَوْجَهَا
وَاَنْزَلَ لَكُمْ مِّنَ الْاَنْعَامِ ثَمٰنِيَةَ اَزْوَاجٍ ۗ يَخْلُقُكُمْ
فِيْ بُطُوْنِ اُمَّهٰتِكُمْ خَلْقًا مِّنْۢ بَعْدِ خَلْقٍ فِيْ
ظُلُمٰتٍ ثَلٰثٍ ۗ ذٰلِكُمُ اللّٰهُ رَبُّكُمْ لَهُ الْمُلْكُ ۗ لَآ اِلٰهَ
اِلَّا هُوَ ۚ فَاَنّٰى تُصْرَفُوْنَ ﴿٧﴾

7. Amewaumbeni katika nafsi moja, kisha Akamfanya mwenziwe katika jinsi yake, na Akawateremshieni wanyama wanne kwa jozi. Huwaumbeni matumboni mwa mama zenu umbo baada ya umbo katika tabaka tatu za giza. Huyo Ndiye Mwenyezi Mungu, Mola wenu, Ufalme ni Wake, hakuna aabudiwaye ila Yeye, basi ninyi mnageuzwa wapi?

اِنْ تَكْفُرُوْا فَاِنَّ اللّٰهَ غَنِيٌّ عَنْكُمْ ۟ وَلَا يَرْضٰى لِعِبَادِهِ
الْكُفْرَ ۚ وَاِنْ تَشْكُرُوْا يَرْضَهُ لَكُمْ ۗ وَلَا تَزِرُ وَازِرَةٌ
وِّزْرَ اُخْرٰى ۗ ثُمَّ اِلٰى رَبِّكُمْ مَّرْجِعُكُمْ فَيُنَبِّئُكُمْ
بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ۗ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٨﴾

8. Mkiikufuru, basi Mwenyezi Mungu hana haja nanyi, lakini Haridhii kufuru kwa watumishi Wake; na kama mkishukuru, hayo Atawaridhieni; wala mbebaji hatabeba mzigo wa mwingine; kisha marudio yenu ni kwa Mola wenu, basi Atawaambieni yale mliyokuwa mkifanya. Bila shaka Yeye ni Mjuzi wa yaliyomo vifuani.

وَاِذَا مَسَّ الْاِنْسَانَ ضُرٌّ دَعَا رَبَّهٗ مُنِيْبًا اِلَيْهِ
ثُمَّ اِذَا خَوَّلَهٗ نِعْمَةً مِّنْهُ نَسِيَ مَا كَانَ يَدْعُوْٓا
اِلَيْهِ مِنْ قَبْلُ وَجَعَلَ لِلّٰهِ اَنْدَادًا لِّيُضِلَّ عَنْ
سَبِيْلِهٖ ۗ قُلْ تَمَتَّعْ بِكُفْرِكَ قَلِيْلًا ۖ اِنَّكَ مِنْ اَصْحٰبِ
النَّارِ ﴿٩﴾

9. Na taabu inapomfikia mtu humwita Mola wake akielekea Kwake; kisha Akimpa neema kutoka Kwake, husahau yale aliyokuwa akimwitia zamani, na humfanyia Mwenyezi Mungu washirika ili apoteze (watu) katika njia Yake. Sema: Ujifurahishe na kufuru yako muda kidogo, hakika wewe ni miongoni mwa watu wa Motoni.

10. Je, afanyaye ibada wakati wa usiku kwa kusujudu na kusimama na kuogopa Akhera na kutarajia rehema za Mola wake (ni sawa na asiyefanya hayo)?. Sema: Je, wanaweza kuwa sawa wale wanaojua na wale wasiojua? Wenye akili tu hushika mauidha.

أَمَّنْ هُوَ قَانِتٌ آنَاءَ اللَّيْلِ سَاجِدًا وَقَائِمًا يَحْذَرُ
الْآخِرَةَ وَيَرْجُو رَحْمَةَ رَبِّهِ ۗ قُلْ هَلْ يَسْتَوِي
الَّذِينَ يَعْلَمُونَ وَالَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ۗ إِنَّمَا يَتَذَكَّرُ
أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٠﴾

FUNGU 2

11. Sema: Enyi watumishi Wangu mlioamini, Mcheni Mola wenu; wale wafanyao wema katika dunia hii watapata wema, na ardhi ya Mungu ina wasaa; bila shaka wafanyao subira watapewa ujira wao pasipo hesabu.

قُلْ يَا عِبَادِ الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا رَبَّكُمْ ۚ لِلَّذِينَ أَحْسَنُوا
فِي هَٰذِهِ الدُّنْيَا حَسَنَةٌ ۗ وَأَرْضُ اللَّهِ وَاسِعَةٌ ۗ
إِنَّمَا يُوَفَّى الصَّابِرُونَ أَجْرَهُمْ بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿١١﴾

12. Sema: Hakika nimeamrishwa nimwabudu Mungu kwa kumfuata Yeye kikweli-kweli.

قُلْ إِنِّي أُمِرْتُ أَنْ أَعْبُدَ اللَّهَ مُخْلِصًا لَهُ الدِّينَ ﴿١٢﴾

13. Na pia nimeamrishwa ya kwamba niwe wa kwanza wa waliojisalimisha.

وَأُمِرْتُ لِأَنْ أَكُونَ أَوَّلَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٣﴾

14. Sema: Mimi naogopa adhabu ya siku kubwa kama nikimwasii Mola wangu.

قُلْ إِنِّي أَخَافُ إِنْ عَصَيْتُ رَبِّي عَذَابَ يَوْمٍ
عَظِيمٍ ﴿١٤﴾

15. Sema: Namwabudu Mwenyezi Mungu kwa kumhalisisishia utii wangu.

قُلِ اللَّهَ أَعْبُدُ مُخْلِصًا لَهُ دِينِي ﴿١٥﴾

16. Basi ninyi abuduni mnachopenda kinyume Chake; sema: Hakika wapatao hasara ni wale waliozihasirisha nafsi zao na ahali zao siku ya Kiyama. Angalieni! hiyo ndiyo hasara iliyo wazi.

فَاعْبُدُوا مَا شِئْتُمْ مِنْ دُونِهِ ۗ قُلْ إِنَّ الْخَاسِرِينَ
الَّذِينَ خَسِرُوا أَنْفُسَهُمْ وَأَهْلِيهِمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۗ
أَلَا ذَٰلِكَ هُوَ الْخُسْرَانُ الْمُبِينُ ﴿١٦﴾

17. Vitawekwa juu yao vifuniko vya moto na chini yao vifuniko. Hiyo

لَهُمْ مِنْ فَوْقِهِمْ ظُلَلٌ مِنَ النَّارِ وَمِنْ تَحْتِهِمْ

---

**Aya 11.** *Ardhi ya Mungu ina wasaa.* Maneno haya yanaashiria kuhama kwa Waislamu ambako kutawaletea raha.

**Aya 17.** *Dhulal.* Neno hili maana yake ni "vivuli" na tumelifasiri "vifuniko" kwa kuwa ndiyo mradi wake.

Mwenyezi Mungu Huogopesha nayo watumishi Wake; hivyo basi, Enyi watumishi Wangu! Niogopeni Mimi tu.

ظُلَلٌ ۚ ذَٰلِكَ يُخَوِّفُ اللَّهُ بِهِ عِبَادَهُ ۚ يَا عِبَادِ فَاتَّقُونِ ﴿١٧﴾

18. Na wale wanaojiepusha kufanya ibada ya masanamu, na hunyenyekea kwa Mwenyezi Mungu, habari njema ni kwao; basi wape habari njema watumishi Wangu:

وَالَّذِينَ اجْتَنَبُوا الطَّاغُوتَ أَنْ يَعْبُدُوهَا وَأَنَابُوا
إِلَى اللَّهِ لَهُمُ الْبُشْرَىٰ ۚ فَبَشِّرْ عِبَادِ ﴿١٨﴾

19. Ambao husikiliza kauli kisha wanafuata wema wake. Hao ndio Aliowaongoza Mwenyezi Mungu, na hao ndio wenye akili.

الَّذِينَ يَسْتَمِعُونَ الْقَوْلَ فَيَتَّبِعُونَ أَحْسَنَهُ ۚ أُولَٰئِكَ
الَّذِينَ هَدَاهُمُ اللَّهُ ۖ وَأُولَٰئِكَ هُمْ أُولُو الْأَلْبَابِ ﴿١٩﴾

20. Je, iliyemwajibikia hukumu ya adhabu: je, unaweza kumwokoa aliyomo katika Moto?

أَفَمَنْ حَقَّ عَلَيْهِ كَلِمَةُ الْعَذَابِ أَفَأَنْتَ تُنْقِذُ
مَنْ فِي النَّارِ ﴿٢٠﴾

21. Lakini waliomcha Mola wao watapata ghorofa zilizojengwa juu ya ghorofa, chini yake hupita mito, ndiyo ahadi ya Mwenyezi Mungu, Mwenyezi Mungu Havunji ahadi.

لَٰكِنِ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ لَهُمْ غُرَفٌ مِنْ فَوْقِهَا
غُرَفٌ مَبْنِيَّةٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَعْدَ
اللَّهِ ۖ لَا يُخْلِفُ اللَّهُ الْمِيعَادَ ﴿٢١﴾

22. Je, huoni kwamba Mwenyezi Mungu Ameteremsha maji kutoka mawinguni, kisha Akayaendesha kuwa chemchem ardhini, tena Akaotesha kwayo mimea ya rangi mbalimbali, kisha hunyauka ukaiona inakuwa kimanjano, kisha Huifanya kusagikasagika. Bila shaka katika hayo umo ukumbusho kwa wenye akili.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ أَنْزَلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً فَسَلَكَهُ
يَنَابِيعَ فِي الْأَرْضِ ثُمَّ يُخْرِجُ بِهِ زَرْعًا مُخْتَلِفًا
أَلْوَانُهُ ثُمَّ يَهِيجُ فَتَرَاهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَجْعَلُهُ
حُطَامًا ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٢٢﴾

## FUNGU 3

23. Je, mtu ambaye Mwenyezi Mungu Amemfungulia kifua chake kukubali Uislamu, naye huwa na nuru

أَفَمَنْ شَرَحَ اللَّهُ صَدْرَهُ لِلْإِسْلَامِ فَهُوَ عَلَىٰ نُورٍ

---

**Aya 19.** Kauli hapa mradi wake ni Qur'an, na kufuata *wema wake* mradi wake ni kufuata fundisho lile linalotakikana katika wakati wake.

**Aya 23.** *Nuru itokayo kwa Mola wake.* Maneno haya yana namna tatu: (1) Mafundisho

itokayo kwa Mola wake, (ni sawa na mwenye moyo mgumu?) Basi ni msiba kwa wale wenye mioyo migumu kumkumbuka Mwenyezi Mungu, hao wamo katika upotevu dhahiri.

مِّن رَّبِّهِۦ ۚ فَوَيْلٌ لِّلْقَٰسِيَةِ قُلُوبُهُم مِّن ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٢٣﴾

24. Mwenyezi Mungu Ameteremsha hadithi bora: Kitabu chenye maneno yanayopatana (na) yanayokaririwa, husisimka kwayo ngozi za wale wanaomwogopa Mola wao; kisha ngozi zao na mioyo yao huwa laini kwa kumkumbuka Mola wao. Huo ndiwo mwongozo wa Mwenyezi Mungu, kwa huo Humwongoza Amtakaye, na anayehukumiwa na Mwenyezi Mungu kupotea, basi hakuna wa kumwongoza.

ٱللَّهُ نَزَّلَ أَحْسَنَ ٱلْحَدِيثِ كِتَٰبًا مُّتَشَٰبِهًا مَّثَانِىَ تَقْشَعِرُّ مِنْهُ جُلُودُ ٱلَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ ثُمَّ تَلِينُ جُلُودُهُمْ وَقُلُوبُهُمْ إِلَىٰ ذِكْرِ ٱللَّهِ ۚ ذَٰلِكَ هُدَى ٱللَّهِ يَهْدِى بِهِۦ مَن يَشَآءُ ۚ وَمَن يُضْلِلِ ٱللَّهُ فَمَا لَهُۥ مِنْ هَادٍ ﴿٢٤﴾

25. Je yule ajilindaye uso wake na adhabu mbaya siku ya Kiyama (ni sawa na asiyejilinda?) Na waliodhulumu wataambiwa: Onjeni mliyokuwa mkiyachuma.

أَفَمَن يَتَّقِى بِوَجْهِهِۦ سُوٓءَ ٱلْعَذَابِ يَوْمَ ٱلْقِيَٰمَةِ ۚ وَقِيلَ لِلظَّٰلِمِينَ ذُوقُوا۟ مَا كُنتُمْ تَكْسِبُونَ ﴿٢٥﴾

26. Waliokuwa kabla yao walikadhibisha na adhabu ikawafikia kutoka mahali wasipopatambua.

كَذَّبَ ٱلَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَأَتَىٰهُمُ ٱلْعَذَابُ مِنْ حَيْثُ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٢٦﴾

27. Basi Mwenyezi Mungu Akawaonjesha fedheha katika maisha ya dunia, na adhabu ya Akhera ni kubwa zaidi; laiti wangalijua!

فَأَذَاقَهُمُ ٱللَّهُ ٱلْخِزْىَ فِى ٱلْحَيَوٰةِ ٱلدُّنْيَا ۖ وَلَعَذَابُ ٱلْءَاخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا۟ يَعْلَمُونَ ﴿٢٧﴾

28. Na bila shaka Tumewapigia watu mifano ya kila namna katika hii Qur'an ili wapate kukumbuka.

وَلَقَدْ ضَرَبْنَا لِلنَّاسِ فِى هَٰذَا ٱلْقُرْءَانِ مِن كُلِّ مَثَلٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُونَ ﴿٢٨﴾

---

ya Qur'an; (2) Mafundisho ya Mtume *s.a.w.* na (3) Nuru ya imani inayomwezesha mtu kupambanuwa sawa na isiyokuwa sawa.

**Aya 24.** *Kitabu chenye maneno yanayopatana,* ni Qur'an. Mafundisho yake yote yanachukuzana na hayapinzani. Sehemu yake moja inaisadikisha sehemu yake nyingine.

29. Tumeiteremsha Qur'an kwa uwazi ulio bayana pasipo na upotofu wo wote kuhusiana nayo ili wawe wacha-Mungu.

قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا غَيْرَ ذِيْ عِوَجٍ لَّعَلَّهُمْ يَتَّقُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Mwenyezi Mungu Ameeleza mfano wa mtu mwenye washirika wanaogombana, na wa mtu mwingine aliyejitupa kwa mtu mmoja tu, je wako sawa katika hali? Alhamdu lillahi, lakini wengi wao hawajui

ضَرَبَ اللّٰهُ مَثَلًا رَّجُلًا فِيْهِ شُرَكَآءُ مُتَشٰكِسُوْنَ
وَرَجُلًا سَلَمًا لِّرَجُلٍ هَلْ يَسْتَوِيٰنِ مَثَلًا اَلْحَمْدُ
لِلّٰهِ بَلْ اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Kwa yakini wewe utakufa na hakika wao pia watakufa.

اِنَّكَ مَيِّتٌ وَّاِنَّهُمْ مَّيِّتُوْنَ ﴿٣١﴾

32. Kisha bila shaka mtagombana siku ya Kiyama mbele ya Mola wenu.

ثُمَّ اِنَّكُمْ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ عِنْدَ رَبِّكُمْ تَخْتَصِمُوْنَ ﴿٣٢﴾

## FUNGU 4
## JUZU 24

33. Basi ni nani mdhalimu mkubwa kuliko yule azuaye uwongo juu ya Mwenyezi Mungu na kuikadhibisha kweli imfikiapo? Je, siyo katika Jahanamu kao la makafiri?

فَمَنْ اَظْلَمُ مِمَّنْ كَذَبَ عَلَى اللّٰهِ وَكَذَّبَ
بِالصِّدْقِ اِذْ جَآءَهٗ اَلَيْسَ فِيْ جَهَنَّمَ مَثْوًى
لِّلْكٰفِرِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Na aliyeleta ukweli na aliyeusadikisha - hao ndio wamchao Mwenyezi Mungu.

وَالَّذِيْ جَآءَ بِالصِّدْقِ وَصَدَّقَ بِهٖٓ اُولٰٓئِكَ هُمُ
الْمُتَّقُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Watapata watakachotaka kwa Mola wao; hayo ni malipo ya watendao mema;

لَهُمْ مَّا يَشَآءُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ذٰلِكَ جَزٰٓؤُا
الْمُحْسِنِيْنَ ﴿٣٥﴾

36. Ili Mwenyezi Mungu Awafutie ubaya walioufanya na kuwalipa ujira wao kwa wema waliokuwa wakifanya.

لِيُكَفِّرَ اللّٰهُ عَنْهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ عَمِلُوْا وَيَجْزِيَهُمْ
اَجْرَهُمْ بِاَحْسَنِ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٣٦﴾

**Aya 33.** Katika Aya hii wadhalimu wakubwa wametajwa kuwa watu wa namna mbili: (1) mtu ambaye anajisingizia kuwa ameonyeshwa njozi au amepewa ufunuo na Mwenyezi Mungu na hali hakupewa wala hakuonyeshwa cho chote; (2) mtu ambaye haki itokayo kwa Mwenyezi Mungu inapomfikia anaikadhibisha na kusema Nabii wa Mungu ameleta uwongo.

37. Je, Mwenyezi Mungu Hamtoshei mtumishi Wake? Na wanaokuogofisha kwa wale walio kinyume Chake; na Aliyehukumiwa na Mwenyezi Mungu kupotea, basi hana kiongozi.

أَلَيْسَ اللَّهُ بِكَافٍ عَبْدَهُ ۖ وَيُخَوِّفُونَكَ بِالَّذِينَ
مِن دُونِهِ ۚ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٦﴾

38. Na ambaye Mwenyezi Mungu Anamwongoza hakuna awezaye kumpoteza; je, Mwenyezi Mungu si Mwenye nguvu, Mwenye kisasi?

وَمَن يَهْدِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن مُّضِلٍّ ۗ أَلَيْسَ
اللَّهُ بِعَزِيزٍ ذِي انتِقَامٍ ﴿٣٧﴾

39. Na ukiwauliza: Ni nani aliyeziumba mbingu na ardhi? Bila shaka watasema: Mwenyezi Mungu. Sema: Je, mnawaona wale mnaowaomba kinyume cha Mwenyezi Mungu, kama Mwenyezi Mungu Akitaka kunidhuru, wao wanaweza kuniondolea dhara Yake? Au Akitaka kunirehemu, je, wao wanaweza kuizuia rehema Yake? Sema: Mwenyezi Mungu Ananitosha, Kwake wategemee wanaotegemea.

وَلَئِن سَأَلْتَهُم مَّنْ خَلَقَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ
لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۚ قُلْ أَفَرَأَيْتُم مَّا تَدْعُونَ مِن دُونِ
اللَّهِ إِنْ أَرَادَنِيَ اللَّهُ بِضُرٍّ هَلْ هُنَّ كَاشِفَاتُ
ضُرِّهِ أَوْ أَرَادَنِي بِرَحْمَةٍ هَلْ هُنَّ مُمْسِكَاتُ رَحْمَتِهِ ۚ
قُلْ حَسْبِيَ اللَّهُ ۖ عَلَيْهِ يَتَوَكَّلُ الْمُتَوَكِّلُونَ ﴿٣٨﴾

40. Sema: Enyi watu wangu! Fanyeni mahali penu (mpendavyo), mimi pia nafanya; basi hivi karibuni mtajua,

قُلْ يَا قَوْمِ اعْمَلُوا عَلَىٰ مَكَانَتِكُمْ إِنِّي عَامِلٌ ۖ فَسَوْفَ
تَعْلَمُونَ ﴿٣٩﴾

41. Ni nani itakayemfikia adhabu ya kumfedhehesha na itakayemshukia adhabu iendeleayo.

مَن يَأْتِيهِ عَذَابٌ يُخْزِيهِ وَيَحِلُّ عَلَيْهِ عَذَابٌ
مُّقِيمٌ ﴿٤٠﴾

42. Kwa yakini Tumekuteremshia Kitabu kwa ajili ya watu kwa haki, basi anayeongoka ni kwa nafsi yake, na anayepotea bila shaka anapotea kwa hasara (ya nafsi) yake; na wewe siye mlinzi wao.

إِنَّا أَنزَلْنَا عَلَيْكَ الْكِتَابَ لِلنَّاسِ بِالْحَقِّ ۖ فَمَنِ
اهْتَدَىٰ فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَن ضَلَّ فَإِنَّمَا يَضِلُّ عَلَيْهَا ۖ
وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٤١﴾

---

**Aya 40.** Nabii wa Mwenyezi Mungu anawaambia maadui zake wafanye kila wawezalo kumpinga na wakusanye hasa na wasaidiane, lakini mwishoni wataona ya kuwa matokeo mema yamekuwa upande wa Mtume wa Mungu, nao wameshindwa.

FUNGU 5

43. Mwenyezi Mungu Huzichukua roho za viumbe wakati wa kifo chao; na zile zisizokufa, katika usingizi wao. Basi Huzizuia zile Alizozikidhia mauti na Huzirudisha nyingine mpaka wakati uliowekwa. Bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaotafakari.

اللّٰهُ يَتَوَفَّى الْاَنْفُسَ حِيْنَ مَوْتِهَا وَالَّتِيْ لَمْ تَمُتْ فِيْ مَنَامِهَا ۚ فَيُمْسِكُ الَّتِيْ قَضٰى عَلَيْهَا الْمَوْتَ وَيُرْسِلُ الْاُخْرٰى اِلٰى اَجَلٍ مُّسَمًّى ۗ اِنَّ فِيْ ذٰلِكَ لَاٰيٰتٍ لِّقَوْمٍ يَّتَفَكَّرُوْنَ ﴿٤٣﴾

44. Au wameshika waombezi kinyume cha Mwenyezi Mungu? Sema: Ingawa hawana mamlaka juu ya kitu cho chote, wala hawana akili?

اَمِ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ شُفَعَآءَ ۚ قُلْ اَوَلَوْ كَانُوْا لَا يَمْلِكُوْنَ شَيْـًٔا وَّلَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٤٤﴾

45. Sema: Uombezi wote ni wa Mwenyezi Mungu; ufalme wa mbingu na ardhi ni Wake, kisha mtarajeshwa Kwake.

قُلْ لِّلّٰهِ الشَّفَاعَةُ جَمِيْعًا ۗ لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ ثُمَّ اِلَيْهِ تُرْجَعُوْنَ ﴿٤٥﴾

46. Na Anapotajwa Mwenyezi Mungu Peke Yake mioyo ya wale wasioamini Akhera huchukia, na wanapotajwa wale walio kinyume naye, mara wanafurahi.

وَاِذَا ذُكِرَ اللّٰهُ وَحْدَهُ اشْمَاَزَّتْ قُلُوْبُ الَّذِيْنَ لَا يُؤْمِنُوْنَ بِالْاٰخِرَةِ ۚ وَاِذَا ذُكِرَ الَّذِيْنَ مِنْ دُوْنِهٖۤ اِذَا هُمْ يَسْتَبْشِرُوْنَ ﴿٤٦﴾

47. Sema: Ee Mola! Mwumba wa mbingu na ardhi, Mjuzi wa yasiyoonekana na yanayoonekana. Wewe Utahukumu baina ya watumishi Wako katika yale waliyokuwa wakihitalifiana.

قُلِ اللّٰهُمَّ فَاطِرَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ عٰلِمَ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ اَنْتَ تَحْكُمُ بَيْنَ عِبَادِكَ فِيْ مَا كَانُوْا فِيْهِ يَخْتَلِفُوْنَ ﴿٤٧﴾

48. Na kama wadhalimu wangalikuwa na vyote vinavyopatikana ardhini, na pamoja navyo vingine kama hivyo, bila shaka wangalivitoa kujikomboa katika adhabu mbaya siku ya Kiyama. Na yatawadhihirikia kwa Mwenyezi Mungu ambayo hawakuwa wakitazamia.

وَلَوْ اَنَّ لِلَّذِيْنَ ظَلَمُوْا مَا فِي الْاَرْضِ جَمِيْعًا وَّمِثْلَهٗ مَعَهٗ لَافْتَدَوْا بِهٖ مِنْ سُوْٓءِ الْعَذَابِ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ وَبَدَا لَهُمْ مِّنَ اللّٰهِ مَا لَمْ يَكُوْنُوْا يَحْتَسِبُوْنَ ﴿٤٨﴾

---

**Aya 43.** Neno *tawaffi* maana yake ni kufisha; linakuwa na maana ya kulala pale tu linapofuatana na neno *manaam* (usingizi). Linapokuwa halina alama yo yote ya kuonyesha usingizi, linakuwa halina maana nyingine isipokuwa kifo.

*Huzizuia zile alizozikidhia mauti.* Maneno haya yanaonyesha ya kuwa mtu aliyekwisha kufa harudi tena duniani.

49. Na utawadhihirikia ubaya wa yale waliyoyachuma, na yatawazunguka yale waliyokuwa wakiyafanyia mzaha.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَحَاقَ بِهِم مَّا
كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ٤٩

50. Na dhara inapomgusa mwanadamu hutuomba; kisha Tunapompa neema zitokazo Kwetu, husema: Nimezipewa kwa sababu ya ujuzi. Siyo! hilo ni jaribio, lakini wengi wao hawajui.

فَإِذَا مَسَّ الْإِنسَانَ ضُرٌّ دَعَانَا ثُمَّ إِذَا خَوَّلْنَاهُ
نِعْمَةً مِّنَّا قَالَ إِنَّمَا أُوتِيتُهُ عَلَىٰ عِلْمٍ ۚ بَلْ
هِيَ فِتْنَةٌ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ٥٠

51. Wamekwisha sema haya wale wa kabla yao, lakini hayakuwafaa waliyokuwa wakiyachuma.

قَدْ قَالَهَا الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُم مَّا
كَانُوا يَكْسِبُونَ ٥١

52. Basi ukawasibu ubaya wa yale waliyochuma; na wale waliodhulumu miongoni mwa hawa karibuni utawasibu ubaya wa yale waliyochuma, nao si wadhoofishao.

فَأَصَابَهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا ۚ وَالَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ
هَٰؤُلَاءِ سَيُصِيبُهُمْ سَيِّئَاتُ مَا كَسَبُوا وَمَا هُم بِمُعْجِزِينَ ٥٢

53. Je, wao hawajui ya kwamba Mwenyezi Mungu Hutoa riziki nyingi kwa yule Amtakaye na hudhukisha? Kwa hakika katika hayo ziko Ishara kwa watu wanaoamini.

أَوَلَمْ يَعْلَمُوا أَنَّ اللَّهَ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَن يَشَاءُ وَيَقْدِرُ ۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يُؤْمِنُونَ ٥٣

## FUNGU 6

54. Sema, Enyi watumishi Wangu mliojidhulumu wenyewe, msikate tamaa katika rehema za Mwenyezi Mungu; bila shaka Mwenyezi Mungu Husamehe dhambi zote; hakika Yeye ni Msamehevu, Mrehemevu.

قُلْ يَا عِبَادِيَ الَّذِينَ أَسْرَفُوا عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ لَا تَقْنَطُوا
مِن رَّحْمَةِ اللَّهِ ۚ إِنَّ اللَّهَ يَغْفِرُ الذُّنُوبَ جَمِيعًا ۚ
إِنَّهُ هُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ٥٤

55. Na nyenyekeeni kwa Mola wenu na jitupeni Kwake kabla ya kuwafikieni adhabu, kisha hamtanusuriwa.

وَأَنِيبُوا إِلَىٰ رَبِّكُمْ وَأَسْلِمُوا لَهُ مِن قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ
الْعَذَابُ ثُمَّ لَا تُنصَرُونَ ٥٥

56. Na fuateni yaliyo bora katika yale yaliyoteremshwa kwenu kutoka kwa Mola wenu kabla ya kuwafikieni adhabu kwa ghafla na hali hamtambui.

وَاتَّبِعُوا أَحْسَنَ مَا أُنزِلَ إِلَيْكُم مِّن رَّبِّكُم مِّن
قَبْلِ أَن يَأْتِيَكُمُ الْعَذَابُ بَغْتَةً وَأَنتُمْ لَا تَشْعُرُونَ ٥٦

**Aya 56**. *Ahsana,* "Yaliyo bora" mradi ni Qur'an; ndicho kitu kilicho bora zaidi kuliko vitu vyote vilivyoteremshwa na Mwenyezi Mungu kwa ajili ya wanadamu.

57. Isije nafsi ikasema: Ole wangu, nilikuwa na upungufu katika mwenendo wangu ingawaje nilikuwa pamoja na Mwenyezi Mungu na kwa hakika nilikuwa miongoni mwa wenye kufanya mzaha.

أَنْ تَقُولَ نَفْسٌ يَٰحَسْرَتَىٰ عَلَىٰ مَا فَرَّطْتُ فِي جَنْبِ
اللَّهِ وَإِنْ كُنْتُ لَمِنَ السَّٰخِرِينَ ﴿٥٧﴾

58. Au kusema: Kama Mwenyezi Mungu Angeniongoza bila shaka ningekuwa miongoni mwa wajilindao;

أَوْ تَقُولَ لَوْ أَنَّ اللَّهَ هَدَىٰنِي لَكُنْتُ مِنَ الْمُتَّقِينَ ﴿٥٨﴾

59. Au kusema aionapo adhabu: Kama ningepata marejeo ningekuwa miongoni mwa wafanyao mema.

أَوْ تَقُولَ حِينَ تَرَى الْعَذَابَ لَوْ أَنَّ لِي كَرَّةً فَأَكُونَ
مِنَ الْمُحْسِنِينَ ﴿٥٩﴾

60. Naam! Bila shaka zilikufikia Ishara Zangu lakini ukazikadhibisha na ukajivuna na ukawa miongoni mwa makafiri.

بَلَىٰ قَدْ جَاءَتْكَ آيَٰتِي فَكَذَّبْتَ بِهَا وَاسْتَكْبَرْتَ
وَكُنْتَ مِنَ الْكَٰفِرِينَ ﴿٦٠﴾

61. Na siku ya Kiyama utawaona wale waliomnenea uwongo Mwenyezi Mungu nyuso zao zimekuwa nyeusi. Je, si katika Jahanamu kao la wale wanaotakabari?

وَيَوْمَ الْقِيَٰمَةِ تَرَى الَّذِينَ كَذَبُوا عَلَى اللَّهِ وُجُوهُهُمْ
مُسْوَدَّةٌ ۚ أَلَيْسَ فِي جَهَنَّمَ مَثْوًى لِلْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٦١﴾

62. Mwenyezi Mungu Huwapeleka wale wamchao Yeye mahali pao mahsusi pa usalama na maendeleo, hautawagusa ubaya wala hawatahuzunika.

وَيُنَجِّي اللَّهُ الَّذِينَ اتَّقَوْا بِمَفَازَتِهِمْ لَا يَمَسُّهُمُ
السُّوءُ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

63. Mwenyezi Mungu ndiye Mwumba wa kila kitu na Yeye ndiye Mlinzi juu ya kila kitu.

اللَّهُ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ ۖ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ وَكِيلٌ ﴿٦٣﴾

64. Funguo za mbingu na ardhi zi Kwake, na wale waliozikataa Aya za Mwenyezi Mungu hao ndio wenye hasara.

لَهُ مَقَالِيدُ السَّمَٰوَٰتِ وَالْأَرْضِ ۗ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
بِآيَٰتِ اللَّهِ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَٰسِرُونَ ﴿٦٤﴾

FUNGU 7

65. Sema: Je, mnaniamuru niabudu kinyume cha Mwenyezi Mungu, enyi wajinga?

قُلْ أَفَغَيْرَ اللَّهِ تَأْمُرُونِّي أَعْبُدُ أَيُّهَا الْجَاهِلُونَ ﴿٦٥﴾

66. Na kwa yakini imefunuliwa kwako na kwa wale wa kabla yako: Kama ukishirikisha, bila shaka vitendo vyako vitaharibika na lazima utakuwa miongoni mwa wenye hasara.

وَلَقَدْ أُوحِيَ إِلَيْكَ وَإِلَى الَّذِينَ مِنْ قَبْلِكَ لَئِنْ
أَشْرَكْتَ لَيَحْبَطَنَّ عَمَلُكَ وَلَتَكُونَنَّ مِنَ الْخَاسِرِينَ ﴿٦٦﴾

67. Bali umwabudu Mwenyezi Mungu tu na uwe miongoni mwa wenye kushukuru.

بَلِ اللَّهَ فَاعْبُدْ وَكُنْ مِنَ الشَّاكِرِينَ ﴿٦٧﴾

68. Na hawakumheshimu Mwenyezi Mungu heshima impasayo; na siku ya Kiyama ardhi yote itakuwa mkononi mwake na mbingu zitakunjwa katika mkono Wake wa kuume; Ameepukana na upungufu na Yu juu kabisa kuliko yale wamshirikishayo nayo.

وَمَا قَدَرُوا اللَّهَ حَقَّ قَدْرِهِ وَالْأَرْضُ جَمِيعًا
قَبْضَتُهُ يَوْمَ الْقِيَامَةِ وَالسَّمَاوَاتُ مَطْوِيَّاتٌ بِيَمِينِهِ
سُبْحَانَهُ وَتَعَالَىٰ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٦٨﴾

69. Na litapigwa baragumu ndipo watazimia waliomo mbinguni na waliomo ardhini, ila yule Amtakaye Mwenyezi Mungu. Tena litapigwa mara nyingine, ndipo watasimama wakiangalia.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ فَصَعِقَ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَمَنْ
فِي الْأَرْضِ إِلَّا مَنْ شَاءَ اللَّهُ ثُمَّ نُفِخَ فِيهِ أُخْرَىٰ
فَإِذَا هُمْ قِيَامٌ يَنْظُرُونَ ﴿٦٩﴾

70. Na ardhi itang'aa kwa nuru ya Mola wake, na daftari (ya vitendo) itawekwa na wataletwa Manabii na mashahidi, na itahukumiwa kati yao kwa haki wala hawatadhulumiwa.

وَأَشْرَقَتِ الْأَرْضُ بِنُورِ رَبِّهَا وَوُضِعَ الْكِتَابُ وَ
جِيءَ بِالنَّبِيِّينَ وَالشُّهَدَاءِ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَهُمْ لَا
يُظْلَمُونَ ﴿٧٠﴾

71. Na kila nafsi itapewa sawasawa yale iliyoyafanya, naye Anajua sana wanayoyatenda.

وَوُفِّيَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَا عَمِلَتْ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَا يَفْعَلُونَ ﴿٧١﴾ ع

## FUNGU 8

72. Na waliokufuru watapelekwa kwenye Jahanamu makundi-makundi, mpaka watakapoifikia itafunguliwa milango yake, na walinzi wake watawaambia: Je! hawakuwafikieni Mitume kutoka miongoni mwenu wakiwasomeeni Aya za Mola wenu na kuwaonyeni mkutano wa siku yenu hii? Watasema: Ndiyo! Lakini limetimia neno la adhabu juu ya makafiri.

وَسِيقَ الَّذِينَ كَفَرُوا إِلَىٰ جَهَنَّمَ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا فُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ رُسُلٌ مِنْكُمْ يَتْلُونَ عَلَيْكُمْ آيَاتِ رَبِّكُمْ وَيُنْذِرُونَكُمْ لِقَاءَ يَوْمِكُمْ هَٰذَا ۚ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنْ حَقَّتْ كَلِمَةُ الْعَذَابِ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٧١﴾

73. Itasemwa: Ingieni milango ya Jahanamu mkikaa humo; basi ni baya lilioje kao la wanaotakabari!

قِيلَ ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٢﴾

74. Na waliomcha Mola wao watapelekwa Peponi vikundi-vikundi, mpaka watakapoifikia na milango yake itafunguliwa, na walinzi wake watawaambia: Amani juu yenu, furahini, basi ingieni humo mkakae.

وَسِيقَ الَّذِينَ اتَّقَوْا رَبَّهُمْ إِلَى الْجَنَّةِ زُمَرًا ۖ حَتَّىٰ إِذَا جَاءُوهَا وَفُتِحَتْ أَبْوَابُهَا وَقَالَ لَهُمْ خَزَنَتُهَا سَلَامٌ عَلَيْكُمْ طِبْتُمْ فَادْخُلُوهَا خَالِدِينَ ﴿٧٣﴾

75. Nao watasema: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu Ambaye Ametutimizia ahadi Yake na Ameturithisha ardhi, tunakaa katika Bustani po pote tupendapo; basi ni malipo mazuri yaliyoje kwa watendao (mema)!

وَقَالُوا الْحَمْدُ لِلَّهِ الَّذِي صَدَقَنَا وَعْدَهُ وَأَوْرَثَنَا الْأَرْضَ نَتَبَوَّأُ مِنَ الْجَنَّةِ حَيْثُ نَشَاءُ ۖ فَنِعْمَ أَجْرُ الْعَامِلِينَ ﴿٧٤﴾

76. Na utawaona Malaika wakizunguka pembeni mwa Kiti cha enzi wakimtukuza kwa kumsifu Mola wao. Na itahukumiwa kati yao kwa haki na itasemwa: Sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, mlezi wa viumbe wote.

وَتَرَى الْمَلَائِكَةَ حَافِّينَ مِنْ حَوْلِ الْعَرْشِ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ ۖ وَقُضِيَ بَيْنَهُمْ بِالْحَقِّ وَقِيلَ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٧٥﴾

سُوْرَةُ الْمُؤْمِنِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ ثَمَانُوْنَ اٰيَةً وَّ تِسْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 40. SURA AL-MU'MIN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 9 na Aya 86 pamoja na Bismillahi.*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

حٰمٓ ②

2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْعَلِيْمِ ③

3. Uteremsho wa Kitabu umetoka kwa Mwenyezi Mungu, Mwenye nguvu, Mwenye kujua,

غَافِرِ الذَّنْۢبِ وَقَابِلِ التَّوْبِ شَدِيْدِ الْعِقَابِ ذِي الطَّوْلِ لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ اِلَيْهِ الْمَصِيْرُ ④

4. Aghofiriye dhambi na Apokeaye toba, Mkali wa kuadhibu, Mwenye ukarimu; hakuna aabudiwaye ila Yeye; marejeo ni Kwake.

مَا يُجَادِلُ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ اِلَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فَلَا يَغْرُرْكَ تَقَلُّبُهُمْ فِي الْبِلَادِ ⑤

5. Habishani katika Aya za Mwenyezi Mungu ila wale waliokufuru; basi usikudanganye utembezi wao mijini.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوْحٍ وَّالْاَحْزَابُ مِنْۢ بَعْدِهِمْ وَهَمَّتْ كُلُّ اُمَّةٍۢ بِرَسُوْلِهِمْ لِيَاْخُذُوْهُ وَجٰدَلُوْا بِالْبَاطِلِ لِيُدْحِضُوْا بِهِ الْحَقَّ فَاَخَذْتُهُمْ فَكَيْفَ كَانَ عِقَابِ ⑥

6. Watu wa Nuhu walikadhibisha kabla yao na makundi (mengine) baada yao; na kila taifa liliazimia juu ya Mtume wao ili wamkamate; na walibishana kwa ubatili ili kuipoteza haki, kwa hiyo Niliwakamata; basi ilikuwaje adhabu Yangu!

---

Toka sura hii mpaka sura ya 46 ni fungu jingine la sura saba zinazoanza na *Haa Miim* na kwa hivyo zinaitwa *Dhawaati Haamiim,* yaani sura zinazoanza na *Haa Miim.* Zote zinahusiana na majira yale makafiri walipozidi kufanya upinzani na kuteswa Waislamu kulipoanzishwa na baadhi ya Waislamu wakalazimika wakimbie kwenda Habashi. Sura hizi pia zilishuka majira ya mwisho katika Makka.

**Aya 2.** *Haa Miim,* "Ahimidiwaye, Atukuzwaye" ni herufi za mkato kwa ajili ya sifa za Mwenye Mungu. *Haa* ni *Hamiid* au *Hayyun* (Asifiwaye au Aliye hai) na *Miim* ni *Majiid* (Atukuzwaye). Kadhalika herufi hizi zinaweza kuwa na maana ya *Ahkamul-Haakimiin* (Mbora wa mahakimu).

**Aya 5.** *Usikudanganye utembezi wao mijini,* yaani, heshima ya makafiri na fahari zao zisikudanganye kuwadhania kuwa wamenufaika sana au kuwa Mungu yu radhi nao. Watakaposhikwa na Mwenyezi Mungu, yao yote hayataweza kuwasaidia.

7. Na hivyo ndivyo lilivyotimia neno la Mola wako juu ya wale waliokufuru ya kwamba wao ni watu wa Motoni.

8. Wale wakichukuao Kiti cha enzi, na wale wanaokizunguka, wanatukuza kwa kumsifu Mola wao, wanamwamini na wanawaombea samahani walioamini: Mola wetu, Umekienea kila kitu kwa rehema na elimu, basi Uwasamehe waliotubu na wakaifuata njia Yako na Uwaepushe na adhabu ya Jahanamu.

9. Mola wetu! na Uwaingize katika bustani za milele Ulizowaahidi, na pia waliofanya mema miongoni mwa baba zao na wake zao na watoto wao; bila shaka Wewe ndiwe Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

10. Na Uwaepushe na maovu, naye umwepushaye na maovu siku hiyo, hakika Umemrehemu; na huo ni ufaulu mkubwa.

وَكَذٰلِكَ حَقَّتْ كَلِمَتُ رَبِّكَ عَلَى الَّذِينَ كَفَرُوٓا
أَنَّهُمْ أَصْحٰبُ النَّارِ ﴿٧﴾
الَّذِينَ يَحْمِلُونَ الْعَرْشَ وَمَنْ حَوْلَهُ يُسَبِّحُونَ بِحَمْدِ
رَبِّهِمْ وَيُؤْمِنُونَ بِهِ وَيَسْتَغْفِرُونَ لِلَّذِينَ
ءَامَنُوا رَبَّنَا وَسِعْتَ كُلَّ شَيْءٍ رَّحْمَةً وَعِلْمًا
فَاغْفِرْ لِلَّذِينَ تَابُوا وَاتَّبَعُوا سَبِيلَكَ وَقِهِمْ
عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿٨﴾
رَبَّنَا وَأَدْخِلْهُمْ جَنّٰتِ عَدْنٍ الَّتِي وَعَدْتَّهُمْ
وَمَنْ صَلَحَ مِنْ ءَابَآئِهِمْ وَأَزْوٰجِهِمْ وَذُرِّيّٰتِهِمْ
إِنَّكَ أَنْتَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٩﴾
وَقِهِمُ السَّيِّـَٔاتِ وَمَنْ تَقِ السَّيِّـَٔاتِ يَوْمَئِذٍ
فَقَدْ رَحِمْتَهُ وَذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٠﴾

## FUNGU 2

11. Kwa hakika wale waliokufuru watanadiwa: Bila shaka chuki ya Mwenyezi Mungu ni kubwa kuliko chuki mnayojichukia nafsi zenu. (Kumbukeni) mlipoitwa kwenye imani lakini mkakataa!

12. Watasema: Mola wetu Umetufisha mara mbili na umetuhuisha mara mbili, basi tunakiri dhambi zetu. Lakini je, iko njia ya kutoka?

13. Hayo ni kwa sababu alipotangazwa Mwenyezi Mungu Peke Yake, mliukataa mwito, lakini miungu wenza walipowekwa pamoja Naye mkaamini. Lakini neno la mwisho ni la Mwenyezi Mungu, Aliye juu, Mkuu.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا يُنَادَوْنَ لَمَقْتُ اللَّهِ أَكْبَرُ
مِنْ مَقْتِكُمْ أَنْفُسَكُمْ إِذْ تُدْعَوْنَ إِلَى الْإِيمٰنِ
فَتَكْفُرُونَ ﴿١١﴾
قَالُوا رَبَّنَا أَمَتَّنَا اثْنَتَيْنِ وَأَحْيَيْتَنَا اثْنَتَيْنِ
فَاعْتَرَفْنَا بِذُنُوبِنَا فَهَلْ إِلَىٰ خُرُوجٍ مِنْ
سَبِيلٍ ﴿١٢﴾
ذٰلِكُمْ بِأَنَّهُ إِذَا دُعِيَ اللَّهُ وَحْدَهُ كَفَرْتُمْ
وَإِنْ يُشْرَكْ بِهِ تُؤْمِنُوا فَالْحُكْمُ لِلَّهِ الْعَلِيِّ
الْكَبِيرِ ﴿١٣﴾

14. Yeye ndiye Anayewaonyesheni Ishara Zake na Huwateremshieni riziki kutoka mbinguni; na hapana anayekumbuka ila anyenyekeaye.

15. Basi mwombeni Mwenyezi Mungu, mkijihalisisha Kwake katika imani, ingawa makafiri wachukie.

16. Mpandishaji wa vyeo, Mola Aliye na enzi. Husababisha roho kwa Amri Yake, kumshukia ye yote Amtakaye miongoni mwa watumishi Wake, ili Atoe onyo la siku ya kukutana Naye.

17. Siku watakapojitokeza wote; hakuna cho chote kiwahusucho wao kitakachofichika machoni pa Mwenyezi Mungu: Leo ufalme ni wa nani? Ni wa Mwenyezi Mungu, Aliye Mmoja, Mkuu kabisa.

18. Leo kila mtu atapewa malipo ya yale aliyoyatenda; hakuna dhuluma leo, bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mwepesi wa kuhesabu.

19. Na uwaonye siku (ya saa) ikaribiayo mioyo itakapofika na dukuduku kooni, wadhalimu hawatakuwa na rafiki mpenzi wala mwombezi atiiwaye.

20. Anajua hiyana ya macho na yanayoficha vifua.

21. Na Mwenyezi Mungu Huhukumu kwa haki; lakini wale wanaowaomba kinyume cha Mwenyezi Mungu hawahukumu cho chote; kwa hakika Mwenyezi Mungu ni Asikiaye, Aonaye.

هُوَ الَّذِي يُرِيكُمْ آيَاتِهِ وَيُنَزِّلُ لَكُم مِّنَ
السَّمَاءِ رِزْقًا ۚ وَمَا يَتَذَكَّرُ إِلَّا مَن يُنِيبُ ﴿١٤﴾
فَادْعُوا اللَّهَ مُخْلِصِينَ لَهُ الدِّينَ وَلَوْ كَرِهَ
الْكَافِرُونَ ﴿١٥﴾
رَفِيعُ الدَّرَجَاتِ ذُو الْعَرْشِ يُلْقِي الرُّوحَ مِنْ
أَمْرِهِ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ مِنْ عِبَادِهِ لِيُنذِرَ يَوْمَ
التَّلَاقِ ﴿١٦﴾
يَوْمَ هُم بَارِزُونَ ۖ لَا يَخْفَىٰ عَلَى اللَّهِ مِنْهُمْ
شَيْءٌ ۚ لِّمَنِ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ۖ لِلَّهِ الْوَاحِدِ الْقَهَّارِ ﴿١٧﴾
الْيَوْمَ تُجْزَىٰ كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ ۚ لَا ظُلْمَ
الْيَوْمَ ۚ إِنَّ اللَّهَ سَرِيعُ الْحِسَابِ ﴿١٨﴾
وَأَنذِرْهُمْ يَوْمَ الْآزِفَةِ إِذِ الْقُلُوبُ لَدَى
الْحَنَاجِرِ كَاظِمِينَ ۚ مَا لِلظَّالِمِينَ مِنْ حَمِيمٍ
وَلَا شَفِيعٍ يُطَاعُ ﴿١٩﴾
يَعْلَمُ خَائِنَةَ الْأَعْيُنِ وَمَا تُخْفِي الصُّدُورُ ﴿٢٠﴾
وَاللَّهُ يَقْضِي بِالْحَقِّ ۖ وَالَّذِينَ يَدْعُونَ مِن
دُونِهِ لَا يَقْضُونَ بِشَيْءٍ ۗ إِنَّ اللَّهَ هُوَ السَّمِيعُ
الْبَصِيرُ ﴿٢١﴾ ع

**Aya 16.** *Yulqirruuha*, "Hupeleka ufunuo." Hapa ni wazi kabisa kuwa neno *ruuh* maana yake ni *ufunuo*, si roho: kwani kila mtu hupewa roho, lakini hapa *ruuh* imesemwa inapewa Watumishi Wake anaowataka. Kadhalika Baidhawi anasema hapa hapa ya kuwa *Ruuh* ni *Wahyi* yaani ufunuo.

**Aya 19.** Hapa anabashiriwa adhabu itakayofika katika siku zinazokaribia. Adhabu ya Akhera imekwisha tajwa katika Aya zilizopita.

FUNGU 3

22. Je, hawakusafiri katika nchi wakaona jinsi ulivyokuwa mwisho wa wale waliokuwa kabla yao? Wao walikuwa wenye nguvu zaidi na athari ardhini kuliko hao, lakini Mwenyezi Mungu Aliwakamata kwa sababu ya makosa yao; wala hapakuwa na wa kuwalinda na Mwenyezi Mungu.

أَوَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ كَانُوا مِن قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا هُمْ أَشَدَّ مِنْهُمْ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ بِذُنُوبِهِمْ وَمَا كَانَ لَهُم مِّنَ اللَّهِ مِن وَاقٍ ﴿٢٢﴾

23. Hayo ni kwa sababu walikuwa wanawafikia Mitume wao kwa Ishara zilizo wazi, lakini wakawakataa, ndipo Mwenyezi Mungu Akawakamata. Bila shaka Yeye ni Mwenye nguvu, Mkali wa kuadhibu.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَانَت تَّأْتِيهِمْ رُسُلُهُم بِالْبَيِّنَاتِ فَكَفَرُوا فَأَخَذَهُمُ اللَّهُ ۚ إِنَّهُ قَوِيٌّ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٢٣﴾

24. Na kwa yakini Tulimtuma Musa pamoja na Ishara Zetu na dalili dhahiri.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِآيَاتِنَا وَسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٤﴾

25. Kwa Firauni na Hamana na Karuni, lakini wakasema: (Huyu ni) mchawi, mwongo mkubwa.

إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَهَامَانَ وَقَارُونَ فَقَالُوا سَاحِرٌ كَذَّابٌ ﴿٢٥﴾

26. Basi alipowaletea haki kutoka Kwetu wakasema: Wauweni watoto wanaume wa wale walioamini pamoja naye na waacheni hai wanawake wao: Na hila ya makafiri si cho chote isipokuwa upotevu.

فَلَمَّا جَاءَهُم بِالْحَقِّ مِنْ عِندِنَا قَالُوا اقْتُلُوا أَبْنَاءَ الَّذِينَ آمَنُوا مَعَهُ وَاسْتَحْيُوا نِسَاءَهُمْ ۚ وَمَا كَيْدُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي ضَلَالٍ ﴿٢٦﴾

27. Na akasema Firauni: Niacheni nimwue Musa, naye amwite Mola wake! Hakika nachelea isije akaibadilisha dini yenu au kuijaza nchi vurugu na uharibifu.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ ذَرُونِي أَقْتُلْ مُوسَىٰ وَلْيَدْعُ رَبَّهُ ۖ إِنِّي أَخَافُ أَن يُبَدِّلَ دِينَكُمْ أَوْ أَن يُظْهِرَ فِي الْأَرْضِ الْفَسَادَ ﴿٢٧﴾

28. na Musa akasema: Hakika najikinga kwa Mola wangu na Mola

وَقَالَ مُوسَىٰ إِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُم مِّن كُلِّ

---

**Aya 22.** *Athari.* Neno hili maana yake ni "alama" na "ukumbusho," lakini hapa mradi wake ni ngome na majengo makubwa makubwa (Bayan na Baidhawi). Yaani hao watu wa zamani waliokuwa na nguvu zaidi kuliko ninyi hawakuweza kuwashinda Manabii wa Mwenyezi Mungu, je mtashinda ninyi?

**Aya 28.** Jambo la salama kwa mtu ni ya kuwa awe daima katika ulinzi wa Mwenyezi Mungu, na namna hii ndiyo mtu anaweza kusalimika na taabu na fitina za kila aina.

wenu Anilinde na kila mwenye kiburi, asiyeamini siku ya Hesabu.

ع مُتَكَبِّرٍ لَّا يُؤْمِنُ بِيَوْمِ الْحِسَابِ ﴿٢٨﴾

## FUNGU 4

29. Na akasema mtu mumini aliyekuwa mmoja wa watu wa Firauni afichaye imani yake: Je, mtamwua mtu kwa sababu anasema Mola wangu Mwenyezi Mungu? Na kwa yakini yeye anawafikieni kwa dalili wazi zitokazo kwa Mola wenu, naye akiwa mwongo, basi uwongo wake ni juu yake, na kama akiwa mkweli, yatawafikieni baadhi ya hayo anayowaahidini. Bila shaka Mwenyezi Mungu Hamwongozi yule apitaye kiasi, mwongo mkubwa.

وَقَالَ رَجُلٌ مُّؤْمِنٌ ۖ مِّنْ آلِ فِرْعَوْنَ يَكْتُمُ إِيمَانَهُ
أَتَقْتُلُونَ رَجُلًا أَن يَقُولَ رَبِّيَ اللَّهُ وَقَدْ جَاءَكُم
بِالْبَيِّنَاتِ مِن رَّبِّكُمْ ۖ وَإِن يَكُ كَاذِبًا فَعَلَيْهِ
كَذِبُهُ ۖ وَإِن يَكُ صَادِقًا يُصِبْكُم بَعْضُ الَّذِي
يَعِدُكُمْ ۖ إِنَّ اللَّهَ لَا يَهْدِي مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ
كَذَّابٌ ﴿٢٩﴾

30. Enyi watu wangu! Leo ufalme ni wenu, mmeshinda katika ardhi; basi ni nani atakayetusaidia katika adhabu ya Mwenyezi Mungu kama ikitufikia? Firauni akasema: Sikuwaonyesheni ila niliyoyaona wala siwaongozeni ila kwenye njia ya uongofu.

يَا قَوْمِ لَكُمُ الْمُلْكُ الْيَوْمَ ظَاهِرِينَ فِي الْأَرْضِ
فَمَن يَنصُرُنَا مِن بَأْسِ اللَّهِ إِن جَاءَنَا ۚ قَالَ
فِرْعَوْنُ مَا أُرِيكُمْ إِلَّا مَا أَرَىٰ وَمَا أَهْدِيكُمْ
إِلَّا سَبِيلَ الرَّشَادِ ﴿٣٠﴾

31. Na yule aliyeamini akasema: Enyi watu wangu! hakika mimi nawahofieni mfano wa siku ya makundi:

وَقَالَ الَّذِي آمَنَ يَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُم مِّثْلَ
يَوْمِ الْأَحْزَابِ ﴿٣١﴾

32. Mfano wa hali ya watu wa Nuhu na 'Ad na Thamud na wale waliokuwa nyuma yao; na Mwenyezi Mungu Hataki dhuluma kwa watu.

مِثْلَ دَأْبِ قَوْمِ نُوحٍ وَعَادٍ وَثَمُودَ وَالَّذِينَ
مِن بَعْدِهِمْ ۚ وَمَا اللَّهُ يُرِيدُ ظُلْمًا لِّلْعِبَادِ ﴿٣٢﴾

33. Na Enyi watu wangu, nawahofieni siku ya kuitana ili kuombana msaada.

وَيَا قَوْمِ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ يَوْمَ التَّنَادِ ﴿٣٣﴾

34. Siku mtakapogeuka kurudi nyuma: hamtakuwa na mlinzi kwa Mwenyezi Mungu. Na ahukumiwaye na Mwenyezi Mungu kupotea, basi huyo hana mwongozi ye yote.

يَوْمَ تُوَلُّونَ مُدْبِرِينَ مَا لَكُم مِّنَ اللَّهِ مِنْ
عَاصِمٍ ۗ وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِنْ هَادٍ ﴿٣٤﴾

---

**Aya 33.** *Siku ya kuitana,* ni siku ya adhabu hapa duniani au Akhera, ambayo watu wakaitana lakini watasambaana ovyo kwa dhiki ya adhabu na hakuna atakayeweza kumsaidia mwenziwe.

35. Na bila shaka zamani aliwafikieni Yusuf kwa dalili zilizo wazi, lakini ninyi mliendelea katika shaka kwa yale aliyowaleteeni; mpaka alipofariki mkasema: Mwenyezi Mungu Hataleta kabisa Mtume baada yake. Kama hivyo Mwenyezi Mungu Huthubutisha upotevu wa yule aliyepita kiasi, mwenye shaka,

وَلَقَدْ جَآءَكُمْ يُوْسُفُ مِنْ قَبْلُ بِالْبَيِّنٰتِ فَمَا
زِلْتُمْ فِيْ شَكٍّ مِّمَّا جَآءَكُمْ بِهٖ ۭ حَتّٰٓى اِذَا هَلَكَ قُلْتُمْ
لَنْ يَّبْعَثَ اللّٰهُ مِنْۢ بَعْدِهٖ رَسُوْلًا ۭ كَذٰلِكَ يُضِلُّ
اللّٰهُ مَنْ هُوَ مُسْرِفٌ مُّرْتَابُ ۚۖ ﴿٣٥﴾

36. Ambao wanajadiliana katika Ishara za Mwenyezi Mungu pasipo dalili yo yote iliyowafikia: ni chukizo kubwa mbele ya Mwenyezi Mungu na mbele ya wale walioamini, hivi ndivyo Mwenyezi Mungu Apigavyo muhuri juu ya kila moyo wa mjeuri, ajitukuzaye.

اِلَّذِيْنَ يُجَادِلُوْنَ فِيْٓ اٰيٰتِ اللّٰهِ بِغَيْرِ سُلْطٰنٍ اَتٰىهُمْ ۭ
كَبُرَ مَقْتًا عِنْدَ اللّٰهِ وَعِنْدَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا ۭ كَذٰلِكَ
يَطْبَعُ اللّٰهُ عَلٰى كُلِّ قَلْبِ مُتَكَبِّرٍ جَبَّارٍ ﴿٣٦﴾

37. Na Firauni akasema: Ewe Hamana! Nijengee jumba refu ili nipate kuzifikia njia.

وَقَالَ فِرْعَوْنُ يٰهَامٰنُ ابْنِ لِيْ صَرْحًا لَّعَلِّيْٓ
اَبْلُغُ الْاَسْبَابَ ﴿٣٧﴾

38. Njia za mbinguni ili nimwone Mungu wa Musa; na kwa yakini ninamjua kuwa ni mwongo tu. Na hivi ndivyo Firauni akapambiwa ubaya wa vitendo vyake na akazuiliwa njia (ya haki); lakini hila ya Firauni haikuwa ila katika kuangamia.

اَسْبَابَ السَّمٰوٰتِ فَاَطَّلِعَ اِلٰٓى اِلٰهِ مُوْسٰى وَاِنِّيْ
لَاَظُنُّهٗ كَاذِبًا ۭ وَكَذٰلِكَ زُيِّنَ لِفِرْعَوْنَ سُوْٓءُ عَمَلِهٖ
وَصُدَّ عَنِ السَّبِيْلِ ۭ وَمَا كَيْدُ فِرْعَوْنَ اِلَّا فِيْ
تَبَابٍ ﴿٣٨﴾ ع

FUNGU 5

39. Na yule aliyeamini alisema: Enyi watu wangu, nifuateni, nitawaongozeni njia ya uongofu.

وَقَالَ الَّذِيْٓ اٰمَنَ يٰقَوْمِ اتَّبِعُوْنِ اَهْدِكُمْ سَبِيْلَ
الرَّشَادِ ﴿٣٩﴾

---

**Aya 35.** *Mwenyezi Mungu Hataleta kabisa Mtume baada yake*. Fikira za namna hii si mpya kwa watu. Toka zamani watu walikuwa wanadhani Nabii fulani ni wa mwisho, na hatakuja Nabii tena baada yake. Lakini Mwenyezi Mungu anavunja itikadi yao kwa kumtuma Nabii mwingine.

**Aya 37-38.** Maneno haya Firauni anayasema kwa kejeli.

40. Enyi watu wangu! kwa hakika maisha ya dunia hii ni starehe (ipitayo tu), na bila shaka Akhera ndiyo nyumba ya kukaa.

41. Afanyaye ubaya hatalipwa ila sawa na huo, na afanyaye wema, akiwa mwanamume au mwanamke, naye yu mumini, basi hao wataingia Peponi, wataruzukiwa humo bila hesabu.

42. Na enyi watu wangu! mimi nina nini, nawaiteni kwenye wokovu nanyi mwaniita kwenye Moto!

43. Mnaniita nimkufuru Mwenyezi Mungu na kumshirikisha na yule ambaye simjui, nami nawaiteni kwa Mwenye nguvu, Msamehevu.

44. Bila shaka ninyi mnaniita kwa yule ambaye hana wito duniani wala Akhera, na marudio yetu ni kwa Mwenyezi Mungu, na wapitao kiasi hao ndio watu wa Motoni.

45. Basi karibuni mtayakumbuka ninayowaambieni; nami ninamkabidhi Mwenyezi Mungu jambo langu; hakika Mwenyezi Mungu ndiye Awaonaye watu.

46. Na Mwenyezi Mungu Akamlinda katika ubaya wa hila walizofanya, na adhabu mbaya ikawazunguka watu wa Firauni.

47. Ni Moto! wanawekwa mbele yake asubuhi na jioni. Na siku ile itakapotokea saa (itahukumiwa): Waingizeni watu wa Firauni katika adhabu kali zaidi.

48. Na watakapobishana katika moto huo ndipo wadhaifu watawaambia wale waliojitukuza: Kwa yakini sisi tulikuwa wafuasi wenu, basi je, mnaweza kutuondolea (hata) sehemu ya Moto?

يٰقَوْمِ اِنَّمَا هٰذِهِ الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا مَتَاعٌ وَّاِنَّ الْاٰخِرَةَ
هِيَ دَارُ الْقَرَارِ ﴿٤٠﴾
مَنْ عَمِلَ سَيِّئَةً فَلَا يُجْزٰى اِلَّا مِثْلَهَا وَمَنْ
عَمِلَ صَالِحًا مِّنْ ذَكَرٍ اَوْ اُنْثٰى وَهُوَ مُؤْمِنٌ فَاُولٰٓئِكَ
يَدْخُلُوْنَ الْجَنَّةَ يُرْزَقُوْنَ فِيْهَا بِغَيْرِ حِسَابٍ ﴿٤١﴾
وَيٰقَوْمِ مَا لِيْٓ اَدْعُوْكُمْ اِلَى النَّجٰوةِ وَتَدْعُوْنَنِيْٓ
اِلَى النَّارِ ﴿٤٢﴾
تَدْعُوْنَنِيْ لِاَكْفُرَ بِاللّٰهِ وَاُشْرِكَ بِهٖ مَا لَيْسَ
لِيْ بِهٖ عِلْمٌ وَّاَنَا اَدْعُوْكُمْ اِلَى الْعَزِيْزِ الْغَفَّارِ ﴿٤٣﴾
لَا جَرَمَ اَنَّمَا تَدْعُوْنَنِيْٓ اِلَيْهِ لَيْسَ لَهٗ دَعْوَةٌ فِي
الدُّنْيَا وَلَا فِي الْاٰخِرَةِ وَاَنَّ مَرَدَّنَآ اِلَى اللّٰهِ وَاَنَّ
الْمُسْرِفِيْنَ هُمْ اَصْحٰبُ النَّارِ ﴿٤٤﴾
فَسَتَذْكُرُوْنَ مَآ اَقُوْلُ لَكُمْ وَاُفَوِّضُ اَمْرِيْٓ اِلَى
اللّٰهِ اِنَّ اللّٰهَ بَصِيْرٌ بِالْعِبَادِ ﴿٤٥﴾
فَوَقٰىهُ اللّٰهُ سَيِّاٰتِ مَا مَكَرُوْا وَحَاقَ بِاٰلِ فِرْعَوْنَ
سُوْٓءُ الْعَذَابِ ﴿٤٦﴾
اَلنَّارُ يُعْرَضُوْنَ عَلَيْهَا غُدُوًّا وَّعَشِيًّا وَيَوْمَ
تَقُوْمُ السَّاعَةُ اَدْخِلُوْٓا اٰلَ فِرْعَوْنَ اَشَدَّ
الْعَذَابِ ﴿٤٧﴾
وَاِذْ يَتَحَآجُّوْنَ فِي النَّارِ فَيَقُوْلُ الضُّعَفٰٓؤُا لِلَّذِيْنَ
اسْتَكْبَرُوْٓا اِنَّا كُنَّا لَكُمْ تَبَعًا فَهَلْ اَنْتُمْ مُّغْنُوْنَ
عَنَّا نَصِيْبًا مِّنَ النَّارِ ﴿٤٨﴾

49. Watasema waliojitukuza: Sisi sote tumo humu, hakika Mwenyezi Mungu Amekwisha hukumu baina yetu.

50. Na wale waliomo Motoni watawaambia walinzi wa Jahanamu: Mwombeni Mola wenu Atupunguzie siku moja ya adhabu.

51. Watasema: Je, hawakuwa wanawafikieni Mitume wenu kwa Ishara zilizo wazi? Watasema: Ndiyo! Watasema: Basi ombeni (wenyewe). Lakini maombi ya makafiri hayawi ila kupotea bure.

قَالَ الَّذِينَ اسْتَكْبَرُوا إِنَّا كُلٌّ فِيهَا إِنَّ اللَّهَ قَدْ
حَكَمَ بَيْنَ الْعِبَادِ ﴿٤٩﴾
وَقَالَ الَّذِينَ فِي النَّارِ لِخَزَنَةِ جَهَنَّمَ ادْعُوا
رَبَّكُمْ يُخَفِّفْ عَنَّا يَوْمًا مِنَ الْعَذَابِ ﴿٥٠﴾
قَالُوا أَوَلَمْ تَكُ تَأْتِيكُمْ رُسُلُكُمْ بِالْبَيِّنَاتِ قَالُوا
بَلَىٰ قَالُوا فَادْعُوا وَمَا دُعَاءُ الْكَافِرِينَ إِلَّا فِي
ضَلَالٍ ﴿٥١﴾

## FUNGU 6

52. Bila shaka Sisi Tunawanusuru Mitume Wetu na wale walioamini katika maisha ya dunia na siku watakaposimama mashahidi,

53. Siku ambayo hautawafaa wadhalimu udhuru wao na watapata laana na mahali pao patakuwa pabaya.

54. Na kwa hakika Tulimpa Musa mwongozo na Tukawarithisha wana wa Israeli Kitabu.

55. (Kilichokuwa) mwongozo na ukumbusho kwa wenye akili.

56. Basi subiri, bila shaka ahadi ya Mwenyezi Mungu ni kweli, na uombe

إِنَّا لَنَنْصُرُ رُسُلَنَا وَالَّذِينَ آمَنُوا فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا
وَيَوْمَ يَقُومُ الْأَشْهَادُ ﴿٥٢﴾
يَوْمَ لَا يَنْفَعُ الظَّالِمِينَ مَعْذِرَتُهُمْ وَلَهُمُ اللَّعْنَةُ
وَلَهُمْ سُوءُ الدَّارِ ﴿٥٣﴾
وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْهُدَىٰ وَأَوْرَثْنَا بَنِي
إِسْرَائِيلَ الْكِتَابَ ﴿٥٤﴾
هُدًى وَذِكْرَىٰ لِأُولِي الْأَلْبَابِ ﴿٥٥﴾
فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنْبِكَ وَ

---

**Aya 52.** Hapa Mwenyezi Mungu ameweka ahadi ya nguvu kabisa kuwa Manabii na waaminio lazima awasaidie hapa duniani mpaka Akhera hata itakuwa lazima wao washinde na mambo yao yafanikiwe.

**Aya 56.** *Wasataghfir lidhanbika,* "Na uombe msamaha kwa dhambi zako." Neno la Kiarabu *dhanb* ni tofauti na neno *ithm* (dhambi). Neno *dhanb* linakusanya kila namna ya upungufu unaotokea katika kutoangalia, kutokuwa na uwezo na kughafilika. Neno *ghafr* maana yake ni kukifunika kitu kwa chombo kitakachokizuia kisipate uchafu. Hivyo kwa mujibu wa neno *dhanb* maana ya maneno hayo katika Aya itakuwa hivi, "Uombe kulindwa na kila namna ya upungufu." Sio mradi wa maneno haya, kama tulivyokwisha eleza mara nyingi, kuwa Mtume s.a.w (Mungu apishe mbali) alikuwa na dhambi, hasha. (Pia tazama sura 48:3).

سَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ بِالْعَشِيِّ وَالْإِبْكَارِ ﴿٥٦﴾

msamaha kwa dhambi zako, na umtukuze Mola wako kwa kumsifu jioni na asubuhi.

إِنَّ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ بِغَيْرِ سُلْطَانٍ أَتَاهُمْ ۙ إِنْ فِي صُدُورِهِمْ إِلَّا كِبْرٌ مَا هُمْ بِبَالِغِيهِ ۚ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ ۖ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْبَصِيرُ ﴿٥٧﴾

57. Kwa yakini wale wanaobishana katika Aya za Mwenyezi Mungu pasipo dalili yo yote iliyowafikia, hamna cho chote mioyoni mwao ila majivuno ya ukubwa tu ambao hawataupata. Basi ujikinge kwa Mwenyezi Mungu. Kwa hakika yeye ni Mwenye kusikia, Mwenye kuona.

لَخَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ أَكْبَرُ مِنْ خَلْقِ النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٥٨﴾

58. Kwa yakini umbo la mbingu na ardhi ni kubwa kuliko umbo la wanadamu; lakini watu wengi hawajui.

وَمَا يَسْتَوِي الْأَعْمَىٰ وَالْبَصِيرُ وَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَلَا الْمُسِيءُ ۚ قَلِيلًا مَا تَتَذَكَّرُونَ ﴿٥٩﴾

59. Na kipofu na mwenye macho hawawi sawa, na wale walioamini na kufanya wema hawawi sawa na afanyaye uovu; mnayoyakumbuka ni kidogo.

إِنَّ السَّاعَةَ لَآتِيَةٌ لَا رَيْبَ فِيهَا وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٦٠﴾

60. Kwa yakini saa ile itafika, nayo haina shaka, lakini watu wengi hawaamini.

وَقَالَ رَبُّكُمُ ادْعُونِي أَسْتَجِبْ لَكُمْ ۚ إِنَّ الَّذِينَ يَسْتَكْبِرُونَ عَنْ عِبَادَتِي سَيَدْخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦١﴾ ع

61. Na Mola wenu Husema: Niombeni Nitawajibuni. Kwa hakika wale wajiivunao kufanya ibada Yangu, wao bila shaka karibuni wataingia Jahanamu wakifedheheka.

## FUNGU 7

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ اللَّيْلَ لِتَسْكُنُوا فِيهِ وَالنَّهَارَ مُبْصِرًا ۚ إِنَّ اللَّهَ لَذُو فَضْلٍ عَلَى النَّاسِ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَ النَّاسِ لَا يَشْكُرُونَ ﴿٦٢﴾

62. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewafanyieni usiku ili mtulie humo, na mchana wenye nuru; hakika Mwenyezi Mungu ndiye Huwafadhili watu, lakini watu wengi hawashukuru.

---

**Aya 61.** *Niombeni Nitawajibuni*. Kumwomba Mwenyezi Mungu ndiyo njia mojawapo ya kumzidishia mtu yakini kuwa kweli Mwenyezi Mungu yupo. Mtu atakapoomba na Mungu atakapomjibu, bila shaka imani yake itazidi na mapenzi yake kwa Mwenyezi Mungu pia yatazidi. Neno *Ud-'uuni* (niombeni) pia maana yake ni *Niabuduni* (Baidhawi).

63. Mungu huyo ndiye Mola wenu, Mwumba wa kila kitu, hakuna aabudiwaye ila Yeye; basi mnageuzwa wapi?

ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ خَالِقُ كُلِّ شَيْءٍ لَّا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ
فَأَنَّىٰ تُؤْفَكُونَ ﴿٦٣﴾

64. Kadhalika ndivyo walivyogeuzwa wale waliokuwa wakizikataa Aya za Mwenyezi Mungu.

كَذَٰلِكَ يُؤْفَكُ الَّذِينَ كَانُوا بِآيَاتِ اللَّهِ يَجْحَدُونَ ﴿٦٤﴾

65. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewafanyieni ardhi mahali pa kustarehe, na mbingu kuwa dari, na Akazitengeneza sura zenu, na Akawaruzukuni katika vitu vizuri; Huyo ndiye Mola wenu; basi Mwenye baraka ni Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu wote.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ قَرَارًا وَالسَّمَاءَ
بِنَاءً وَصَوَّرَكُمْ فَأَحْسَنَ صُوَرَكُمْ وَرَزَقَكُم
مِّنَ الطَّيِّبَاتِ ۚ ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبُّكُمْ ۖ فَتَبَارَكَ اللَّهُ
رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٥﴾

66. Yeye ndiye Hai, hakuna aabudiwaye ila Yeye, kwa hiyo Mwombeni mkimhalisishia utii; sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, Mola wa viumbe vyote.

هُوَ الْحَيُّ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَادْعُوهُ مُخْلِصِينَ لَهُ
الدِّينَ ۗ الْحَمْدُ لِلَّهِ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٦﴾

67. Sema: Hakika nimekatazwa kuwaabudu wale mnaowaita (kuwa miungu) badala ya Mwenyezi Mungu ziliponifikia Ishara zilizo bayana kutoka kwa Mola wangu; na nimeamrishwa nijitupe kwa Mola wa walimwengu.

قُلْ إِنِّي نُهِيتُ أَنْ أَعْبُدَ الَّذِينَ تَدْعُونَ مِن
دُونِ اللَّهِ لَمَّا جَاءَنِيَ الْبَيِّنَاتُ مِن رَّبِّي وَأُمِرْتُ
أَنْ أُسْلِمَ لِرَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٦٧﴾

68. Yeye ndiye Aliyewaumbeni kwa udongo, kisha kwa manii, kisha kwa pande la damu, halafu Akawatoeni katika hali ya mtoto mchanga, kisha (Akawaacheni) ili mpate nguvu zenu kamili, kisha muwe wazee; na wengine wenu hufishwa kabla (ya uzee), na ili mfikie muda uliowekwa, na ili mpate kufahamu.

هُوَ الَّذِي خَلَقَكُم مِّن تُرَابٍ ثُمَّ مِن نُّطْفَةٍ
ثُمَّ مِنْ عَلَقَةٍ ثُمَّ يُخْرِجُكُمْ طِفْلًا ثُمَّ لِتَبْلُغُوا
أَشُدَّكُمْ ثُمَّ لِتَكُونُوا شُيُوخًا ۚ وَمِنكُم مَّن يُتَوَفَّىٰ
مِن قَبْلُ ۖ وَلِتَبْلُغُوا أَجَلًا مُّسَمًّى وَلَعَلَّكُمْ
تَعْقِلُونَ ﴿٦٨﴾

69. Yeye ndiye Anayehuisha na kufisha, na anapokidhia jambo lo lote, basi Hulisemea: Kuwa, nalo huwa.

هُوَ الَّذِي يُحْيِي وَيُمِيتُ ۖ فَإِذَا قَضَىٰ أَمْرًا فَإِنَّمَا
يَقُولُ لَهُ كُن فَيَكُونُ ﴿٦٩﴾

## FUNGU 8

70. Je, huwaoni wale wanaobishana katika Aya za Mwenyezi Mungu: wanageuziwa wapi?

71. Ambao wamekadhibisha Kitabu na yale Tuliyowatuma nayo Mitume Wetu; lakini karibuni watajua,

72. Zitakapokuwa pingu mashingoni mwao na minyororo; watabururwa.

73. Katika maji ya moto, kisha watatupwa Motoni.

74. Tena wataambiwa: Wako wapi mliokuwa mkiwashirikisha,

75. Badala ya Mwenyezi Mungu? Watasema: Wametupotea, bali toka zamani hatukuwa tunaabudu cho chote. Hivyo ndivyo Mwenyezi Mungu Huwapoteza makafiri.

76. Hayo ni kwa sababu mlikuwa mkifurahi katika ardhi pasipo haki, na kwa sababu mlikuwa mkijivuna.

77. Ingieni milangoni mwa Jahanamu mkakae humo; basi ni baya lilioje kao la wanaotakabari!

78. Basi subiri, hakika ahadi ya Mwenyezi Mungu ni kweli; na kama Tukikuonyesha baadhi ya yale Tuliyowaahidi au Tukikufisha, basi watarudishwa Kwetu.

79. Na kwa yakini Tuliwatuma Mitume kabla yako, wengine wao Tumekusimulia na wengine wao Hatukukusimulia; na haikuwa kwa Mtume ye yote kuleta Ishara ila kwa idhini ya Mwenyezi Mungu. Na itakapofika hukumu ya Mwenyezi Mungu itahukumiwa kwa haki, na washikao batili hapo watapata hasara.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِ اللَّهِ أَنَّىٰ
يُصْرَفُونَ ﴿٧٠﴾
الَّذِينَ كَذَّبُوا بِالْكِتَابِ وَبِمَا أَرْسَلْنَا بِهِ رُسُلَنَا ۖ
فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ﴿٧١﴾
إِذِ الْأَغْلَالُ فِي أَعْنَاقِهِمْ وَالسَّلَاسِلُ يُسْحَبُونَ ﴿٧٢﴾
فِي الْحَمِيمِ ثُمَّ فِي النَّارِ يُسْجَرُونَ ﴿٧٣﴾
ثُمَّ قِيلَ لَهُمْ أَيْنَ مَا كُنتُمْ تُشْرِكُونَ ﴿٧٤﴾
مِن دُونِ اللَّهِ ۖ قَالُوا ضَلُّوا عَنَّا بَل لَّمْ نَكُن
نَّدْعُو مِن قَبْلُ شَيْئًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ
الْكَافِرِينَ ﴿٧٥﴾
ذَٰلِكُم بِمَا كُنتُمْ تَفْرَحُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ
الْحَقِّ وَبِمَا كُنتُمْ تَمْرَحُونَ ﴿٧٦﴾
ادْخُلُوا أَبْوَابَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا ۖ فَبِئْسَ
مَثْوَى الْمُتَكَبِّرِينَ ﴿٧٧﴾
فَاصْبِرْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ ۚ فَإِمَّا نُرِيَنَّكَ بَعْضَ
الَّذِي نَعِدُهُمْ أَوْ نَتَوَفَّيَنَّكَ فَإِلَيْنَا يُرْجَعُونَ ﴿٧٨﴾
وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلًا مِّن قَبْلِكَ مِنْهُم مَّن قَصَصْنَا
عَلَيْكَ وَمِنْهُم مَّن لَّمْ نَقْصُصْ عَلَيْكَ ۗ وَمَا كَانَ
لِرَسُولٍ أَن يَأْتِيَ بِآيَةٍ إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ فَإِذَا جَاءَ
أَمْرُ اللَّهِ قُضِيَ بِالْحَقِّ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْمُبْطِلُونَ ﴿٧٩﴾ ع

---

**Aya 79.** *Na wengine Hatukukusimulia.* Kwa hakika Qur'an si Kitabu cha tarehe au historia

## FUNGU 9

80. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewafanyieni wanyama ili mwapande baadhi yao na wengine wao mpate kuwala.

اللَّهُ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَنْعَامَ لِتَرْكَبُوا مِنْهَا وَمِنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٨٠﴾

81. Na katika hao mnayo manufaa; na mkapate kwao haja iliyomo vifuani mwenu, na mnachukuliwa juu yao na juu ya merikebu.

وَلَكُمْ فِيهَا مَنَافِعُ وَلِتَبْلُغُوا عَلَيْهَا حَاجَةً فِي صُدُورِكُمْ وَعَلَيْهَا وَعَلَى الْفُلْكِ تُحْمَلُونَ ﴿٨١﴾

82. Naye Huwaonyesheni Ishara Zake: basi mtakataa ipi katika Ishara za Mwenyezi Mungu?

وَيُرِيكُمْ آيَاتِهِ فَأَيَّ آيَاتِ اللَّهِ تُنْكِرُونَ ﴿٨٢﴾

83. Je, hawajasafiri katika ardhi wakaona umekuwaje mwisho wa wale waliokuwa kabla yao? Wao walikuwa wengi kuliko hao na zaidi katika nguvu na katika majengo ardhini; lakini hayakuwafaa yale waliyoyachuma.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنْظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ ۚ كَانُوا أَكْثَرَ مِنْهُمْ وَأَشَدَّ قُوَّةً وَآثَارًا فِي الْأَرْضِ فَمَا أَغْنَىٰ عَنْهُمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿٨٣﴾

84. Basi walipowafikia Mitume wao kwa dalili zilizo wazi wakafurahia elimu waliyokuwa nayo, na yakawazunguka waliyoyafanyia mzaha.

فَلَمَّا جَاءَتْهُمْ رُسُلُهُمْ بِالْبَيِّنَاتِ فَرِحُوا بِمَا عِنْدَهُمْ مِنَ الْعِلْمِ وَحَاقَ بِهِمْ مَا كَانُوا بِهِ يَسْتَهْزِئُونَ ﴿٨٤﴾

85. Lakini walipoiona adhabu Yetu wakasema: Tunamwamini Mwenyezi Mungu pekee na tunawakataa (miungu) tuliokuwa tukiwashirikisha naye.

فَلَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا قَالُوا آمَنَّا بِاللَّهِ وَحْدَهُ وَكَفَرْنَا بِمَا كُنَّا بِهِ مُشْرِكِينَ ﴿٨٥﴾

86. Lakini imani yao haikuwa yenye kuwafaa walipoiona adhabu Yetu; hii ni kawaida ya Mwenyezi Mungu iliyopita katika watu Wake, na hapo waliokufuru wakapata hasara.

فَلَمْ يَكُ يَنْفَعُهُمْ إِيمَانُهُمْ لَمَّا رَأَوْا بَأْسَنَا ۖ سُنَّتَ اللَّهِ الَّتِي قَدْ خَلَتْ فِي عِبَادِهِ ۖ وَخَسِرَ هُنَالِكَ الْكَافِرُونَ ﴿٨٦﴾

---

ya kuwa kilazimike kutaja habari za Manabii wote waliopita duniani. Kimechagua baadhi ya Manabii wasiopungua ishirini na tano kwa ajili ya kueleza mifano na kutoa mafundisho mbalimbali. Manabii waliofika duniani ka wajuavyo Waislamu ni zaidi kuliko laki moja.

**Aya 83.** Mara nyingi Mwenyezi Mungu anawahimiza watu waende wakaitazame dunia na wasafiri kila upande, na ya kwamba huko safarini watakutana na habari za watu wadhalimu waliowakanusha Manabii na kuwafanyia uadui kuwa wao waliangamizwa, na watu wema wakafanikiwa.

سُوْرَةُ حٰمٓ السَّجْدَةِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسٌ وَّخَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّسِتَّةُ رُكُوْعَاتٍ

## 41. SURA HAA MIIM

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 6 na Aya 55 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Asifiwaye, Atukuzwaye.

حٰمٓ ﴿٢﴾

3. Uteremsho utokao kwa Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

تَنْزِيْلٌ مِّنَ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿٣﴾

4. Ni Kitabu ambacho aya zake zimeelezwa kinaganaga - chenye kusomwa mara kwa mara kilichobainishwa waziwazi - kwa ajili ya watu wanaojua.

كِتٰبٌ فُصِّلَتْ اٰيٰتُهٗ قُرْاٰنًا عَرَبِيًّا لِّقَوْمٍ يَّعْلَمُوْنَ ﴿٤﴾

5. Kitoacho habari njema na kionyacho, lakini wengi wao wamekengeuka, kwa hiyo hawasikii.

بَشِيْرًا وَّنَذِيْرًا فَاَعْرَضَ اَكْثَرُهُمْ فَهُمْ لَا
يَسْمَعُوْنَ ﴿٥﴾

6. Na wakasema: Mioyo yetu i katika vifuniko kwa yale unayotuitia, na katika masikio yetu mna uzito, na baina yetu sisi na wewe pana pazia; basi endelea na kazi yako, nasi pia tunafanya kazi.

وَقَالُوْا قُلُوْبُنَا فِيْٓ اَكِنَّةٍ مِّمَّا تَدْعُوْنَآ اِلَيْهِ
وَفِيْٓ اٰذَانِنَا وَقْرٌ وَّمِنْۢ بَيْنِنَا وَبَيْنِكَ حِجَابٌ
فَاعْمَلْ اِنَّنَا عٰمِلُوْنَ ﴿٦﴾

7. Sema: Bila shaka mimi ni mtu kama ninyi inafunuliwa kwangu ya kwamba Mungu wenu ni Mungu Mmoja tu, basi nyookeni kwa ajili Yake na mkamtake samahani, na ole kwa washirikina.

قُلْ اِنَّمَآ اَنَا بَشَرٌ مِّثْلُكُمْ يُوْحٰٓى اِلَيَّ اَنَّمَآ اِلٰهُكُمْ
اِلٰهٌ وَّاحِدٌ فَاسْتَقِيْمُوْٓا اِلَيْهِ وَاسْتَغْفِرُوْهُ ۗ وَوَيْلٌ
لِّلْمُشْرِكِيْنَ ﴿٧﴾

8. Ambao hawatoi Zaka nao ndio huikataa Akhera.

الَّذِيْنَ لَا يُؤْتُوْنَ الزَّكٰوةَ وَهُمْ بِالْاٰخِرَةِ هُمْ كٰفِرُوْنَ ﴿٨﴾

---

Sura hii inaitwa *Haa Miim* au *Haa Miim Fussilat* au *Fussilat* tu. Ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Haa Miim,* "Asifiwaye, Atukuzwaye." Hizi ni herufi za mkato kwa ajili ya sifa za Mwenyezi Mungu. Haa ni *Hafiidh* au *Hamiid* (Mhifadhi au Msifiwa) na *Miim* ni *Majiid* (Atukuzwaye).

**Aya 7-8.** Wasiotoa Zaka hapa wameitwa ni washirikina wamshirikishao Mwenyezi Mungu, na ya kuwa hawaamini Akhera nao wanaonywa kuwa wataadhibiwa.

9. Kwa yakini wale wanaoamini na kutenda mema utakuwa kwao ujira usiokoma.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ
مَمْنُونٍ ﴿٩﴾ ع ١٥

FUNGU 2

10. Sema: Je, kwa yakini mnamkataa Aliyeumba ardhi katika nyakati mbili, na mnampa washirika? Huyo ndiye Mola wa walimwengu.

قُلْ أَئِنَّكُمْ لَتَكْفُرُونَ بِالَّذِي خَلَقَ الْأَرْضَ فِي
يَوْمَيْنِ وَتَجْعَلُونَ لَهُ أَنْدَادًا ۚ ذَٰلِكَ رَبُّ
الْعَالَمِينَ ﴿١٠﴾

11. Akaweka humo milima madhubuti ichomozayo juu ya uso wake, na Akaweka humo baraka, na Akaziwekea mizania ya hali ya juu njia za upatikanaji wa chakula katika nyakati nne - bila tofauti kwa watafutaji wote.

وَجَعَلَ فِيهَا رَوَاسِيَ مِنْ فَوْقِهَا وَبَارَكَ فِيهَا
وَقَدَّرَ فِيهَا أَقْوَاتَهَا فِي أَرْبَعَةِ أَيَّامٍ سَوَاءً
لِلسَّائِلِينَ ﴿١١﴾

12. Kisha akaielekea mbingu na hali i moshi, basi Akaiambia (mbingu) na ardhi: Njooni mkipenda au msipende; vyote viwili vikasema: Tunakuja kwa kupenda.

ثُمَّ اسْتَوَىٰ إِلَى السَّمَاءِ وَهِيَ دُخَانٌ فَقَالَ لَهَا
وَلِلْأَرْضِ ائْتِيَا طَوْعًا أَوْ كَرْهًا قَالَتَا أَتَيْنَا
طَائِعِينَ ﴿١٢﴾

13. Basi Akazitengeneza mbingu saba katika nyakati mbili, na kila mbingu Akaifunulia kazi yake: na Tumeipamba mbingu ya karibu kwa mataa na kuilinda; hiki ndicho kipimo cha Mwenye nguvu, Mwenye kujua.

فَقَضَاهُنَّ سَبْعَ سَمَاوَاتٍ فِي يَوْمَيْنِ وَأَوْحَىٰ
فِي كُلِّ سَمَاءٍ أَمْرَهَا ۚ وَزَيَّنَّا السَّمَاءَ الدُّنْيَا
بِمَصَابِيحَ وَحِفْظًا ۚ ذَٰلِكَ تَقْدِيرُ الْعَزِيزِ
الْعَلِيمِ ﴿١٣﴾

14. Basi kama wakigeuka useme: Nawahadharisheni na adhabu mfano wa adhabu ya Waadi na Wathamudi.

فَإِنْ أَعْرَضُوا فَقُلْ أَنْذَرْتُكُمْ صَاعِقَةً مِثْلَ
صَاعِقَةِ عَادٍ وَثَمُودَ ﴿١٤﴾

15. Walipowafikia Mitume mbele yao na nyuma yao, (wakawaambia): Msiabudu ila Mwenyezi Mungu. Wakasema Angalitaka Mola wetu bila shaka Angeteremsha Malaika, na hakika sisi tunayakataa mliyotumwa nayo.

إِذْ جَاءَتْهُمُ الرُّسُلُ مِنْ بَيْنِ أَيْدِيهِمْ وَمِنْ
خَلْفِهِمْ أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ ۖ قَالُوا لَوْ شَاءَ رَبُّنَا
لَأَنْزَلَ مَلَائِكَةً فَإِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ﴿١٥﴾

Zaka ni sehemu ndogo ya mali anayotakiwa kutoa mtu kila mwaka toka katika mali yake inapokuwa imefikia kiwango maalum kilichopitiwa na mwaka mmoja.

16. Na ama Waadi walitakabari katika ardhi bila haki na wakasema: Ni nani aliye na nguvu zaidi kuliko sisi? Je, hawakuona ya kwamba Mwenyezi Mungu Aliyewaumba ni Mwenye nguvu zaidi kuliko wao? Nao walikuwa wakizikataa Ishara Zetu.

فَأَمَّا عَادٌ فَاسْتَكْبَرُوا فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَ
قَالُوا مَنْ أَشَدُّ مِنَّا قُوَّةً ۖ أَوَلَمْ يَرَوْا أَنَّ اللَّهَ
الَّذِي خَلَقَهُمْ هُوَ أَشَدُّ مِنْهُمْ قُوَّةً ۖ وَكَانُوا
بِآيَاتِنَا يَجْحَدُونَ ﴿١٦﴾

17. Basi Tuliwatumia kimbunga katika siku ya mkosi ili Tuwaonjeshe adhabu ya fedheha katika maisha ya dunia; na bila shaka adhabu ya Akhera yafedhehesha zaidi, nao hawatanusuriwa.

فَأَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي أَيَّامٍ نَحِسَاتٍ
لِنُذِيقَهُمْ عَذَابَ الْخِزْيِ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۖ
وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَخْزَىٰ ۖ وَهُمْ لَا يُنْصَرُونَ ﴿١٧﴾

18. Na ama Wathamudi Tuliwaongoza lakini walipenda upotofu kuliko kuongoka, basi mngurumo wa adhabu ifedheheshayo ukawashika kwa sababu ya yale waliyokuwa wakiyachuma.

وَأَمَّا ثَمُودُ فَهَدَيْنَاهُمْ فَاسْتَحَبُّوا الْعَمَىٰ عَلَى
الْهُدَىٰ فَأَخَذَتْهُمْ صَاعِقَةُ الْعَذَابِ الْهُونِ
بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٨﴾

19. Na Tukawaokoa wale walioamini na waliokuwa wakijilinda.

وَنَجَّيْنَا الَّذِينَ آمَنُوا وَكَانُوا يَتَّقُونَ ﴿١٩﴾ ع

## FUNGU 3

20. Na siku ambapo maadui wa Mwenyezi Mungu watakusanywa pamoja na kuswagwa kwenye moto, watapigishwa kwata kwa utaratibu maalum.

وَيَوْمَ يُحْشَرُ أَعْدَاءُ اللَّهِ إِلَى النَّارِ فَهُمْ
يُوزَعُونَ ﴿٢٠﴾

21. Hata watakapoufikia, ndipo masikio yao, na macho yao, na ngozi zao vitatoa ushahidi juu yao kwa yale waliyokuwa wakiyatenda.

حَتَّىٰ إِذَا مَا جَاءُوهَا شَهِدَ عَلَيْهِمْ سَمْعُهُمْ وَ
أَبْصَارُهُمْ وَجُلُودُهُمْ بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢١﴾

22. Nao wataziambia ngozi zao: Mbona mnatushuhudia? Zitasema: Mwenyezi Mungu Aliyekitamkisha kila kitu ndiye Ametutamkisha, naye Aliwaumbeni mara ya kwanza na Kwake mtarudishwa.

وَقَالُوا لِجُلُودِهِمْ لِمَ شَهِدْتُمْ عَلَيْنَا ۖ قَالُوا
أَنْطَقَنَا اللَّهُ الَّذِي أَنْطَقَ كُلَّ شَيْءٍ وَهُوَ خَلَقَكُمْ
أَوَّلَ مَرَّةٍ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na hamkuwa wenye kujificha ili masikio yenu na macho yenu na ngozi zenu visitoe ushahidi juu yenu; bali mlidhani ya kwamba Mwenyezi Mungu Hayajui mengi katika (hayo) mnayoyafanya.

24. Na hii dhana yenu mliyomdhania Mola wenu imewaangamizeni; na mmekuwa miongoni mwa wenye hasara.

25. Sasa hata kama watavumilia, bado Moto ndio utakaokuwa kao lao tu; na kama watatafuta kusikilizwa hawatakuwa miongoni mwa wenye kusikilizwa.

26. Na Tukawawekea marafiki waliowapambia yale yaliyopita kabla yao na yale yajayo; na hukumu ikatolewa dhidi yao kama ilivyotolewa dhidi ya watu wa kabla yao wa tabaka ya majini - watu wakubwa au watu wa kawaida; hakika wao walikuwa wapatao hasara.

وَمَا كُنْتُمْ تَسْتَتِرُوْنَ اَنْ يَّشْهَدَ عَلَيْكُمْ سَمْعُكُمْ
وَلَآ اَبْصَارُكُمْ وَلَا جُلُوْدُكُمْ وَلٰكِنْ ظَنَنْتُمْ اَنَّ
اللّٰهَ لَا يَعْلَمُ كَثِيْرًا مِّمَّا تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٣﴾
وَذٰلِكُمْ ظَنُّكُمُ الَّذِيْ ظَنَنْتُمْ بِرَبِّكُمْ اَرْدٰىكُمْ
فَاَصْبَحْتُمْ مِّنَ الْخٰسِرِيْنَ ﴿٢٤﴾
فَاِنْ يَّصْبِرُوْا فَالنَّارُ مَثْوًى لَّهُمْ وَاِنْ يَّسْتَعْتِبُوْا
فَمَا هُمْ مِّنَ الْمُعْتَبِيْنَ ﴿٢٥﴾
وَقَيَّضْنَا لَهُمْ قُرَنَآءَ فَزَيَّنُوْا لَهُمْ مَّا بَيْنَ
اَيْدِيْهِمْ وَمَا خَلْفَهُمْ وَحَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ
فِيْٓ اُمَمٍ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلِهِمْ مِّنَ الْجِنِّ وَالْاِنْسِ
اِنَّهُمْ كَانُوْا خٰسِرِيْنَ ﴿٢٦﴾ ع

FUNGU 4

27. Na walisema waliokufuru: Msisikilize Qur'an hii na ipigieni makelele (isomwapo) huenda mtashinda.

28. Basi waliokufuru kwa hakika Tutawaonjesha adhabu kali na kwa yakini Tutawalipa malipo mabaya ya yale waliyokuwa wakiyafanya.

29. Hayo ndiyo malipo ya maadui wa Mwenyezi Mungu - Moto; humo watakuwa na nyumba ya kukaa; ndiyo malipo kwa sababu walikuwa wakizikataa Aya Zetu.

وَقَالَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا لَا تَسْمَعُوْا لِهٰذَا الْقُرْاٰنِ
وَالْغَوْا فِيْهِ لَعَلَّكُمْ تَغْلِبُوْنَ ﴿٢٧﴾
فَلَنُذِيْقَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَذَابًا شَدِيْدًا وَّ
لَنَجْزِيَنَّهُمْ اَسْوَاَ الَّذِيْ كَانُوْا يَعْمَلُوْنَ ﴿٢٨﴾
ذٰلِكَ جَزَآءُ اَعْدَآءِ اللّٰهِ النَّارُ لَهُمْ فِيْهَا دَارُ
الْخُلْدِ جَزَآءً بِمَا كَانُوْا بِاٰيٰتِنَا يَجْحَدُوْنَ ﴿٢٩﴾

**Aya 27.** Makafiri wa Makka walikuwa wakipiga kelele iliposomwa Qur'an. Hii ndiyo hila nyingine ya makafiri ya kwamba wasisikilize maneno ya ubashiri wanayoambiwa au kusomewa, na kuvuruga mazungumzo kwa kupiga kelele ili watu wasiisikilize haki ikawavuta; wanafikiri wakifanya hivi wakweli watachoka kueleza haki nao watashinda.

30. Na wale waliokufuru watasema: Mola wetu, Utuonyeshe (makundi) mawili yaliyotupoteza miongoni mwa majinni na watu ili tuwaweke chini ya miguu yetu, wapate kuwa miongoni mwa walio chini kabisa.

وَقَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا رَبَّنَا أَرِنَا الَّذَيْنِ أَضَلَّانَا
مِنَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ نَجْعَلْهُمَا تَحْتَ أَقْدَامِنَا
لِيَكُونَا مِنَ الْأَسْفَلِينَ ﴿٢٩﴾

31. Hakika wale wanaosema, Mola wetu ni Mwenyezi Mungu, kisha wakaendelea kwa kudumu, huwateremkia Malaika (wakiwaambia): Msiogope wala msihuzunike, na furahieni Pepo mliyokuwa mkiahidiwa.

إِنَّ الَّذِينَ قَالُوا رَبُّنَا اللَّهُ ثُمَّ اسْتَقَامُوا تَتَنَزَّلُ
عَلَيْهِمُ الْمَلَائِكَةُ أَلَّا تَخَافُوا وَلَا تَحْزَنُوا وَأَبْشِرُوا
بِالْجَنَّةِ الَّتِي كُنْتُمْ تُوعَدُونَ ﴿٣٠﴾

32. Sisi ni Walinzi wenu katika maisha ya dunia na katika Akhera, na humo mtapata vitu zinavyovipenda nafsi zenu na humo mtapata mtakavyoviomba.

نَحْنُ أَوْلِيَاؤُكُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا وَفِي الْآخِرَةِ ۖ
وَلَكُمْ فِيهَا مَا تَشْتَهِي أَنْفُسُكُمْ وَلَكُمْ فِيهَا مَا
تَدَّعُونَ ﴿٣١﴾

33. Ni karibisho litokalo kwa Msamehevu, Mwenye rehema.

نُزُلًا مِنْ غَفُورٍ رَحِيمٍ ﴿٣٢﴾

FUNGU 5

34. Na ni nani atoaye kauli bora zaidi kuliko aitaye kwa Mwenyezi Mungu na kufanya vitendo vizuri na husema: Hakika mimi ni miongoni mwa watii.

وَمَنْ أَحْسَنُ قَوْلًا مِمَّنْ دَعَا إِلَى اللَّهِ وَعَمِلَ
صَالِحًا وَقَالَ إِنَّنِي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٣﴾

35. Mambo mazuri na mabaya hayawi sawa. Zuia ubaya kwa yaliyo mema zaidi, na mara yule ambaye baina yako na yeye pana uadui atakuwa kama ni rafiki sana.

وَلَا تَسْتَوِي الْحَسَنَةُ وَلَا السَّيِّئَةُ ۚ ادْفَعْ بِالَّتِي
هِيَ أَحْسَنُ فَإِذَا الَّذِي بَيْنَكَ وَبَيْنَهُ عَدَاوَةٌ
كَأَنَّهُ وَلِيٌّ حَمِيمٌ ﴿٣٤﴾

---

**Aya 31.** Aya hii inaonyesha ya kuwa waliomwamini Mwenyezi Mungu na wakashikilia imani yao imara, katika taabu na dhiki, wao hushukiwa na Malaika hapa hapa duniani ambao wanawaambia maneno ya kuwafariji. Aya 32 inahakikisha jambo hili.

**Aya 34.** Watu wanaofanya kazi ya kuwaita watu kwenye dini ya Mwenyezi Mungu na kwenye ibada na kazi Yake, wanasemwa wao ndio wenye kauli bora. Laiti Waislamu wangeshika kazi hii ya kuwaita watu kwenye haki na kusimamisha vitendo vizuri.

وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا الَّذِينَ صَبَرُوا وَمَا يُلَقَّاهَا إِلَّا ذُو حَظٍّ عَظِيمٍ ﴿٣٦﴾

36. Lakini hakuna apewaye hilo isipokuwa wale wenye kusimama imara, na hakuna apewaye hilo ila yule mwenye hisa kubwa katika mambo mazuri.

وَإِمَّا يَنْزَغَنَّكَ مِنَ الشَّيْطَانِ نَزْغٌ فَاسْتَعِذْ بِاللَّهِ إِنَّهُ هُوَ السَّمِيعُ الْعَلِيمُ ﴿٣٧﴾

37. Na kama shetani akikushawishi kwa tashwishi, basi jikinge kwa Mwenyezi Mungu; bila shaka Yeye ni Mwenye kusikia, Mwenye kujua.

وَمِنْ آيَاتِهِ اللَّيْلُ وَالنَّهَارُ وَالشَّمْسُ وَالْقَمَرُ لَا تَسْجُدُوا لِلشَّمْسِ وَلَا لِلْقَمَرِ وَاسْجُدُوا لِلَّهِ الَّذِي خَلَقَهُنَّ إِنْ كُنْتُمْ إِيَّاهُ تَعْبُدُونَ ﴿٣٨﴾

38. Na katika Ishara Zake ni usiku na mchana na jua na mwezi; msilisujudie jua wala mwezi; bali msujudieni Mwenyezi Mungu Aliyeviumba; ikiwa ninyi mnamwabudu Yeye tu.

فَإِنِ اسْتَكْبَرُوا فَالَّذِينَ عِنْدَ رَبِّكَ يُسَبِّحُونَ لَهُ بِاللَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَهُمْ لَا يَسْأَمُونَ ﴿٣٩﴾ السجدة

39. Na kama mkitakabari, basi walioko kwa Mola wako wanamsabihi usiku na mchana, nao hawachoki.

وَمِنْ آيَاتِهِ أَنَّكَ تَرَى الْأَرْضَ خَاشِعَةً فَإِذَا أَنْزَلْنَا عَلَيْهَا الْمَاءَ اهْتَزَّتْ وَرَبَتْ إِنَّ الَّذِي أَحْيَاهَا لَمُحْيِي الْمَوْتَىٰ إِنَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٤٠﴾

40. Na katika ishara Zake ni kwamba unaiona ardhi imekauka, lakini Tunapoiteremshia maji inatutumka na kuumuka kwa majani mabichi. Bila shaka Yule Aliyeihuisha Anaweza kuhuisha wafu. Hakika Yeye Ndiye Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

إِنَّ الَّذِينَ يُلْحِدُونَ فِي آيَاتِنَا لَا يَخْفَوْنَ عَلَيْنَا أَفَمَنْ يُلْقَىٰ فِي النَّارِ خَيْرٌ أَمْ مَنْ يَأْتِي آمِنًا يَوْمَ الْقِيَامَةِ اعْمَلُوا مَا شِئْتُمْ إِنَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ بَصِيرٌ ﴿٤١﴾

41. Kwa yakini wale wanaogombana kuhusu Ishara Zetu hawafichiki machoni Petu. Je, atakayetupwa Motoni ni bora au atakayekuja kwa amani siku ya Kiyama? Fanyeni mnavyopenda, kwa yakini Yeye Anayaona mnayoyafanya.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِالذِّكْرِ لَمَّا جَاءَهُمْ وَإِنَّهُ لَكِتَابٌ عَزِيزٌ ﴿٤٢﴾

42. Kwa hakika wale wanaolikataa agizo liwafikiapo, na bila shaka hilo ni Kitabu kiheshimiwacho.

لَا يَأْتِيهِ الْبَاطِلُ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَلَا مِنْ خَلْفِهِ تَنْزِيلٌ مِنْ حَكِيمٍ حَمِيدٍ ﴿٤٣﴾

43. Haitakifikia batili mbele yake wala nyuma yake; kimeteremshwa na Mwenye hekima, Ahimidiwaye.

---

**Aya 43.** Dunia na iendelee namna gani katika sayansi na maarifa haitaweza kubatilisha fundisho lo lote la Qur'an kuwa si sahihi. Na majira yapinduke na yageuke namna gani

44. Hukuambiwa maneno ila ni yale yale yaliyoambiwa Mitume wa kabla yako; kwa yakini Mola wako ni Mwenye kusamehe na Mwenye adhabu iumizayo.

مَا يُقَالُ لَكَ إِلَّا مَا قَدْ قِيلَ لِلرُّسُلِ مِنْ قَبْلِكَ ۚ
إِنَّ رَبَّكَ لَذُو مَغْفِرَةٍ وَذُو عِقَابٍ أَلِيمٍ ﴿٤٣﴾

45. Na lau kama Tungaliifanya Qur'an kwa lugha ya kigeni bila shaka wangalisema: Kwa nini Aya zake hazikupambanuliwa? Lo! lugha ya kigeni na Mwarabu! Sema: Hiyo ni mwongo na ponyo kwa wale walioami-ni; na wale wasioamini umo uzito katika masikio yao, na huo ni giza kwao; hao ndio watakaoitwa kutoka mahali pa mbali.

وَلَوْ جَعَلْنَاهُ قُرْآنًا أَعْجَمِيًّا لَقَالُوا لَوْلَا فُصِّلَتْ آيَاتُهُ ۖ
أَأَعْجَمِيٌّ وَعَرَبِيٌّ ۗ قُلْ هُوَ لِلَّذِينَ آمَنُوا هُدًى
وَشِفَاءٌ ۖ وَالَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ فِي آذَانِهِمْ وَقْرٌ
وَهُوَ عَلَيْهِمْ عَمًى ۚ أُولَٰئِكَ يُنَادَوْنَ مِنْ مَكَانٍ
بَعِيدٍ ﴿٤٤﴾

FUNGU 6

46. Na hakika Tulimpa Musa Kitabu, lakini ikahitilafiwa kwacho; na lau isingekuwa kauli iliyotangulia kutoka kwa Mola wako, hukumu ingalikatwa baina yao; na kwa yakini wao wamo katika shaka nacho ihangaishayo.

وَلَقَدْ آتَيْنَا مُوسَى الْكِتَابَ فَاخْتُلِفَ فِيهِ ۗ وَلَوْلَا
كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَبِّكَ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ ۚ وَإِنَّهُمْ
لَفِي شَكٍّ مِنْهُ مُرِيبٍ ﴿٤٥﴾

47. Mwenye kutenda mema ni kwa nafsi yake, na mwenye kutenda ubaya ni juu ya nafsi yake; na Mola wako si mdhalimu hata kidogo kwa watumishi.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۗ
وَمَا رَبُّكَ بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ﴿٤٦﴾

---

haitawezekana kubadilisha maneno ya Qur'an kwa maneno yo yote mengineyo. Sura hii imeanza na sifa ya Mwenyezi Mungu *Hafiidh* (Mhifadhi) na hapa imeonyeshwa ya kuwa Qur'an imehifadhiwa katika kila hali.

**Aya 45.** *Ponyo.* Kwa hakika Qur'an imejihakikisha kuwa ponyo la magonjwa ya kiroho. Imewafanya watu waliokuwa katika hali ya chini kabisa ya kibinadamu waeneze ustaarabu wa dini na wa kidunia katika muda mdogo wa miaka 25.

**Aya 46.** *Hukumu ingalikatwa baina yao,* yaani wangeadhibiwa. *Kauli iliyotangulia* ni ya kwamba Mwenyezi Mungu hawaadhibu watu na hali Nabii yumo miongoni mwao (sura 8:34).

**Aya 47.** Aya hii inaonyesha ya kwamba kama mtu anafanya wema, basi wema huo utamfaa yeye mwenyewe, si kama wema wake utamfaa Mwenyezi Mungu, hasha. Na kama akitenda ubaya basi ni mwenyewe anaidhuru nafsi yake.

## JUZU 25

48. Elimu ya saa ile inarudishwa Kwake. Na matunda hayatoki katika vifuniko vyao wala mwanamke hachukui mimba wala hazai ila kwa elimu Yake; na fikiria juu ya siku ambapo Atawaita, Akisema: Wako wapi washirika walionasibishwa Kwangu? Watasema: Tunakutangazia kwamba hakuna miongoni mwetu aliye shahidi wa madai hayo.

إِلَيْهِ يُرَدُّ عِلْمُ السَّاعَةِ ۚ وَمَا تَخْرُجُ مِن ثَمَرَاتٍ مِّنْ أَكْمَامِهَا وَمَا تَحْمِلُ مِنْ أُنثَىٰ وَلَا تَضَعُ إِلَّا بِعِلْمِهِ ۚ وَيَوْمَ يُنَادِيهِمْ أَيْنَ شُرَكَائِي قَالُوا آذَنَّاكَ مَا مِنَّا مِن شَهِيدٍ ﴿٤٨﴾

49. Na vyote vile walivyokuwa wakiviomba hapo kabla vitawapotea, kisha ndipo watakumbuka kwamba hawana pa kukimbilia.

وَضَلَّ عَنْهُم مَّا كَانُوا يَدْعُونَ مِن قَبْلُ ۖ وَظَنُّوا مَا لَهُم مِّن مَّحِيصٍ ﴿٤٩﴾

50. Mwanadamu hachoki kuomba dua ya heri, na inapompata shari, basi hukata tamaa na kuwa bila matumaini.

لَّا يَسْأَمُ الْإِنسَانُ مِن دُعَاءِ الْخَيْرِ وَإِن مَّسَّهُ الشَّرُّ فَيَئُوسٌ قَنُوطٌ ﴿٥٠﴾

51. Na kama Tukimwonjesha rehema Yetu baada ya dhara iliyomgusa bila shaka atasema: Hii ndiyo yangu, wala sidhani ya kwamba saa ile itatokea, na kama nikirudishwa kwa Mola wangu (haidhuru) bila shaka yako mema Kwake yaliyowekwa kwa ajili yangu. Basi Tutawajulisha wale waliokufuru hayo waliyoyatenda na kwa kweli Tutawaonjesha adhabu ngumu.

وَلَئِنْ أَذَقْنَاهُ رَحْمَةً مِّنَّا مِن بَعْدِ ضَرَّاءَ مَسَّتْهُ لَيَقُولَنَّ هَٰذَا لِي وَمَا أَظُنُّ السَّاعَةَ قَائِمَةً وَلَئِن رُّجِعْتُ إِلَىٰ رَبِّي إِنَّ لِي عِندَهُ لَلْحُسْنَىٰ ۚ فَلَنُنَبِّئَنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا بِمَا عَمِلُوا وَلَنُذِيقَنَّهُم مِّنْ عَذَابٍ غَلِيظٍ ﴿٥١﴾

52. Na Tunapomneemesha mwanadamu huipuuza neema hiyo na kujitenga kando, lakini shari inapomgusa, mara anakuwa msaliji wa sala ndefu-ndefu.

وَإِذَا أَنْعَمْنَا عَلَى الْإِنسَانِ أَعْرَضَ وَنَأَىٰ بِجَانِبِهِ وَإِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ فَذُو دُعَاءٍ عَرِيضٍ ﴿٥٢﴾

---

**Aya 48.** *Saa ile*. Karibu wafasiri wote wanakubaliana ya kuwa saa inayosemwa hapa ni saa ya Kiyama. Lakini katika Qur'an, *saa ile*, pia mara nyingi imesemwa kwa maana ya saa ya maangamizo ya maadui wa Mtume *s.a.w.* Basi iwe saa ya Kiyama au saa ya maangamizo ya makafiri elimu yake haijulikani na ye yote isipokuwa Mwenyezi Mungu.

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ كَانَ مِنْ عِنْدِ اللَّهِ ثُمَّ كَفَرْتُمْ
بِهِ مَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ هُوَ فِي شِقَاقٍ بَعِيدٍ ﴿٥٣﴾

53. Sema: Mwaonaje, ikiwa kama (maneno) haya yametoka kwa Mwenyezi Mungu kisha mkayakataa, ni nani aliyepotea zaidi kuliko yule aliye katika upinzani wa mbali?

سَنُرِيهِمْ آيَاتِنَا فِي الْآفَاقِ وَفِي أَنْفُسِهِمْ حَتَّىٰ
يَتَبَيَّنَ لَهُمْ أَنَّهُ الْحَقُّ ۗ أَوَلَمْ يَكْفِ بِرَبِّكَ أَنَّهُ
عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٥٤﴾

54. Hivi punde Tutawaonyesha Ishara Zetu, zikitokea kwenye upeo wa macho na ndani ya nafsi zao mpaka iwabainikie kwamba hiyo ndiyo kweli. Je, haikutoshi ya kuwa Mola wako ni Shahidi wa kila kitu?

أَلَا إِنَّهُمْ فِي مِرْيَةٍ مِنْ لِقَاءِ رَبِّهِمْ ۗ أَلَا إِنَّهُ
بِكُلِّ شَيْءٍ مُحِيطٌ ﴿٥٥﴾

55. Jihadharini! bila shaka watu hawa wanafanya shaka katika kukutana na Mola wao. Angalieni! hakika Yeye Amekizunguka kila kitu.

---

**Aya 54.** *Aafaaqi.* Neno hili maana yake ni mipaka ya ardhi na sehemu zake za mbali.

Aya hii inaashiria ya kwamba Uislamu karibuni utaenea katika nchi za mbali na katika nchi za Waarabu wenyewe.

سُوْرَةُ الشُّوْرٰى مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعٌ وَّ خَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّ خَمْسَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 42. SURA ASH-SHUURAA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 5 na Aya 54 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye,

حٰمٓ ﴿٢﴾

3. Ajuaye, Asikiaye, Awezaye.

عٓسٓقٓ ﴿٣﴾

4. Hivi ndivyo Mungu Mwenye nguvu na hekima Anavyokufunulia na (Alivyowafunulia) wale waliokutangulia.

كَذٰلِكَ يُوْحِيْٓ اِلَيْكَ وَاِلَى الَّذِيْنَ مِنْ قَبْلِكَ ۙ اللّٰهُ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٤﴾

5. Ni Vyake vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini, na Yeye ndiye Aliye juu, Mkuu.

لَهٗ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۭ وَهُوَ الْعَلِيُّ الْعَظِيْمُ ﴿٥﴾

6. Ni karibu mbingu zipasuke toka juu yao, na Malaika hutukuza kwa kumsifu Mola wao na huwaombea msamaha waliomo ardhini. Angalieni! hakika Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mwenye huruma.

تَكَادُ السَّمٰوٰتُ يَتَفَطَّرْنَ مِنْ فَوْقِهِنَّ وَالْمَلٰۗىِٕكَةُ يُسَبِّحُوْنَ بِحَمْدِ رَبِّهِمْ وَيَسْتَغْفِرُوْنَ لِمَنْ فِي الْاَرْضِ ۭ اَلَآ اِنَّ اللّٰهَ هُوَ الْغَفُوْرُ الرَّحِيْمُ ﴿٦﴾

---

Sura hii ilishuka Makka. Jina lake linatoka katika Aya 39 inayowaagiza Waislamu kufanya desturi ya kushauriana katika mambo yanye maana.

**Aya 2-3.** *Haa Miim 'Ain Siin Qaaf* (Ahimidiwaye, Atukuzwaye, Ajuaye, Asikiaye, Awezaye). Herufi hizi pia zinaweza kuwa na maana hizi: *Haa* ni *Haafidhul-Kitaab* (Mhifadhi wa Kitabu), *Miim* ni *Munazzilul-Kitaab* (Mteremshaji wa Kitabu); kama ambavyo katika sura hii mnaelezwa habari za kuteremshwa Kitabu cha Qur'an na kukihifadhi. *'Ain* ni *'Aliyyun, 'Aliimun, 'Aziizun* (Aliye Juu, Ajuaye, Mwenye nguvu). *Siin* ni *Samii'un* (Asikiaye) na *Qaaf* ni *Qaadirun, Qahhaarun* (Mwenye kudra, Mwenye kushinda).

**Aya 6.** *Ni karibu mbingu zipasuke*, yaani karibu adhabu ishuke na maangamizo yatokee kwa sababu ya vitendo viovu vya wanadamu, lakini kwa sababu tatu jambo hili linacheleweshwa: (1) *Malaika hutukuza kwa kumsifu Mwenyezi Mungu;* (2) *huwaombea msamaha waliomo ardhini;* (3) *Mungu ni Msamehevu, Mwenye huruma.*

7. Na wale walioshika walinzi wengine badala Yake, Mwenyezi Mungu ndiye Mhifadhi wao, nawe si mlinzi juu yao.

وَالَّذِينَ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ اللَّهُ حَفِيظٌ
عَلَيْهِمْ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِوَكِيلٍ ﴿٧﴾

8. Na kadhalika Tumekufunulia Qur'an kwa Kiarabu ili uonye mji ulio Mama wa miji na yote iliyoko pembezoni mwake na ili uwaonye kuhusu siku ya Mkutano isiyo na shaka. Kundi moja litakuwa Peponi na kundi lingine litakuwa Motoni.

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ قُرْآنًا عَرَبِيًّا لِّتُنذِرَ أُمَّ
الْقُرَىٰ وَمَنْ حَوْلَهَا وَتُنذِرَ يَوْمَ الْجَمْعِ لَا رَيْبَ
فِيهِ فَرِيقٌ فِي الْجَنَّةِ وَفَرِيقٌ فِي السَّعِيرِ ﴿٨﴾

9. Na Mwenyezi Mungu Angalipenda Angewafanya wote kundi moja, lakini Humwingiza katika rehema Yake Amtakaye, na wadhalimu hawana mlinzi wala msaidizi.

وَلَوْ شَاءَ اللَّهُ لَجَعَلَهُمْ أُمَّةً وَاحِدَةً وَلَٰكِن
يُدْخِلُ مَن يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ وَالظَّالِمُونَ مَا لَهُم
مِّن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٩﴾

10. Je, wao wameshika walinzi wengine badala Yake lakini Mlinzi hasa ni Mwenyezi Mungu, na Yeye ndiye Huwahuisha waliokufa; naye ni Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

أَمِ اتَّخَذُوا مِن دُونِهِ أَوْلِيَاءَ فَاللَّهُ هُوَ الْوَلِيُّ
وَهُوَ يُحْيِي الْمَوْتَىٰ وَهُوَ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿١٠﴾

FUNGU 2

11. Na mkihitilafiana katika jambo lo lote, basi hukumu yake ni kwa Mwenyezi Mungu. Huyu ni Mwenyezi Mungu, Mola wangu nimtegemeaye, na Kwake naelekea.

وَمَا اخْتَلَفْتُمْ فِيهِ مِن شَيْءٍ فَحُكْمُهُ إِلَى اللَّهِ
ذَٰلِكُمُ اللَّهُ رَبِّي عَلَيْهِ تَوَكَّلْتُ وَإِلَيْهِ أُنِيبُ ﴿١١﴾

---

**Aya 8.** Nyumba ya kwanza kabisa kuwahi kujengwa kwa shabaha ya kumwabudu Mwenyezi Mungu ni Al-kaaba iliyoko katika mji uitwao Makka. Ni mji huu unaorejewa kuwa ni *ummul-Quraa* (mama wa miji yote). Maneno haya yaweza kuashiria umuhimu wake kwa kulinganishwa na miji mingine yote au kwa tafsiri ya neno ya neno yaweza pia kuwa na maana ya mji wa kwanza kabisa kupata kujengwa. Kama ichukuliwe nadharia hiyo ya pili, itakuwa imedokezwa kwamba katika zama za kale, mahali pale pale ulipo mji wa Makka, mji ulikua pole pole pembezoni mwa nyumba ya Mungu ilipokuwa imejengwa kwa mara ya kwanza na watu wasiojulikana. Wanadamu walijifunza kujenga miji kwa kuuigiza mji huu. Hivyo basi waweza kurejewa kuwa ndio mama wa miji yote.

12. Yeye ndiye Mwumbaji Mkuu wa mbingu na ardhi. Ametengeneza jozi mbalimbali toka miongoni mwenu na Ametengeneza jozi mbalimbali toka miongoni mwa wanyama kwa faida yenu. Huwazidisheni katika idadi kwa njia hii; hakuna cho chote mfano Wake; naye ni Mwenye kusikia, Mwenye kuona.

فَاطِرُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ جَعَلَ لَكُمْ مِّنْ اَنْفُسِكُمْ اَزْوَاجًا وَّمِنَ الْاَنْعَامِ اَزْوَاجًا يَذْرَؤُكُمْ فِيْهِ لَيْسَ كَمِثْلِهٖ شَيْءٌ وَهُوَ السَّمِيْعُ الْبَصِيْرُ ﴿١٢﴾

13. Funguo za mbingu na ardhi zi Kwake, Humfungulia riziki Amtakaye na Humdhikisha; bila shaka Yeye ndiye Ajuaye kila kitu.

لَهٗ مَقَالِيْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ يَبْسُطُ الرِّزْقَ لِمَنْ يَّشَاۤءُ وَيَقْدِرُ اِنَّهٗ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿١٣﴾

14. Amewapeni sheria ya dini Aliyomwusia Nuhu na Tuliyokufunulia wewe na Tuliyowausia Ibrahimu na Musa na Isa kwamba simamisheni dini wala msifarikiane kwayo; ni ngumu kwa washirikina (dini ile) unayowaitia; Mwenyezi Mungu Humchagua Kwake Amtakaye na Humwongoza Kwake aelekeaye.

شَرَعَ لَكُمْ مِّنَ الدِّيْنِ مَا وَصّٰى بِهٖ نُوْحًا وَّالَّذِيْۤ اَوْحَيْنَاۤ اِلَيْكَ وَمَا وَصَّيْنَا بِهٖۤ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى وَعِيْسٰۤى اَنْ اَقِيْمُوا الدِّيْنَ وَلَا تَتَفَرَّقُوْا فِيْهِ كَبُرَ عَلَى الْمُشْرِكِيْنَ مَا تَدْعُوْهُمْ اِلَيْهِ اَللّٰهُ يَجْتَبِيْۤ اِلَيْهِ مَنْ يَّشَاۤءُ وَيَهْدِيْۤ اِلَيْهِ مَنْ يُّنِيْبُ ﴿١٤﴾

15. Hawakuhitilafiana na kutengana ila baada ya kuwafikia elimu; walifanya hivyo kwa kuoneana kijicho; na kama isingalikuwa kauli iliyotangulia kutoka kwa Mola wako, juu ya muda uliowekwa, hukumu ingalitolewa baina yao. Na kwa yakini wale waliorithishwa Kitabu baada yao wanakionea shaka ihangaishayo.

وَمَا تَفَرَّقُوْۤا اِلَّا مِنْ بَعْدِ مَا جَاۤءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ وَلَوْلَا كَلِمَةٌ سَبَقَتْ مِنْ رَّبِّكَ اِلٰۤى اَجَلٍ مُّسَمًّى لَّقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَاِنَّ الَّذِيْنَ اُوْرِثُوا الْكِتٰبَ مِنْ بَعْدِهِمْ لَفِيْ شَكٍّ مِّنْهُ مُرِيْبٍ ﴿١٥﴾

16. Kwa ajili ya hayo waite, na ukaendelee kwa kudumu kama unavyoamriwa, wala usifuate matamanio yao; na useme: Naamini Aliyoyateremsha Mwenyezi Mungu Kitabuni, na nimeamrishwa nifanye adili baina yenu, Mwenyezi Mungu ndiye Mola wangu na

فَلِذٰلِكَ فَادْعُ وَاسْتَقِمْ كَمَاۤ اُمِرْتَ وَلَا تَتَّبِعْ اَهْوَاۤءَهُمْ وَقُلْ اٰمَنْتُ بِمَاۤ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنْ كِتٰبٍ وَاُمِرْتُ لِاَعْدِلَ بَيْنَكُمْ اَللّٰهُ رَبُّنَا وَرَبُّكُمْ

pia ni Mola wenu, vitendo vyetu ni kwa ajili yetu, na vitendo vyenu kwa ajili yenu: hakuna ugomvi baina yetu na yenu, Mwenyezi Mungu Atatukusanya pamoja, na marejeo ni Kwake.

لَنَآ أَعْمَالُنَا وَلَكُمْ أَعْمَالُكُمْ لَا حُجَّةَ بَيْنَنَا وَ
بَيْنَكُمُ اللّٰهُ يَجْمَعُ بَيْنَنَا وَإِلَيْهِ الْمَصِيرُ ﴿١٦﴾

17. Na wale wanaohojiana juu ya Mwenyezi Mungu baada ya kumkubali, hoja yao imebatilika mbele ya Mola wao, na juu yao iko ghadhabu na itakuwa kwao adhabu kali.

وَالَّذِينَ يُحَآجُّونَ فِي اللّٰهِ مِنْ بَعْدِ مَا اسْتُجِيبَ
لَهُ حُجَّتُهُمْ دَاحِضَةٌ عِنْدَ رَبِّهِمْ وَعَلَيْهِمْ
غَضَبٌ وَّلَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿١٧﴾

18. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyeteremsha Kitabu kwa haki na mizani. Na ni nini kitakujulisha ya kwamba labda saa ile imekaribia.

اَللّٰهُ الَّذِيٓ أَنْزَلَ الْكِتٰبَ بِالْحَقِّ وَالْمِيزَانَ وَمَا
يُدْرِيكَ لَعَلَّ السَّاعَةَ قَرِيبٌ ﴿١٨﴾

19. Wasioamini (saa ile) huiomba ifike upesi, lakini wanaoiamini wanaiogopa na wanatambua kwamba matokeo yake ni haki. Jihadharini! Kwa hakika hao wanaobishana katika habari ya saa hiyo wamo katika upotevu wa mbali.

يَسْتَعْجِلُ بِهَا الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِهَا وَالَّذِينَ
اٰمَنُوا مُشْفِقُونَ مِنْهَا وَيَعْلَمُونَ أَنَّهَا الْحَقُّ
أَلَآ إِنَّ الَّذِينَ يُمَارُونَ فِي السَّاعَةِ لَفِي ضَلٰلٍ
بَعِيدٍ ﴿١٩﴾

20. Mwenyezi Mungu ni Mpole kwa watumishi Wake. Humpa riziki Amtakaye, naye ni Mwenye nguvu, Aheshimiwaye.

اَللّٰهُ لَطِيفٌ بِعِبَادِهِ يَرْزُقُ مَنْ يَّشَآءُ وَهُوَ
الْقَوِيُّ الْعَزِيزُ ﴿٢٠﴾

FUNGU 3

21. Mwenye kutaka mapato ya Akhera Tutamzidishia katika mapato yake; na anayetaka mapato ya dunia Tutampayo, lakini Akhera hana sehemu yo yote.

مَنْ كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الْاٰخِرَةِ نَزِدْ لَهُ فِي حَرْثِهِ
وَمَنْ كَانَ يُرِيدُ حَرْثَ الدُّنْيَا نُؤْتِهِ مِنْهَا وَ
مَا لَهُ فِي الْاٰخِرَةِ مِنْ نَّصِيبٍ ﴿٢١﴾

22. Je, wana washirika waliowawekea dini Asiyoitolea Mwenyezi Mungu idhini Yake? Na kama lisingalikuwako neno la kupambanua, hukumu ingalikatwa baina yao; na kwa yakini itakuwa kwa wadhalimu adhabu iumizayo.

أَمْ لَهُمْ شُرَكٰٓؤُا شَرَعُوا لَهُمْ مِّنَ الدِّينِ مَا لَمْ يَأْذَنْ
بِهِ اللّٰهُ وَلَوْلَا كَلِمَةُ الْفَصْلِ لَقُضِيَ بَيْنَهُمْ وَ
إِنَّ الظّٰلِمِينَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٢٢﴾

23. Utawaona wadhalimu wakiogopa kwa sababu ya yale waliyoyachuma, nayo yatawatokea; na wale walioamini na kutenda wema watakuwamo katika mabustani ya Peponi; watapata watakayoyataka kwa Mola wao. Hiyo ndiyo fadhili kubwa.

تَرَى الظّٰلِمِيْنَ مُشْفِقِيْنَ مِمَّا كَسَبُوْا وَهُوَ وَاقِعٌۢ
بِهِمْ ؕ وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فِيْ رَوْضٰتِ
الْجَنّٰتِ ۚ لَهُمْ مَّا يَشَآءُوْنَ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ ذٰلِكَ هُوَ
الْفَضْلُ الْكَبِيْرُ ﴿٢٢﴾

24. Hii ndiyo habari nzuri ambayo Mwenyezi Mungu Huwaambia watumishi Wake walioamini na kufanya vitendo vizuri. Sema: Kwa hilo siombi ujira wo wote kutoka kwenu isipokuwa mapenzi kama yaonyeshwavyo kati ya ndugu na ndugu. Na ye yote afanyaye kitendo cha wema tunamuongezea zaidi uzuri wa wema wake, kwa hakika Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mwenye shukurani.

ذٰلِكَ الَّذِيْ يُبَشِّرُ اللّٰهُ عِبَادَهُ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا
الصّٰلِحٰتِ ؕ قُلْ لَّاۤ اَسْـَٔلُكُمْ عَلَيْهِ اَجْرًا اِلَّا الْمَوَدَّةَ
فِي الْقُرْبٰى ؕ وَمَنْ يَّقْتَرِفْ حَسَنَةً نَّزِدْ لَهٗ فِيْهَا
حُسْنًا ؕ اِنَّ اللّٰهَ غَفُوْرٌ شَكُوْرٌ ﴿٢٣﴾

25. Au wanasema: Amemzulia Mwenyezi Mungu uwongo? Kama Mwenyezi Mungu Angalipenda Angalipiga muhuri moyoni mwako. Lakini Mwenyezi Mungu Hufuta uwongo na kustawisha ukweli kwa Amri Yake. Bila shaka Yeye Anayajua vizuri sana yaliyomo vifuani.

اَمْ يَقُوْلُوْنَ افْتَرٰى عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ۚ فَاِنْ يَّشَاِ اللّٰهُ
يَخْتِمْ عَلٰى قَلْبِكَ ؕ وَيَمْحُ اللّٰهُ الْبَاطِلَ وَيُحِقُّ الْحَقَّ
بِكَلِمٰتِهٖ ؕ اِنَّهٗ عَلِيْمٌۢ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٢٤﴾

26. Naye ndiye Anayepokea toba za watu Wake, na Husamehe makosa, na Huyajua mnayoyatenda.

وَهُوَ الَّذِيْ يَقْبَلُ التَّوْبَةَ عَنْ عِبَادِهٖ وَيَعْفُوْا
عَنِ السَّيِّاٰتِ وَيَعْلَمُ مَا تَفْعَلُوْنَ ﴿٢٥﴾

---

**Aya 24.** *Ila mapenzi katika ndugu.* Baadhi ya mufasirina wametafsiri maneno haya hivi: Siombi malipo yo yote kwenu ila *wapendwe karibu zangu.*" Tafsiri hii si nzuri na imekataliwa na Ibni Abbas (Bukhari). Maana zake zinaweza kuwa hizi: (1) siombi malipo kwenu ila mnipende kwa vile mimi ni ndugu yenu; (2) siombi malipo kwenu ila muwe na mapenzi kwa ndugu zenu; (3) siombi malipo kwenu ila muwe na mapenzi ya vitendo vinavyokaribishwa kwa Mwenyezi Mungu. Hii ya tatu ndiyo maana iliyo nzuri zaidi na inapatana na maneno ya Aya za mbele na nyuma. (4) Pia maana yake inaweza kuwa. Mimi siombi ujira kwenu ila ni mapenzi ya udugu niliyo nayo kwenu ndiyo yananifanya niwahubirieni habari hizi mara kwa mara.

27. Na Huwajibu wanaoamini na kutenda wema na Huwazidishia fadhili Zake, lakini makafiri wana adhabu kali.

وَيَسْتَجِيبُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ وَيَزِيدُهُمْ
مِّن فَضْلِهِ ۚ وَالْكَافِرُونَ لَهُمْ عَذَابٌ شَدِيدٌ ﴿٢٧﴾

28. Na kama Mwenyezi Mungu Angetoa riziki nyingi kwa watumishi Wake bila shaka wangaliasi ardhini, lakini Huiteremsha kwa kipimo Akipendacho. Hakika Yeye kwa watumishi Wake ni Mwenye habari, Mwenye kuona.

وَلَوْ بَسَطَ اللَّهُ الرِّزْقَ لِعِبَادِهِ لَبَغَوْا فِي الْأَرْضِ
وَلَٰكِن يُنَزِّلُ بِقَدَرٍ مَّا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ بِعِبَادِهِ خَبِيرٌ
بَصِيرٌ ﴿٢٨﴾

29. Naye ndiye Huiteremsha mvua baada ya wao kukata tamaa na Hueneza rehema Yake; naye ndiye Mlinzi, Ahimidiwaye.

وَهُوَ الَّذِي يُنَزِّلُ الْغَيْثَ مِن بَعْدِ مَا قَنَطُوا
وَيَنشُرُ رَحْمَتَهُ ۚ وَهُوَ الْوَلِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٩﴾

30. Na katika Ishara Zake ni kuumbwa mbingu na ardhi na katika vyenye uhai Alivyovieneza humo; tena ndiye Mwenye uwezo wa kuvikusanya Apendapo.

وَمِنْ آيَاتِهِ خَلْقُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَثَّ
فِيهِمَا مِن دَابَّةٍ ۚ وَهُوَ عَلَىٰ جَمْعِهِمْ إِذَا يَشَاءُ
قَدِيرٌ ﴿٣٠﴾

FUNGU 4

31. Na msiba uliowapateni ni kwa sababu ya matendo ya mikono yenu, na (pia) Husamehe mengi.

وَمَا أَصَابَكُم مِّن مُّصِيبَةٍ فَبِمَا كَسَبَتْ أَيْدِيكُمْ
وَيَعْفُو عَن كَثِيرٍ ﴿٣١﴾

32. Na ninyi hamwezi kumdhoofisha ardhini, na pasipo Mwenyezi Mungu ninyi hamna mlinzi wala msaidizi.

وَمَا أَنتُم بِمُعْجِزِينَ فِي الْأَرْضِ ۖ وَمَا لَكُم
مِّن دُونِ اللَّهِ مِن وَلِيٍّ وَلَا نَصِيرٍ ﴿٣٢﴾

33. Na katika Ishara Zake ni majahazi baharini yaliyo kama milima.

وَمِنْ آيَاتِهِ الْجَوَارِ فِي الْبَحْرِ كَالْأَعْلَامِ ﴿٣٣﴾

34. Kama Akitaka Hutuliza upepo, nayo husimama tu juu yake, kwa yakini katika hayo ziko Ishara kwa kila afanyaye subira, anayeshukuru.

إِن يَشَأْ يُسْكِنِ الرِّيحَ فَيَظْلَلْنَ رَوَاكِدَ عَلَىٰ ظَهْرِهِ ۚ
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّكُلِّ صَبَّارٍ شَكُورٍ ﴿٣٤﴾

35. Au Huwaangamiza kwa sababu ya yale waliyoyatenda na (pia) Husamehe mengi.

أَوْ يُوبِقْهُنَّ بِمَا كَسَبُوا وَيَعْفُ عَن كَثِيرٍ ﴿٣٥﴾

36. Na watajua wale wanaojadiliana katika Ishara Zetu (ya kwamba) hawana mahali pa kukimbilia.

وَيَعْلَمَ الَّذِينَ يُجَادِلُونَ فِي آيَاتِنَا مَا لَهُم مِّن
مَّحِيصٍ ﴿٣٦﴾

فَمَآ أُوتِيتُم مِّن شَيْءٍ فَمَتَاعُ الْحَيَوٰةِ الدُّنْيَا ۖ وَمَا عِندَ اللَّهِ خَيْرٌ وَأَبْقَىٰ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا وَعَلَىٰ رَبِّهِمْ يَتَوَكَّلُونَ ﴿٣٧﴾

37. Basi cho chote mnachopewa ni posho ya maisha ya dunia; lakini kilichoko kwa Mwenyezi Mungu ni bora na hudumu zaidi kwa wale walioamini na kumtegemea Mola wao.

وَالَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ الْإِثْمِ وَالْفَوَٰحِشَ وَإِذَا مَا غَضِبُوا هُمْ يَغْفِرُونَ ﴿٣٨﴾

38. Na wale wajiepushao na madhambi makubwa na mambo mabaya na wanapokasirika husamehe.

وَالَّذِينَ اسْتَجَابُوا لِرَبِّهِمْ وَأَقَامُوا الصَّلَوٰةَ وَأَمْرُهُمْ شُورَىٰ بَيْنَهُمْ وَمِمَّا رَزَقْنَٰهُمْ يُنفِقُونَ ﴿٣٩﴾

39. Na wale waliomwitikia Mola wao na Husimamisha Sala, na sheria yao ni kushauriana wao kwa wao, na hutoa katika yale Tuliyowaruzuku.

وَالَّذِينَ إِذَآ أَصَابَهُمُ الْبَغْيُ هُمْ يَنتَصِرُونَ ﴿٤٠﴾

40. Na wale ambao jeuri inapowafikia hujitetea nafsi zao

وَجَزَٰٓؤُا سَيِّئَةٍ سَيِّئَةٌ مِّثْلُهَا ۖ فَمَنْ عَفَا وَأَصْلَحَ فَأَجْرُهُ عَلَى اللَّهِ ۚ إِنَّهُ لَا يُحِبُّ الظَّٰلِمِينَ ﴿٤١﴾

41. Na malipo ya ubaya ni ubaya ulio sawa nao; lakini anayesamehe na kusuluhisha, basi ujira wake ni juu ya Mwenyezi Mungu; bila shaka Yeye Hawapendi wadhalimu.

وَلَمَنِ انتَصَرَ بَعْدَ ظُلْمِهِ فَأُولَٰٓئِكَ مَا عَلَيْهِم مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٢﴾

42. Naye ajilipizaye baada ya kudhulumiwa, hawa ndio juu yao hakuna lawama.

إِنَّمَا السَّبِيلُ عَلَى الَّذِينَ يَظْلِمُونَ النَّاسَ وَيَبْغُونَ فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ ۚ أُولَٰٓئِكَ لَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٤٣﴾

43. Basi kwa hakika lawama iko juu ya wale wanaodhulumu watu na huasi ardhini pasipo haki: hao ndio watakaopata adhabu iumizayo.

وَلَمَن صَبَرَ وَغَفَرَ إِنَّ ذَٰلِكَ لَمِنْ عَزْمِ الْأُمُورِ ﴿٤٤﴾

44. Na anayesubiri na kusamehe; bila shaka hilo ni katika mambo thabiti.

## FUNGU 5

وَمَن يُضْلِلِ اللَّهُ فَمَا لَهُ مِن وَلِيٍّ مِّن بَعْدِهِ ۗ وَتَرَى الظَّٰلِمِينَ لَمَّا رَأَوُا الْعَذَابَ يَقُولُونَ هَلْ إِلَىٰ مَرَدٍّ مِّن سَبِيلٍ ﴿٤٥﴾

45. Na ambaye Mwenyezi Mungu Anamwacha kupotea, basi hana mlinzi baada Yake. Na utawaona wadhalimu watakapoiona adhabu, watasema: Je, iko njia ya kurudi?

---

**Aya 39.** *Sheria yao ni kushauriana wao kwa wao.* Desturi ya waaminio ni kushauriana

وَتَرٰىهُمْ يُعْرَضُوْنَ عَلَيْهَا خٰشِعِيْنَ مِنَ الذُّلِّ
يَنْظُرُوْنَ مِنْ طَرْفٍ خَفِيٍّ ۗ وَقَالَ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْٓا
اِنَّ الْخٰسِرِيْنَ الَّذِيْنَ خَسِرُوْٓا اَنْفُسَهُمْ وَاَهْلِيْهِمْ
يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۗ اَلَآ اِنَّ الظّٰلِمِيْنَ فِيْ عَذَابٍ مُّقِيْمٍ ﴿٤٦﴾

46. Na utawaona watapelekwa mbele ya (Moto) huo wakinyenyekea kwa sababu ya fedheha wakitazama kwa tazamo la kengezani. Na walioamini watasema: Kwa hakika wapatao hasara ni wale waliohasirisha nafsi zao na watu wao siku ya Kiyama. Jihadharini! Bila shaka wadhalimu watakuwa katika adhabu inayoendelea.

وَمَا كَانَ لَهُمْ مِّنْ اَوْلِيَآءَ يَنْصُرُوْنَهُمْ مِّنْ دُوْنِ
اللّٰهِ ۗ وَمَنْ يُّضْلِلِ اللّٰهُ فَمَا لَهٗ مِنْ سَبِيْلٍ ۗ ﴿٤٧﴾

47. Wala hawatakuwa na marafiki wa kuwasaidia kinyume cha Mwenyezi Mungu. Na ambaye Mwenyezi Mungu anamwacha kupotea, basi hana njia yo yote.

اِسْتَجِيْبُوْا لِرَبِّكُمْ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّاْتِيَ يَوْمٌ لَّا مَرَدَّ
لَهٗ مِنَ اللّٰهِ ۗ مَا لَكُمْ مِّنْ مَّلْجَاٍ يَّوْمَئِذٍ وَّمَا لَكُمْ
مِّنْ نَّكِيْرٍ ﴿٤٨﴾

48. Mwitikieni Mola wenu kabla ya kufika siku isiyoepukika itokayo kwa Mwenyezi Mungu, siku hiyo hamtakuwa na pa kukimbilia wala hamtakuwa na (njia ya) kukataa.

فَاِنْ اَعْرَضُوْا فَمَآ اَرْسَلْنٰكَ عَلَيْهِمْ حَفِيْظًا ۗ اِنْ عَلَيْكَ
اِلَّا الْبَلٰغُ ۗ وَاِنَّآ اِذَآ اَذَقْنَا الْاِنْسَانَ مِنَّا رَحْمَةً فَرِحَ
بِهَا ۚ وَاِنْ تُصِبْهُمْ سَيِّئَةٌ ۢبِمَا قَدَّمَتْ اَيْدِيْهِمْ
فَاِنَّ الْاِنْسَانَ كَفُوْرٌ ﴿٤٩﴾

49. Na kama wakigeuka, basi Hatukukupeleka uwe mhifadhi wao, si juu yako ila kufikisha. Na kwa yakini Tunapomwonjesha mwanadamu rehema kutoka Kwetu huifurahia, na kama ikiwafikia dhara kwa sababu ya yale iliyoyatanguliza mikono yao, ndipo mwanadamu anakufuru.

لِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ يَخْلُقُ مَا يَشَآءُ ۗ
يَهَبُ لِمَنْ يَّشَآءُ اِنَاثًا وَّيَهَبُ لِمَنْ يَّشَآءُ
الذُّكُوْرَ ﴿٥٠﴾

50. Ufalme wa mbingu na ardhi ni wa Mwenyezi Mungu: Huumba Apendavyo, Humpa Amtakaye watoto wa kike na Humpa Amtakaye watoto wa kiume.

---

juu ya mambo yao yanayowahusu. Linapokuwa ni jambo la jamii, basi hukumu inayotolewa na Mtume wa Mungu au Khalifa wake baada ya kushauriana ndiyo inayofuatwa, hata kama hukumu hiyo iwe kinyume na vile walivyotaka watu.

**Aya 50.** Waarabu waliona kuzaa watoto wa kike ni jambo la fedheha (sura 16:59, 60).

51. Na pengine Huwachanganya (watoto) wa kiume na wa kike na Humfanya tasa Amtakaye; hakika Yeye ni Ajuaye, Awezaye.

أَوْ يُزَوِّجُهُمْ ذُكْرَانًا وَإِنَاثًا ۖ وَيَجْعَلُ مَن يَشَاءُ عَقِيمًا ۚ إِنَّهُ عَلِيمٌ قَدِيرٌ ﴿٥١﴾

52. Na haikuwa kwa mtu ya kwamba Mwenyezi Mungu Aseme naye ila kwa ufunuo au kwa nyuma ya pazia au Humtuma Mjumbe naye humfunulia kwa idhini Yake Ayapendayo; bila shaka Yeye ndiye Aliye juu, Mwenye hekima.

وَمَا كَانَ لِبَشَرٍ أَن يُكَلِّمَهُ اللَّهُ إِلَّا وَحْيًا أَوْ مِن وَرَاءِ حِجَابٍ أَوْ يُرْسِلَ رَسُولًا فَيُوحِيَ بِإِذْنِهِ مَا يَشَاءُ ۚ إِنَّهُ عَلِيٌّ حَكِيمٌ ﴿٥٢﴾

53. Na kadhalika Tumekufunulia wahyi kwa amri Yetu, ulikuwa hujui Kitabu ni nini wala imani, lakini Tuliufanya nuru, kwayo Twamwongoza Tumtakaye katika watumishi Wetu; na kwa yakini wewe unaongoza kwenye njia iliyonyoka:

وَكَذَٰلِكَ أَوْحَيْنَا إِلَيْكَ رُوحًا مِّنْ أَمْرِنَا ۚ مَا كُنتَ تَدْرِي مَا الْكِتَابُ وَلَا الْإِيمَانُ وَلَٰكِن جَعَلْنَاهُ نُورًا نَّهْدِي بِهِ مَن نَّشَاءُ مِنْ عِبَادِنَا ۚ وَإِنَّكَ لَتَهْدِي إِلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٥٣﴾

54. Njia ya Mwenyezi Mungu Ambaye ni Vyake vilivyomo mbinguni na ardhini. Jueni! mambo yote yanarudi kwa Mwenyezi Mungu.

صِرَاطِ اللَّهِ الَّذِي لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۗ أَلَا إِلَى اللَّهِ تَصِيرُ الْأُمُورُ ﴿٥٤﴾

---

Lakini toka mwanzo dini ya Kiislamu ilisimamisha heshima ya wanawake na ikafuta kabisa desturi ya kuwadharau. Katika Aya hii watoto wa kike wametajwa mbele kuliko wa kiume kuonyesha ya kwamba kupata watoto wa kike pia ni fadhili kubwa ya Mwenyezi Mungu.

**Aya 52.** Mwenyezi Mungu husema na watu wema kwa njia tatu:-

(1) *Wahyi (ufunuo)*: yaani (a) *njozi.* Kitu kinaonyeshwa ili kiwe ishara ya kitu kisichoonekana. Mathalan maziwa huonyeshwa katika ndoto kwa kutambulisha elimu, na nyati, ugonjwa; (b) *kashfi.* Njozi inayofanyika wakati mtu yu macho kabisa, yumo katika shughuli zake na anaruhusiwa kufanya mazungumzo ya kiroho na watu waliokufa; au anaonyeshwa matokeo fulani yanayotokea mahali pa mbali n.k.w. Imesemwa katika Bukhari kuwa njozi za Manabii ni wahyi.

(2) *Nyuma ya pazia.* Ni ufunuo unaoletwa kwa maneno na Mwenyezi Mungu anasema na mtu kwa namna ile ile mtu anavyozungumza na mtu mwingine, na anasikia sauti sawa na ile inayotolewa na mazungumzo ya watu, na namna hii maneno ya ufunuo yanapitishwa masikioni mwake au yanawekwa mbele yake katika maandishi na anayakariri. (Soma "Uislamu Sahihi").

(3) *Humtuma Mjumbe.* Yaani anatumwa Malaika kufikisha ujumbe kama alivyoleta Malaika Jibril maneno ya Qur'an kwa Mtume *s.a.w.* na kumsomea akimfundisha.

**Aya 53.** *Wahyi*, yaani Qur'an.

سُوْرَةُ الزُّخْرُفِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُوْنَ اٰيَةً وَّسَبْعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 43. SURA AZ-ZUKHRUF

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 7 na Aya 90 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye.
3. Naapa kwa Kitabu kinachobainisha
4. Bila shaka Tumeifanya Qur'an ya Kiarabu ili mfahamu.
5. Na kwa yakini hii imo katika Kitabu cha asili kilichoko Kwetu, imetukuka, yenye hekima.
6. Je, Tuache kuwakumbusheni kwa sababu mmekuwa watu mliopita kiasi?
7. Na Tuliwapeleka Manabii wangapi katika watu wa zamani?
8. Na hakuwafikia Nabii ye yote ila walikuwa wakimfanyia mzaha.
9. Basi Tuliwaangamiza waliokuwa na nguvu zaidi kuliko hao, na mfano wa watu wa zamani umekwisha pita.
10. Na ukiwauliza: Ni nani ameziumba mbingu na ardhi? Kwa yakini watasema: Ameziumba Mwenye nguvu, Ajuaye.
11. Ambaye amewafanyieni ardhi kuwa tandiko, na Akawafanyieni njia ndani yake ili mwongoke.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

حٰمٓ ﴿٢﴾

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ﴿٣﴾

اِنَّا جَعَلْنٰهُ قُرْءٰنًا عَرَبِيًّا لَّعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿٤﴾

وَاِنَّهٗ فِيْٓ اُمِّ الْكِتٰبِ لَدَيْنَا لَعَلِيٌّ حَكِيْمٌ ﴿٥﴾

اَفَنَضْرِبُ عَنْكُمُ الذِّكْرَ صَفْحًا اَنْ كُنْتُمْ قَوْمًا مُّسْرِفِيْنَ ﴿٦﴾

وَكَمْ اَرْسَلْنَا مِنْ نَّبِيٍّ فِي الْاَوَّلِيْنَ ﴿٧﴾

وَمَا يَاْتِيْهِمْ مِّنْ نَّبِيٍّ اِلَّا كَانُوْا بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٨﴾

فَاَهْلَكْنَآ اَشَدَّ مِنْهُمْ بَطْشًا وَّمَضٰى مَثَلُ الْاَوَّلِيْنَ ﴿٩﴾

وَلَئِنْ سَاَلْتَهُمْ مَّنْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ
لَيَقُوْلُنَّ خَلَقَهُنَّ الْعَزِيْزُ الْعَلِيْمُ ﴿١٠﴾

الَّذِيْ جَعَلَ لَكُمُ الْاَرْضَ مَهْدًا وَّجَعَلَ لَكُمْ
فِيْهَا سُبُلًا لَّعَلَّكُمْ تَهْتَدُوْنَ ﴿١١﴾

---

Sura hii ilishuka Makka, na imepewa jina toka Aya 36.

**Aya 2.** *Haa Miim* (Tazama sura zilizopita.

**Aya 5.** Maneno *umul-Kitaab* kwa kawaida hutumika mintarafu ya sura ya ufunguzi ya Qur'an, *Alfaatiha* ambayo ikiwa kama mbegu inayo mafundisho yote ya msingi na sifa zote asilia za Qur'an.

12. Na Ambaye ameteremsha maji mawinguni kwa kiasi, na kwayo Tukaufufua mji uliokufa, ndivyo mtakavyotolewa.

وَالَّذِي نَزَّلَ مِنَ السَّمَاءِ مَاءً بِقَدَرٍ فَأَنشَرْنَا بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ تُخْرَجُونَ ﴿١٢﴾

13. Na Ambaye Ameumba jozi za kila namna na Akawafanyieni merikebu na wanyama mnaowapanda.

وَالَّذِي خَلَقَ الْأَزْوَاجَ كُلَّهَا وَجَعَلَ لَكُم مِّنَ الْفُلْكِ وَالْأَنْعَامِ مَا تَرْكَبُونَ ﴿١٣﴾

14. Ili mkae migongoni mwao kisha mkumbuke neema za Mola wenu mnapokaa sawasawa juu yao na mseme: Atukuzwe Yeye Aliyetutiishia haya na tusingeliweza kutenda haya wenyewe.

لِتَسْتَوُوا عَلَىٰ ظُهُورِهِ ثُمَّ تَذْكُرُوا نِعْمَةَ رَبِّكُمْ إِذَا اسْتَوَيْتُمْ عَلَيْهِ وَتَقُولُوا سُبْحَانَ الَّذِي سَخَّرَ لَنَا هَٰذَا وَمَا كُنَّا لَهُ مُقْرِنِينَ ﴿١٤﴾

15. Na bila shaka sisi tunarudia kwa Mola wetu.

وَإِنَّا إِلَىٰ رَبِّنَا لَمُنقَلِبُونَ ﴿١٥﴾

16. Na wanamdaia baadhi ya watumishi Wake kuwa sehemu ya dhati Yake. Kwa hakika mwanadamu ni mtovu wa shukurani waziwazi.

وَجَعَلُوا لَهُ مِنْ عِبَادِهِ جُزْءًا ۚ إِنَّ الْإِنسَانَ لَكَفُورٌ مُّبِينٌ ﴿١٦﴾ ع

FUNFU 2

17. Je, Amejichukulia binti katika vile Alivyoviumba na kukuchagulieni ninyi watoto wanaume?

أَمِ اتَّخَذَ مِمَّا يَخْلُقُ بَنَاتٍ وَأَصْفَاكُم بِالْبَنِينَ ﴿١٧﴾

18. Na anapoambiwa mmoja wao yale Aliyompigia mfano Rahman, uso wake huwa mweusi na huhuzunika sana.

وَإِذَا بُشِّرَ أَحَدُهُم بِمَا ضَرَبَ لِلرَّحْمَٰنِ مَثَلًا ظَلَّ وَجْهُهُ مُسْوَدًّا وَهُوَ كَظِيمٌ ﴿١٨﴾

19. Je, aliyelelewa katika mapambo naye katika mabishano hawezi kusema bayana!

أَوَمَن يُنَشَّأُ فِي الْحِلْيَةِ وَهُوَ فِي الْخِصَامِ غَيْرُ مُبِينٍ ﴿١٩﴾

20. Na wanawafanya Malaika, ambao ni Watumishi wa Rahmani, kuwa wanawake. Je, wameshuhudia kuumbwa kwao? Ushahidi wao utaandikwa na wataulizwa.

وَجَعَلُوا الْمَلَائِكَةَ الَّذِينَ هُمْ عِبَادُ الرَّحْمَٰنِ إِنَاثًا ۚ أَشَهِدُوا خَلْقَهُمْ ۚ سَتُكْتَبُ شَهَادَتُهُمْ وَيُسْأَلُونَ ﴿٢٠﴾

---

Lakini hapa yaelekea yametumika mintarafu ya rasimu asilia ya Kitabu Kitakatifu ambayo imehifadhiwa na Mwenyezi Mungu kwa namna fulani, kwa vipimo ambavyo havitambuliki kikamilifu na binadamu.

**Aya 18.** Hao watu wanampigia Mwenyezi Mungu mfano kuwa amechukua binti, kama wenyewe wapewe habari kuwa wamezaa watoto wa kike nyuso zao zinafifia kwa huzuni.

21. Na husema: Angalipenda Rahmani tusingewaabudu. Hawana elimu ya haya, hawasemi ila kukisia tu.

وَقَالُوا لَوْ شَاءَ الرَّحْمَٰنُ مَا عَبَدْنَاهُمْ ۗ مَا لَهُمْ بِذَٰلِكَ مِنْ عِلْمٍ ۖ إِنْ هُمْ إِلَّا يَخْرُصُونَ ﴿٢١﴾

22. Je, Tumewapa Kitabu kabla ya hiki, nao wakakishika?

أَمْ آتَيْنَاهُمْ كِتَابًا مِنْ قَبْلِهِ فَهُمْ بِهِ مُسْتَمْسِكُونَ ﴿٢٢﴾

23. Bali wanasema: Hakika sisi tuliwakuta baba zetu juu ya desturi na tunafuata nyayo zao.

بَلْ قَالُوا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِمْ مُهْتَدُونَ ﴿٢٣﴾

24. Na kadhalika Hatukumpeleka Mwonyaji katika mji wo wote ila matajiri wake walisema: Kwa yakini tuliwakuta baba zetu juu ya desturi na hakika sisi tunafuata nyayo zao.

وَكَذَٰلِكَ مَا أَرْسَلْنَا مِنْ قَبْلِكَ فِي قَرْيَةٍ مِنْ نَذِيرٍ إِلَّا قَالَ مُتْرَفُوهَا إِنَّا وَجَدْنَا آبَاءَنَا عَلَىٰ أُمَّةٍ وَإِنَّا عَلَىٰ آثَارِهِمْ مُقْتَدُونَ ﴿٢٤﴾

25. Akasema: Hata kama nawaleteeni (desturi) yenye mwongozo bora kuliko mliyowakuta nayo baba zenu? Wakasema: Kwa hakika sisi tunayakataa yale mliyotumwa nayo.

قَالَ أَوَلَوْ جِئْتُكُمْ بِأَهْدَىٰ مِمَّا وَجَدْتُمْ عَلَيْهِ آبَاءَكُمْ ۖ قَالُوا إِنَّا بِمَا أُرْسِلْتُمْ بِهِ كَافِرُونَ ﴿٢٥﴾

26. Ndipo Tukawapatiliza, basi angalia ulikuwaje mwisho wa wale waliokataa Mitume.

فَانْتَقَمْنَا مِنْهُمْ ۖ فَانْظُرْ كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٦﴾

FUNGU 3

27. Na (kumbuka) Ibrahimu alipomwambia baba yake na watu wake: Bila shaka mimi ninajitenga mbali na hayo mnayoyaabudu.

وَإِذْ قَالَ إِبْرَاهِيمُ لِأَبِيهِ وَقَوْمِهِ إِنَّنِي بَرَاءٌ مِمَّا تَعْبُدُونَ ﴿٢٧﴾

28. Isipokuwa Yeye Aliyeniumba; kwa yakini Yeye Ataniongoza.

إِلَّا الَّذِي فَطَرَنِي فَإِنَّهُ سَيَهْدِينِ ﴿٢٨﴾

29. Na Akalifanya neno hili liwe lenye kubaki katika wazao wake ili warejee.

وَجَعَلَهَا كَلِمَةً بَاقِيَةً فِي عَقِبِهِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ﴿٢٩﴾

30. Bali Niliwafaidisha hawa na baba zao mpaka ukawafikia ukweli na Mtume abainishaye.

بَلْ مَتَّعْتُ هَٰؤُلَاءِ وَآبَاءَهُمْ حَتَّىٰ جَاءَهُمُ الْحَقُّ وَرَسُولٌ مُبِينٌ ﴿٣٠﴾

31. Na ulipowafikia ukweli wakasema: Huu ni uchawi na hakika sisi tunaukataa.

وَلَمَّا جَاءَهُمُ الْحَقُّ قَالُوا هَٰذَا سِحْرٌ وَإِنَّا بِهِ كَافِرُونَ ﴿٣١﴾

32. Na wakasema: Mbona hii Qur'an haikuteremshwa juu ya mtu mkubwa katika miji miwili?

33. Je, wao wanaigawa rehema ya Mola wako? Sisi Tumewagawanyia matumizi katika uhai wa dunia na Tumewainua baadhi yao daraja juu ya wengine, hivyo baadhi yao wanawafanya wengine kuwa watumishi; na rehema za Mola wako ni bora kuliko wanayoyakusanya.

34. Na isingekuwa watu watakuwa kundi moja, bila shaka Tungalifanya dari za nyumba za watu wanaomkufuru Rahmani, kwa fedha, na ngazi wanazozipanda,

35. Na milango ya nyumba zao na vitanda vya kuegemea,

36. Na dhahabu (pia); lakini hayo yote si cho chote ila ni starehe ya maisha ya dunia tu, na Akhera mbele ya Mola wako ni kwa wamchao tu.

وَقَالُوا لَوْلَا نُزِّلَ هَٰذَا الْقُرْآنُ عَلَىٰ رَجُلٍ مِنَ الْقَرْيَتَيْنِ
عَظِيمٍ ﴿٣٢﴾
أَهُمْ يَقْسِمُونَ رَحْمَتَ رَبِّكَ ۚ نَحْنُ قَسَمْنَا بَيْنَهُمْ
مَعِيشَتَهُمْ فِي الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ وَرَفَعْنَا بَعْضَهُمْ
فَوْقَ بَعْضٍ دَرَجَاتٍ لِيَتَّخِذَ بَعْضُهُمْ بَعْضًا سُخْرِيًّا ۗ
وَرَحْمَتُ رَبِّكَ خَيْرٌ مِمَّا يَجْمَعُونَ ﴿٣٣﴾
وَلَوْلَا أَنْ يَكُونَ النَّاسُ أُمَّةً وَاحِدَةً لَجَعَلْنَا لِمَنْ
يَكْفُرُ بِالرَّحْمَٰنِ لِبُيُوتِهِمْ سُقُفًا مِنْ فِضَّةٍ وَمَعَارِجَ
عَلَيْهَا يَظْهَرُونَ ﴿٣٤﴾
وَلِبُيُوتِهِمْ أَبْوَابًا وَسُرُرًا عَلَيْهَا يَتَّكِئُونَ ﴿٣٥﴾
وَزُخْرُفًا ۚ وَإِنْ كُلُّ ذَٰلِكَ لَمَّا مَتَاعُ الْحَيَاةِ الدُّنْيَا ۚ
وَالْآخِرَةُ عِنْدَ رَبِّكَ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٣٦﴾

FUNGU 4

37. Na anayegeuka asimkumbuke Rahmani Tunamwekea Shetani naye anakuwa rafiki yake.

وَمَنْ يَعْشُ عَنْ ذِكْرِ الرَّحْمَٰنِ نُقَيِّضْ لَهُ شَيْطَانًا
فَهُوَ لَهُ قَرِينٌ ﴿٣٧﴾

---

**Aya 32.** *Miji miwili* ni Makka na Taif. Makafiri wanaweza kumfuata mtu mkubwa wa kidunia mwenye heshima na mali, lakini hawataki kumfuata mtu asiye na mali ambaye ametumwa na Mwenyezi Mungu.

**Aya 33.** *Je, wao wanaigawa rehema ya Mola wako?* Hapa makafiri wanajibiwa na Mwenyezi Mungu ya kuwa kazi ya kugawanya rehema Yake ni Yake Mwenyewe., naye ndiye anajua vizuri ni nani anayestahili kupewa jambo fulani. Basi si shauri ya makafiri kujiingiza katika kazi ya Mwenyezi Mungu, kwani kujiingiza kwao hakuna maana kwa vile Mungu amempa Mtume *s.a.w.* unabii kwa kujua ya kwamba yeye ndiye anayefaa.

**Aya 37.** Neno *Dhikr* katika Aya hii pia maana yake ni Qur'an. Na mradi wa Aya ni kuwa mtu anayejigeuza mbali na Qur'an, na kushika badala yake mafundisho mengine, basi yeye atapangwa urafiki na shetani

38. Na kwa yakini hao wanawazuilia njia nao hudhani ya kwamba wanaongoka.

وَإِنَّهُمْ لَيَصُدُّونَهُمْ عَنِ السَّبِيلِ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ
مُّهْتَدُونَ ﴿٣٨﴾

39. Hata atakapotufikia atasema: Laiti ungalikuwako umbali wa mashariki na magharibi kati yangu na wewe, ni rafiki mbaya ulioje!

حَتَّىٰٓ إِذَا جَآءَنَا قَالَ يَٰلَيْتَ بَيْنِى وَبَيْنَكَ بُعْدَ
الْمَشْرِقَيْنِ فَبِئْسَ الْقَرِينُ ﴿٣٩﴾

40. Baada ya kufanya uhalifu kama mlivyofanya, kushirikiana kwenu katika adhabu hakutawafaeni kitu hivi leo.

وَلَن يَنفَعَكُمُ الْيَوْمَ إِذ ظَّلَمْتُمْ أَنَّكُمْ فِى الْعَذَابِ
مُشْتَرِكُونَ ﴿٤٠﴾

41. Je, unaweza kumsikilizisha kiziwi, au unaweza kumwongoza kipofu na aliyomo katika upotevu ulio wazi?

أَفَأَنتَ تُسْمِعُ الصُّمَّ أَوْ تَهْدِى الْعُمْىَ وَمَن كَانَ
فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٤١﴾

42. Na kama Tukikuondoa, basi hakika Sisi Tutajilipiza kisasi kwao.

فَإِمَّا نَذْهَبَنَّ بِكَ فَإِنَّا مِنْهُم مُّنتَقِمُونَ ﴿٤٢﴾

43. Au Tutakuonyesha Tuliyowaahidi nasi bila shaka Tuna uwezo juu yao.

أَوْ نُرِيَنَّكَ الَّذِى وَعَدْنَٰهُمْ فَإِنَّا عَلَيْهِم مُّقْتَدِرُونَ ﴿٤٣﴾

44. Basi yashike yaliyofunuliwa kwako; bila shaka umo katika njia iliyonyoka.

فَاسْتَمْسِكْ بِالَّذِىٓ أُوحِىَ إِلَيْكَ إِنَّكَ عَلَىٰ صِرَٰطٍ
مُّسْتَقِيمٍ ﴿٤٤﴾

45. Na kwa yakini haya ni ukumbusho kwako na kwa watu wako na mtaitwa kutoa maelezo.

وَإِنَّهُۥ لَذِكْرٌ لَّكَ وَلِقَوْمِكَ وَسَوْفَ تُسْـَٔلُونَ ﴿٤٥﴾

46. Na kawaulize Mitume Wetu Tuliowapeleka kabla yako: je Tulifanya miungu mingine badala ya Rahmani iabudiwayo?

وَسْـَٔلْ مَنْ أَرْسَلْنَا مِن قَبْلِكَ مِن رُّسُلِنَآ أَجَعَلْنَا
مِن دُونِ الرَّحْمَٰنِ ءَالِهَةً يُعْبَدُونَ ﴿٤٦﴾ ع

FUNGU 5

47. Na bila shaka Tulimtuma Musa na Aya Zetu kwa Firauni na wakuu wake, na akasema: Kwa yakini mimi ni Mjumbe wa Mola wa walimwengu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا مُوسَىٰ بِـَٔايَٰتِنَآ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ وَمَلَإِي۟هِۦ
فَقَالَ إِنِّى رَسُولُ رَبِّ الْعَٰلَمِينَ ﴿٤٧﴾

48. Lakini alipowafikia na Ishara Zetu, mara wao wakazicheka!

فَلَمَّا جَآءَهُم بِـَٔايَٰتِنَآ إِذَا هُم مِّنْهَا يَضْحَكُونَ ﴿٤٨﴾

49. Na Hatukuwaonyesha Ishara yo yote ila hiyo ilikuwa kubwa zaidi kuliko yenziwe. Na Tukawakamata kwa adhabu ili warudie.

وَمَا نُرِيهِم مِّنْ آيَةٍ إِلَّا هِيَ أَكْبَرُ مِنْ أُخْتِهَا وَ
أَخَذْنَاهُم بِالْعَذَابِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ ٤٩

50. Na wakasema: Ewe mchawi! Utuombee kwa Mola wako Aliyekuahidi, kwa yakini tutakuwa wenye kuongoka.

وَقَالُوا يَا أَيُّهَ السَّاحِرُ ادْعُ لَنَا رَبَّكَ بِمَا عَهِدَ عِندَكَ
إِنَّنَا لَمُهْتَدُونَ ٥٠

51. Basi Tulipowaondolea adhabu, mara wakavunja (mapatano).

فَلَمَّا كَشَفْنَا عَنْهُمُ الْعَذَابَ إِذَا هُمْ يَنكُثُونَ ٥١

52. Na Firauni alitangaza katika watu wake, akinena: Enyi watu wangu! je, utawala wa Misri si wangu, na pia mito hii ipitayo chini yangu? Je, hamwoni?

وَنَادَىٰ فِرْعَوْنُ فِي قَوْمِهِ قَالَ يَا قَوْمِ أَلَيْسَ لِي
مُلْكُ مِصْرَ وَهَٰذِهِ الْأَنْهَارُ تَجْرِي مِن تَحْتِي أَفَلَا
تُبْصِرُونَ ٥٢

53. Au mimi si bora kuliko huyu aliye mnyonge wala hawezi kusema waziwazi.

أَمْ أَنَا خَيْرٌ مِّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ مَهِينٌ وَلَا يَكَادُ
يُبِينُ ٥٣

54. Basi mbona hakuvishwa vikuku vya dhahabu, au kuja Malaika pamoja naye wakimwandama?

فَلَوْلَا أُلْقِيَ عَلَيْهِ أَسْوِرَةٌ مِّن ذَهَبٍ أَوْ جَاءَ مَعَهُ
الْمَلَائِكَةُ مُقْتَرِنِينَ ٥٤

55. Na akawapumbaza watu wake, nao wakamtii; kwa hakika wao walikuwa watu waasi.

فَاسْتَخَفَّ قَوْمَهُ فَأَطَاعُوهُ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ٥٥

56. Basi walipotukasirisha, Tukawapatiliza na Tukawagharikisha wote.

فَلَمَّا آسَفُونَا انتَقَمْنَا مِنْهُمْ فَأَغْرَقْنَاهُمْ أَجْمَعِينَ ٥٦

57. Kisha Tukawafanya kuwa mfano na hadithi kwa watu wa baadaye.

فَجَعَلْنَاهُمْ سَلَفًا وَمَثَلًا لِّلْآخِرِينَ ٥٧ ع

FUNGU 6

58. Na anapotajwa mwana wa Mariamu kwa namna ya mfano ndipo watu wako wanaupigia kelele.

وَلَمَّا ضُرِبَ ابْنُ مَرْيَمَ مَثَلًا إِذَا قَوْمُكَ مِنْهُ
يَصِدُّونَ ٥٨

59. Na husema: Je, miungu yetu ni bora au yeye? Hawakuelezi hayo ila kwa kujadiliana tu; bali hao ni watu wagombanao.

وَقَالُوا أَآلِهَتُنَا خَيْرٌ أَمْ هُوَ مَا ضَرَبُوهُ لَكَ إِلَّا جَدَلًا
بَلْ هُمْ قَوْمٌ خَصِمُونَ ٥٩

60. Yeye siye ila ni mtumishi Tuliyemneemesha na Tukamfanya methali kwa wana wa Israeli.

إِنْ هُوَ إِلَّا عَبْدٌ أَنْعَمْنَا عَلَيْهِ وَجَعَلْنَاهُ مَثَلًا لِّبَنِي إِسْرَائِيلَ ﴿٦٠﴾

61. Na kama Tungalipenda Tungewafanya Malaika kuwa makhalifa katika ardhi badala yenu.

وَلَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَا مِنكُم مَّلَائِكَةً فِي الْأَرْضِ يَخْلُفُونَ ﴿٦١﴾

62. Lakini kwa yakini yeye ni ishara ya Saa ile. Kwa hiyo msiifanyie shaka bali nifuateni mimi. Hii ndiyo njia iliyo sahihi.

وَإِنَّهُ لَعِلْمٌ لِّلسَّاعَةِ فَلَا تَمْتَرُنَّ بِهَا وَاتَّبِعُونِ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٢﴾

63. Wala asiwazuieni Shetani: bila shaka kwenu yeye ni adui dhahiri.

وَلَا يَصُدَّنَّكُمُ الشَّيْطَانُ ۖ إِنَّهُ لَكُمْ عَدُوٌّ مُّبِينٌ ﴿٦٣﴾

64. Na alipofika Isa kwa dalili zilizo wazi, akasema: Ninawajieni na hekima na ili niwaelezeni baadhi ya yale mliyohitilafiana, basi Mwabuduni; hii ndiyo njia iliyonyoka.

وَلَمَّا جَاءَ عِيسَىٰ بِالْبَيِّنَاتِ قَالَ قَدْ جِئْتُكُم بِالْحِكْمَةِ وَلِأُبَيِّنَ لَكُم بَعْضَ الَّذِي تَخْتَلِفُونَ فِيهِ ۖ فَاتَّقُوا اللَّهَ وَأَطِيعُونِ ﴿٦٤﴾

65. Kwa hakika Mwenyezi Mungu ndiye Mola wangu na Mola wenu, basi Mwabuduni; hii ndiyo njia iliyonyoka.

إِنَّ اللَّهَ هُوَ رَبِّي وَرَبُّكُمْ فَاعْبُدُوهُ ۚ هَٰذَا صِرَاطٌ مُّسْتَقِيمٌ ﴿٦٥﴾

66. Lakini makundi yakahitilafiana wao kwa wao, basi ole wao waliodhulumu kwa adhabu ya siku iumizayo.

فَاخْتَلَفَ الْأَحْزَابُ مِن بَيْنِهِمْ ۖ فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ ظَلَمُوا مِنْ عَذَابِ يَوْمٍ أَلِيمٍ ﴿٦٦﴾

67. Hawangojei ila saa iwafikie kwa ghafula hali hawatambui.

هَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً وَهُمْ لَا يَشْعُرُونَ ﴿٦٧﴾

68. Wapendanao siku hiyo watakuwa maadui wao kwa wao, ila wamchao (Mwenyezi Mungu)

الْأَخِلَّاءُ يَوْمَئِذٍ بَعْضُهُمْ لِبَعْضٍ عَدُوٌّ إِلَّا الْمُتَّقِينَ ﴿٦٨﴾

---

**Aya 62.** Neno *saa'atu* ambalo tafsiri yake ya neno kwa neno ni 'saa' ni lazima lieleweke kwa maana ile ile kama lilivyotumika katika Suuratul Qamar aya ya 2 (54:2). Pale, mabadiliko ya kimapinduzi ambayo yalikuwa lazima yatokee wakati wa ujio wa Mtukufu Mtume Muhammad s.a.w. yanaelezwa kuwa ni *saa'atu*. Na kupasuka kwa mwezi kumeletwa kama ushahidi wa kuunga mkono mapinduzi ya kiroho ambayo yalikuwa yanakaribia kutokea. Maana ya neno hili kama linavyotumika kumhusu Yesu kwenye aya inayochunguzwa ni lazima ieleweke kwa misingi ile ile. Hivyo basi 'saa' ina maana ya ujio wa Yesu katika siku za baadae na yale mapinduzi ya kiroho yatakayoambatana na saa hiyo.

## FUNGU 7

69. Enyi watumishi Wangu! Siku hiyo haina hofu juu yenu wala hamtahuzunika.

يَٰعِبَادِ لَا خَوْفٌ عَلَيْكُمُ ٱلْيَوْمَ وَلَآ أَنتُمْ تَحْزَنُونَ ﴿٦٨﴾

70. Wale walioziamini Ishara Zetu na wakanyenyekea.

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ بِـَٔايَٰتِنَا وَكَانُوا۟ مُسْلِمِينَ ﴿٦٩﴾

71. Ingieni katika Bustani, ninyi na wake zenu katika hali ya kuheshimiwa na ya furaha.

ٱدْخُلُوا۟ ٱلْجَنَّةَ أَنتُمْ وَأَزْوَٰجُكُمْ تُحْبَرُونَ ﴿٧٠﴾

72. Watatembezewa sahani za dhahabu na vikombe, na vitakuwamo ambavyo nafsi zinavipenda na macho yatavifurahia, na ninyi mtakaa humo.

يُطَافُ عَلَيْهِم بِصِحَافٍ مِّن ذَهَبٍ وَأَكْوَابٍ ۖ
وَفِيهَا مَا تَشْتَهِيهِ ٱلْأَنفُسُ وَتَلَذُّ ٱلْأَعْيُنُ ۖ وَأَنتُمْ
فِيهَا خَٰلِدُونَ ﴿٧١﴾

73. Na hii ni Bustani mliyorithishwa kwa hayo mliyokuwa mkiyafanya.

وَتِلْكَ ٱلْجَنَّةُ ٱلَّتِىٓ أُورِثْتُمُوهَا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٧٢﴾

74. Yamo matunda mengi kwa ajili yenu mtakayokula

لَكُمْ فِيهَا فَٰكِهَةٌ كَثِيرَةٌ مِّنْهَا تَأْكُلُونَ ﴿٧٣﴾

75. Kwa hakika wakosefu watakaa katika adhabu ya Jahanamu.

إِنَّ ٱلْمُجْرِمِينَ فِى عَذَابِ جَهَنَّمَ خَٰلِدُونَ ﴿٧٤﴾

76. Hawatapunguziwa na humo watakata tamaa.

لَا يُفَتَّرُ عَنْهُمْ وَهُمْ فِيهِ مُبْلِسُونَ ﴿٧٥﴾

77. Wala Sisi Hatukuwadhulumu bali wao wenyewe walikuwa wadhalimu.

وَمَا ظَلَمْنَٰهُمْ وَلَٰكِن كَانُوا۟ هُمُ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿٧٦﴾

78. Nao wataita; Ewe mlinzi wa Jahannamu, naatufishe Mola wako. Atajibu: Ni lazima mbakie.

وَنَادَوْا۟ يَٰمَٰلِكُ لِيَقْضِ عَلَيْنَا رَبُّكَ ۖ قَالَ إِنَّكُم مَّٰكِثُونَ ﴿٧٧﴾

79. Kwa yakini Tumewaleteeni haki, lakini wengi wenu ni waichukiao haki.

لَقَدْ جِئْنَٰكُم بِٱلْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَكُمْ لِلْحَقِّ كَٰرِهُونَ ﴿٧٨﴾

80. Au wamekata shauri? Bali hakika Sisi ndio Wakatao.

أَمْ أَبْرَمُوٓا۟ أَمْرًا فَإِنَّا مُبْرِمُونَ ﴿٧٩﴾

81. Au wanawaza ya kwamba Hatusikii siri zao na minong'ono yao? Naam! na Wajumbe Wetu huwa karibu nao wakiyaandika.

أَمْ يَحْسَبُونَ أَنَّا لَا نَسْمَعُ سِرَّهُمْ وَنَجْوَىٰهُم ۚ بَلَىٰ
وَرُسُلُنَا لَدَيْهِمْ يَكْتُبُونَ ﴿٨٠﴾

82. Sema: Kama Rahmani Angalikuwa na mwana ningekuwa wa kwanza wa wanaoabudu.

قُلْ إِنْ كَانَ لِلرَّحْمَٰنِ وَلَدٌ فَأَنَا أَوَّلُ الْعَابِدِينَ ٨٢

83. Ameepukana - Mola wa mbingu na ardhi, Mola wa Arshi - na hayo wanayomsifia.

سُبْحَانَ رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ رَبِّ الْعَرْشِ عَمَّا يَصِفُونَ ٨٣

84. Basi waache wapige porojo na wacheze mpaka wakutane na Siku yao wanayoahidiwa.

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ٨٤

85. Na Yeye ndiye Anayeabudiwa mbinguni na Anayeabudiwa ardhini; naye ni Mwenye hekima, Mwenye elimu.

وَهُوَ الَّذِي فِي السَّمَاءِ إِلَٰهٌ وَفِي الْأَرْضِ إِلَٰهٌ ۚ وَهُوَ الْحَكِيمُ الْعَلِيمُ ٨٥

86. Na Mwenye mibaraka ni Yule Ambaye ufalme wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao ni Wake, na iko Kwake elimu ya saa ile na Kwake mtarudishwa.

وَتَبَارَكَ الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا وَعِنْدَهُ عِلْمُ السَّاعَةِ وَإِلَيْهِ تُرْجَعُونَ ٨٦

87. Wala hawana uwezo wa uombezi wale wanaowaomba badala Yake, ila anayeishuhudia haki, nao wanajua.

وَلَا يَمْلِكُ الَّذِينَ يَدْعُونَ مِنْ دُونِهِ الشَّفَاعَةَ إِلَّا مَنْ شَهِدَ بِالْحَقِّ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ٨٧

88. Na ukiwauliza ni nani Aliyewaumba? Kwa yakini watasema: Mwenyezi Mungu; basi ni wapi wanakogeuzwa?

وَلَئِنْ سَأَلْتَهُمْ مَنْ خَلَقَهُمْ لَيَقُولُنَّ اللَّهُ ۖ فَأَنَّىٰ يُؤْفَكُونَ ٨٨

89. Na usemi wake (wa kila) mara ni: Ee Mola wangu, kwa yakini hawa ni watu wasioamini.

وَقِيلِهِ يَا رَبِّ إِنَّ هَٰؤُلَاءِ قَوْمٌ لَا يُؤْمِنُونَ ٨٩

90. Basi waache na useme: Amani. Hivi karibuni watajua.

فَاصْفَحْ عَنْهُمْ وَقُلْ سَلَامٌ ۚ فَسَوْفَ يَعْلَمُونَ ٩٠

سُوْرَةُ الدُّخَانِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتُّوْنَ اٰيَةً وَّثَلاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 44. SURA AD-DUKHAAN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 60 pamoj ana Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

حٰمٓ ②

2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye.

وَالْكِتٰبِ الْمُبِيْنِ ③

3. Naapa kwa Kitabu kinachobainisha;

اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةٍ مُّبٰرَكَةٍ اِنَّا كُنَّا مُنْذِرِيْنَ ④

4. Kwa yakini Tumeiteremsha (Qur'an) katika usiku uliobarikiwa - bila shaka Sisi ni Waonyao.

فِيْهَا يُفْرَقُ كُلُّ اَمْرٍ حَكِيْمٍ ⑤

5. Katika (usiku) huu hubainishwa kila jambo la hekima.

اَمْرًا مِّنْ عِنْدِنَا اِنَّا كُنَّا مُرْسِلِيْنَ ⑥

6. Ndiyo hukumu iliyotoka Kwetu; kwa hakika Sisi ni Watumao.

رَحْمَةً مِّنْ رَّبِّكَ اِنَّهٗ هُوَ السَّمِيْعُ الْعَلِيْمُ ⑦

7. Ni rehema itokayo kwa Mola wako; bila shaka Yeye ndiye Asikiaye, Ajuaye.

رَبِّ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا اِنْ كُنْتُمْ مُّوْقِنِيْنَ ⑧

8. Mola wa mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao, ikiwa mnayo yakini.

لَآ اِلٰهَ اِلَّا هُوَ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ رَبُّكُمْ وَرَبُّ اٰبَآئِكُمُ الْاَوَّلِيْنَ ⑨

9. Hakuna Aabudiwaye ila Yeye, Anahuisha na kufisha, Mola wenu na ni Mola wa baba zenu wa mwanzo.

بَلْ هُمْ فِيْ شَكٍّ يَّلْعَبُوْنَ ⑩

10. Lakini hao wamo katika shaka wakicheza.

---

Sura hii ilishuka Makka, na imepewa jina toka Aya ya 11.

**Aya 2.** *Haa Miim* (Tazama sura zilizopita).

**Aya 4.** *Usiku uliobarikiwa* walivyokubaliana mufasirina ni usiku wa *Lailatul Qadr* ulioelezwa katika sura 97:2, ambao unatokea katika siku 10 za mwisho wa mwezi wa Ramadhani. Kadhalika watu wanapokuwa katika upotevu wanahesabiwa kuwa wamo katika usiku wa giza. Wakati inapofika nuru ya Mjumbe ye yote wa Mwenyezi Mungu, siku ile inaitwa, *Usiku uliobarikiwa*.

11. Basi ungoje siku ambayo mbingu itakapoleta moshi dhahiri.

فَارْتَقِبْ يَوْمَ تَأْتِي السَّمَاءُ بِدُخَانٍ مُّبِينٍ ﴿١١﴾

12. Utakaowafunika watu; hii ni adhabu iumizayo.

يَغْشَى النَّاسَ هَٰذَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Mola wetu, tuondolee adhabu hii; hakika tunaamini.

رَبَّنَا اكْشِفْ عَنَّا الْعَذَابَ إِنَّا مُؤْمِنُونَ ﴿١٣﴾

14. Wataupataje ukumbusho? Na amekwisha wafikia Mtume abainishaye,

أَنَّىٰ لَهُمُ الذِّكْرَىٰ وَقَدْ جَاءَهُمْ رَسُولٌ مُّبِينٌ ﴿١٤﴾

15. Kisha wakampa kisogo na wakasema: Amefunzwa, mwendawazimu.

ثُمَّ تَوَلَّوْا عَنْهُ وَقَالُوا مُعَلَّمٌ مَّجْنُونٌ ﴿١٥﴾

16. Kwa yakini Sisi Tutaiondoa adhabu kidogo, (lakini) ninyi mtarudia (makosa).

إِنَّا كَاشِفُو الْعَذَابِ قَلِيلًا إِنَّكُمْ عَائِدُونَ ﴿١٦﴾

17. Siku Tutakayokamata mkamato mkubwa: bila shaka Tutapatiliza.

يَوْمَ نَبْطِشُ الْبَطْشَةَ الْكُبْرَىٰ إِنَّا مُنتَقِمُونَ ﴿١٧﴾

18. Na hakika kabla ya hawa Tuliwajaribu watu wa Firauni na aliwafikia Mtume aheshimiwaye.

وَلَقَدْ فَتَنَّا قَبْلَهُمْ قَوْمَ فِرْعَوْنَ وَجَاءَهُمْ رَسُولٌ كَرِيمٌ ﴿١٨﴾

19. (Akisema,) nirudishieni watumishi wa Mwenyezi Mungu, kwa hakika mimi ni Mtume mwaminifu Kwenu;

أَنْ أَدُّوا إِلَيَّ عِبَادَ اللَّهِ إِنِّي لَكُمْ رَسُولٌ أَمِينٌ ﴿١٩﴾

20. Na msijitukuze mbele ya Mwenyezi Mungu, mimi kwa yakini nitawaleteeni dalili iliyo wazi.

وَأَن لَّا تَعْلُوا عَلَى اللَّهِ إِنِّي آتِيكُم بِسُلْطَانٍ مُّبِينٍ ﴿٢٠﴾

21. Nami najikinga kwa Mola wangu na Mola wenu ili msinipige mawe.

وَإِنِّي عُذْتُ بِرَبِّي وَرَبِّكُمْ أَن تَرْجُمُونِ ﴿٢١﴾

22. Na kama hamniamini basi jitengeni nami.

وَإِن لَّمْ تُؤْمِنُوا لِي فَاعْتَزِلُونِ ﴿٢٢﴾

---

**Aya 11.** *Dukhaan*, "Moshi." Neno hili pia lina maana ya *Jadab*, yaani upungufu au ukame na njaa (Taj). Njaa imeitwa "moshi" kwa sababu ya ukame wa nchi ambao vumbi lake hufanana na moshi. Mradi wake ni njaa ile iliyotokea kwa Makureishi kwa miaka saba.

Imam Bukhari anasimulia ya kwamba Makureishi walipozidi kumpinga Mtume *s.a.w.*, aliomba waadhibiwe kwa njaa kama iliyotokea siku za Nabii Yusuf. Basi Makureishi walipata njaa kali kwa miaka saba hata wakawa wanakula mifupa na mizoga, nao walipokuwa wakitazama mbinguni walikuwa wanaona kama moshi kwa ajili ya shida.

Kadhalika inasimuliwa ya kwamba kabla ya Kiyama utatokea moshi.

23. Ndipo akamwomba Mola wake kwamba hao ndio watu wakosefu.

فَدَعَا رَبَّهٗٓ اَنَّ هٰٓؤُلَآءِ قَوْمٌ مُّجْرِمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Basi nenda pamoja na watumishi Wangu usiku, hakika ninyi mtafuatwa.

فَاَسْرِ بِعِبَادِيْ لَيْلًا اِنَّكُمْ مُّتَّبَعُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Na uiache bahari inapokupwa; hakika wao ni jeshi litakalozamishwa.

وَاتْرُكِ الْبَحْرَ رَهْوًا ۭ اِنَّهُمْ جُنْدٌ مُّغْرَقُوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Mabustani mangapi na chemchem waliziacha!

كَمْ تَرَكُوْا مِنْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٢٦﴾

27. Na mimea na mahali pazuri!

وَّزُرُوْعٍ وَّمَقَامٍ كَرِيْمٍ ﴿٢٧﴾

28. Na neema walizokuwamo wakijifurahisha;

وَّنَعْمَةٍ كَانُوْا فِيْهَا فٰكِهِيْنَ ﴿٢٨﴾

29. Ndivyo ilivyokuwa, na Tukazirithisha watu wengine.

كَذٰلِكَ ۣ وَاَوْرَثْنٰهَا قَوْمًا اٰخَرِيْنَ ﴿٢٩﴾

30. Mbingu na ardhi havikuwalilia, wala hawakupewa muhula.

فَمَا بَكَتْ عَلَيْهِمُ السَّمَآءُ وَالْاَرْضُ وَمَا كَانُوْا مُنْظَرِيْنَ ﴿٣٠﴾

FUNGU 2

31. Na bila shaka Tuliwaokoa wana wa Israeli katika adhabu ifedheheshayo,

وَلَقَدْ نَجَّيْنَا بَنِيْٓ اِسْرَآءِيْلَ مِنَ الْعَذَابِ الْمُهِيْنِ ﴿٣١﴾

32. Ya Firauni; hakika yeye alikuwa jeuri katika wapitao kiasi.

مِنْ فِرْعَوْنَ ۭ اِنَّهٗ كَانَ عَالِيًا مِّنَ الْمُسْرِفِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Na Tukawachagua kwa elimu kuliko walimwengu (wengine).

وَلَقَدِ اخْتَرْنٰهُمْ عَلٰى عِلْمٍ عَلَى الْعٰلَمِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Na Tukawapa Ishara zilizokuwa na majaribio yaliyo wazi.

وَاٰتَيْنٰهُمْ مِّنَ الْاٰيٰتِ مَا فِيْهِ بَلٰٓؤٌا مُّبِيْنٌ ﴿٣٤﴾

35. Hakika hao wanasema:

اِنَّ هٰٓؤُلَآءِ لَيَقُوْلُوْنَ ﴿٣٥﴾

36. Hayo siyo ila ni mauti yetu ya kwanza wala sisi hatutafufuliwa.

اِنْ هِيَ اِلَّا مَوْتَتُنَا الْاُوْلٰى وَمَا نَحْنُ بِمُنْشَرِيْنَ ﴿٣٦﴾

---

**Aya 25.** *Rawh*, "Inapokupwa." Neno hili lina maana ya "kutulia," "nafasi iliyo baina ya vitu viwili," "upana wa njia" (Taj na Mufradat).

Jambo hasa lililotokea ni hili. Waisraeli walipofika kando ya bahari kimbunga kikaanza kuvuma na maji yakapwa, njia ikapatikana, nao wakapita (sura 26:64-67). Firauni alipofika akakuta maji yamekupwa kama desturi na akafikiri kuwa atawahi kupita mpaka ng'ambo na kumshika Musa. Alipofika ndani ya bahari maji yakarudii na kumgharikisha pamoja na majeshi yake. Habari hii imeelezwa mahali pengine katika sura hizi zifuatazo: 2:51; 7:137; 8:55; 20:78, 81; 28:41.

فَأْتُوا بِآبَائِنَا إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٣٧﴾

37. Basi warudisheni baba zetu, ikiwa mnasema kweli!

أَهُمْ خَيْرٌ أَمْ قَوْمُ تُبَّعٍ وَالَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ أَهْلَكْنَاهُمْ إِنَّهُمْ كَانُوا مُجْرِمِينَ ﴿٣٨﴾

38. Je, wao ni bora au watu wa Tubba na wale waliokuwa kabla yao? Tuliwaangamiza, kwa yakini wao walikuwa wakosefu.

وَمَا خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا لَاعِبِينَ ﴿٣٩﴾

39. Na Hatukuziumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao kwa mchezo.

مَا خَلَقْنَاهُمَا إِلَّا بِالْحَقِّ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

40. Hatukuviumba ila kwa haki, lakini wengi wao hawajui.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ مِيقَاتُهُمْ أَجْمَعِينَ ﴿٤١﴾

41. Kwa yakini siku ya hukumu ni wakati uliowekwa kwa wao wote.

يَوْمَ لَا يُغْنِي مَوْلًى عَن مَّوْلًى شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٢﴾

42. Siku ambayo rafiki hatamfaa rafiki cho chote, wala hawatanusuriwa.

إِلَّا مَن رَّحِمَ اللَّهُ إِنَّهُ هُوَ الْعَزِيزُ الرَّحِيمُ ﴿٤٣﴾

43. Ila yule Mwenyezi Mungu Atakayemrehemu; hakika Yeye ndiye Mwenye nguvu, Mrehemevu.

FUNGU 3

إِنَّ شَجَرَتَ الزَّقُّومِ ﴿٤٤﴾

44. Bila shaka mti wa Zakkum,

طَعَامُ الْأَثِيمِ ﴿٤٥﴾

45. Ni chakula cha mwenye dhambi.

كَالْمُهْلِ يَغْلِي فِي الْبُطُونِ ﴿٤٦﴾

46. Kama shaba iliyoyeyuka; huchemka matumboni-

كَغَلْيِ الْحَمِيمِ ﴿٤٧﴾

47. Kama mchemko wa maji ya moto.

خُذُوهُ فَاعْتِلُوهُ إِلَىٰ سَوَاءِ الْجَحِيمِ ﴿٤٨﴾

48. Mkamateni na mburureni mpaka katikati ya Jahanamu.

ثُمَّ صُبُّوا فَوْقَ رَأْسِهِ مِنْ عَذَابِ الْحَمِيمِ ﴿٤٩﴾

49. Kisha mmwagieni adhabu ya maji ya moto kichwani mwake.

ذُقْ إِنَّكَ أَنتَ الْعَزِيزُ الْكَرِيمُ ﴿٥٠﴾

50. Onja! Hakika wewe ndiwe mwenye nguvu, mheshimiwa!

---

**Aya 38.** *Watu wa Tubba.* Tubba ni jina la lakabu la wafalme wa Bani Himya waliokuwa wanatawala Yaman (Kashshaf Jami'ul Bayan).

**Aya 50.** Tazama sura 37:63.

51. Hakika hii ndiyo mliyokuwa mkibishana.

52. Bila shaka wale wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa katika mahali pa amani.

53. Katika Mabustani na chemchem.

54. Watavaa hariri laini na hariri nzito; wakikabiliana.

55. Hivi ndivyo itakavyokuwa; na Tutawaoza mahuri-aini.

56. Humo wataomba kila aina ya matunda, wakikaa kwa amani

57. Humo hawataonja mauti ila mauti yale ya kwanza na Atawalinda na adhabu ya Jahanamu.

58. Kwa fadhili zitokazo kwa Mola wako huu ndiyo ufaulu mkuu.

59. Basi Tumeifanya nyepesi kwa ulimi wako ili wakumbuke.

60. Kwahiyo ngoja, hakika wao (pia) wanangoja.

إِنَّ هٰذَا مَا كُنْتُمْ بِهٖ تَمْتَرُوْنَ ﴿٥١﴾

إِنَّ الْمُتَّقِيْنَ فِيْ مَقَامٍ أَمِيْنٍ ﴿٥٢﴾

فِيْ جَنّٰتٍ وَّعُيُوْنٍ ﴿٥٣﴾

يَلْبَسُوْنَ مِنْ سُنْدُسٍ وَّإِسْتَبْرَقٍ مُّتَقٰبِلِيْنَ ﴿٥٤﴾

كَذٰلِكَ وَزَوَّجْنٰهُمْ بِحُوْرٍ عِيْنٍ ﴿٥٥﴾

يَدْعُوْنَ فِيْهَا بِكُلِّ فَاكِهَةٍ اٰمِنِيْنَ ﴿٥٦﴾

لَا يَذُوْقُوْنَ فِيْهَا الْمَوْتَ إِلَّا الْمَوْتَةَ الْأُوْلٰى وَ
وَقٰهُمْ عَذَابَ الْجَحِيْمِ ﴿٥٧﴾

فَضْلًا مِّنْ رَّبِّكَ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيْمُ ﴿٥٨﴾

فَإِنَّمَا يَسَّرْنٰهُ بِلِسَانِكَ لَعَلَّهُمْ يَتَذَكَّرُوْنَ ﴿٥٩﴾

فَارْتَقِبْ إِنَّهُمْ مُّرْتَقِبُوْنَ ﴿٦٠﴾

سُوْرَةُ الْجَاثِيَةِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَمَانٍ وَّثَلاثُوْنَ ايَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 45. SURA AL-JAATHIYA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 4 na Aya 38 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (1)

2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye.

حٰمٓ (2)

3. Uteremsho wa Kitabu umetoka kwa Mwenyezi Mungu, Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ (3)

4. Bila shaka katika mbingu na ardhi zimo Ishara kwa ajili ya waaminio

اِنَّ فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ لَاٰيٰتٍ لِّلْمُؤْمِنِيْنَ (4)

5. Na katika umbo lenu na katika wanyama Aliowatawanya zimo Ishara kwa watu wenye yakini.

وَفِيْ خَلْقِكُمْ وَمَا يَبُثُّ مِنْ دَآبَّةٍ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ
يُّوْقِنُوْنَ (5)

6. Na (katika) kupishana usiku na mchana na (katika) riziki Aliyoteremsha Mwenyezi Mungu kutoka mawinguni na Akaifufua kwayo ardhi baada ya kufa kwake na mabadiliko ya pepo, zimo Ishara kwa watu wenye akili.

وَاخْتِلَافِ الَّيْلِ وَالنَّهَارِ وَمَآ اَنْزَلَ اللّٰهُ مِنَ السَّمَآءِ
مِنْ رِّزْقٍ فَاَحْيَا بِهِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا وَتَصْرِيْفِ
الرِّيٰحِ اٰيٰتٌ لِّقَوْمٍ يَّعْقِلُوْنَ (6)

7. Hizo ndizo Ishara za Mwenyezi Mungu Tunazokusomea kwa ukweli; basi hadithi gani watakayoamini baada ya Mwenyezi Mungu na Aya Zake?

تِلْكَ اٰيٰتُ اللّٰهِ نَتْلُوْهَا عَلَيْكَ بِالْحَقِّ فَبِاَيِّ حَدِيْثٍ
بَعْدَ اللّٰهِ وَاٰيٰتِهٖ يُؤْمِنُوْنَ (7)

---

Sura hii ilishuka Makka, na imepewa jina toka Aya 29.

**Aya 2.** *Haa Miim* (Tazama sura zilizopita).

**Aya 7.** *Hadithi gani watakayoamini.* Hapa imeelezwa ya kuwa Hadithi zinazotakiwa kuaminiwa ni zile zisizokwenda kinyume na maneno ya Qur'an. Ni wazi ya kuwa watu wengi walitunga hadithi za uwongo wakasema ziimesimuliwa na Mtume s.a.w. Hivyo hadithi na iwe katika Kitabu gani itakubaliwa kwa sharti hii tu ya kuwa haipinzani na maagizo na maneno ya Qur'an.

8. Maangamizo kwa kila atungaye uwongo, mwenye dhambi.

وَيْلٌ لِّكُلِّ أَفَّاكٍ أَثِيمٍ ﴿٨﴾

9. Anasikia Aya za Mwenyezi Mungu zikisomwa juu yake kisha hushikilia kujivuna kana kwamba hakuzisikia; basi umpe habari ya adhabu iumizayo.

يَسْمَعُ آيَاتِ اللَّهِ تُتْلَىٰ عَلَيْهِ ثُمَّ يُصِرُّ مُسْتَكْبِرًا كَأَن
لَّمْ يَسْمَعْهَا ۖ فَبَشِّرْهُ بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٩﴾

10. Na anapojua kidogo katika Aya Zetu huzifanyia mzaha. Watu hao ndio watakuwa na adhabu ifedheheshayo.

وَإِذَا عَلِمَ مِنْ آيَاتِنَا شَيْئًا اتَّخَذَهَا هُزُوًا ۚ أُولَٰئِكَ
لَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٠﴾

11. Na nyuma yao iko Jahanamu, wala waliyoyachuma hayatawafaa hata kidogo, wala walinzi waliowashika badala ya Mwenyezi Mungu; na watapata adhabu kubwa.

مِّن وَرَائِهِمْ جَهَنَّمُ ۖ وَلَا يُغْنِي عَنْهُم مَّا كَسَبُوا
شَيْئًا وَلَا مَا اتَّخَذُوا مِن دُونِ اللَّهِ أَوْلِيَاءَ ۖ وَلَهُمْ
عَذَابٌ عَظِيمٌ ﴿١١﴾

12. Huu ni mwongozo; lakini wale waliozikataa Aya za Mola wao watakuwa na adhabu yenye maumivu iumizayo.

هَٰذَا هُدًى ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِآيَاتِ رَبِّهِمْ لَهُمْ عَذَابٌ
مِّن رِّجْزٍ أَلِيمٌ ﴿١٢﴾

FUNGU 2

13. Mwenyezi Mungu ndiye Aliyewatiishieni bahari ili humo zipite merikebu kwa amri Yake, na ili mtafute fadhili Yake na mpate kushukuru.

اللَّهُ الَّذِي سَخَّرَ لَكُمُ الْبَحْرَ لِتَجْرِيَ الْفُلْكُ فِيهِ بِأَمْرِهِ
وَلِتَبْتَغُوا مِن فَضْلِهِ وَلَعَلَّكُمْ تَشْكُرُونَ ﴿١٣﴾

14. Na Amewatiishieni vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini - vyote vimetoka Kwake; bila shaka katika hayo zimo Ishara kwa watu wanaotafakari.

وَسَخَّرَ لَكُم مَّا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا
مِّنْهُ ۚ إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَآيَاتٍ لِّقَوْمٍ يَتَفَكَّرُونَ ﴿١٤﴾

---

**Aya 8.** *Wail,* " Maangamizo." Inasemekana ya kuwa *wail* ni bonde moja katika Jahanamu. Hapa wanaomkadhibisha Mtume *s.a.w.* wanaambiwa ya kuwa mwisho wao utakuwa maangamizo na kutupwa ndani ya *Jahanamu.*

**Aya 13-14.** Mwanadamu anatakiwa kufikiri ya kuwa vitu vyote vimetiishwa kwa ajili yake, basi je naye ameumbwa kwa kusudi gani? Hakuna kusudi jingine aliloumbiwa isipokuwa kumwabudu Mwenyezi Mungu na kumjua na kuchukua sifa Zake kwa kuwasaidia viumbe Wake wengine.

15. Waambie wale walioamini wawasamehe wale ambao hawatazamii kwamba siku zilizoahidiwa za Mwenyezi Mungu zitakuja kutokea, ili Awalipe watu kwa yale wanayoyachuma.

قُل لِّلَّذِينَ آمَنُوا يَغْفِرُوا لِلَّذِينَ لَا يَرْجُونَ أَيَّامَ اللَّهِ لِيَجْزِيَ قَوْمًا بِمَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

16. Mwenye kutenda wema basi ni kwa ajili ya nafsi yake, na mwenye kufanya uovu ni juu yake; kisha mtarudishwa kwa Mola wenu.

مَنْ عَمِلَ صَالِحًا فَلِنَفْسِهِ ۖ وَمَنْ أَسَاءَ فَعَلَيْهَا ۖ ثُمَّ إِلَىٰ رَبِّكُمْ تُرْجَعُونَ ﴿١٦﴾

17. Na kwa yakini Tuliwapa wana wa Israeli Kitabu na hukumu, na unabii na Tukawapa vitu vizuri na Tukawafadhili kuliko walimwengu.

وَلَقَدْ آتَيْنَا بَنِي إِسْرَائِيلَ الْكِتَابَ وَالْحُكْمَ وَالنُّبُوَّةَ وَرَزَقْنَاهُم مِّنَ الطَّيِّبَاتِ وَفَضَّلْنَاهُمْ عَلَى الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. Na Tukawapa maelezo ya amri, basi hawakuhitilafiana ila baada ya kuwafikia elimu, kwa uasi baina yao; hakika Mola wako Atahukumu kati yao siku ya Kiyama katika yale waliyokuwa wakihitilafiana.

وَآتَيْنَاهُم بَيِّنَاتٍ مِّنَ الْأَمْرِ ۖ فَمَا اخْتَلَفُوا إِلَّا مِن بَعْدِ مَا جَاءَهُمُ الْعِلْمُ بَغْيًا بَيْنَهُمْ ۚ إِنَّ رَبَّكَ يَقْضِي بَيْنَهُمْ يَوْمَ الْقِيَامَةِ فِيمَا كَانُوا فِيهِ يَخْتَلِفُونَ ﴿١٨﴾

19. Kisha Tumekuweka juu ya sheria hasa katika amri, basi ifuate, wala usifuate matamanio ya wale wasiojua.

ثُمَّ جَعَلْنَاكَ عَلَىٰ شَرِيعَةٍ مِّنَ الْأَمْرِ فَاتَّبِعْهَا وَلَا تَتَّبِعْ أَهْوَاءَ الَّذِينَ لَا يَعْلَمُونَ ﴿١٩﴾

20. Kwa yakini hao hawatakufaa cho chote mbele ya Mwenyezi Mungu; na hakika wadhalimu ni marafiki wao kwa wao, na Mwenyezi Mungu ni rafiki wa wamchao.

إِنَّهُمْ لَن يُغْنُوا عَنكَ مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ وَإِنَّ الظَّالِمِينَ بَعْضُهُمْ أَوْلِيَاءُ بَعْضٍ ۖ وَاللَّهُ وَلِيُّ الْمُتَّقِينَ ﴿٢٠﴾

21. Hizi ni dalili zilizo wazi kwa watu, nazo ni mwongozo na rehema kwa watu wenye yakini.

هَٰذَا بَصَائِرُ لِلنَّاسِ وَهُدًى وَرَحْمَةٌ لِّقَوْمٍ يُوقِنُونَ ﴿٢١﴾

22. Je! Wanafikiri wale waliofanya maovu kuwa Tutawafanya kama wale walioamini na kutenda mema - kwamba maisha yao na mauti yao yawe sawa? Ni mabaya wanayoyahukumu.

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ اجْتَرَحُوا السَّيِّئَاتِ أَن نَّجْعَلَهُمْ كَالَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ سَوَاءً مَّحْيَاهُمْ وَمَمَاتُهُمْ ۚ سَاءَ مَا يَحْكُمُونَ ﴿٢٢﴾

---

**Aya 15.** *Siku za Mwenyezi Mungu,* ni siku zile ambazo watu wanapewa mafanikio au wanaangamizwa.

FUNGU 3

23. Na Mwenyezi Mungu Ameziumba mbingu na ardhi kwa haki na ili kila nafsi ilipwe yale iliyoyachuma; nao hawatadhulumiwa.

وَخَلَقَ اللّٰهُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ بِالْحَقِّ وَلِتُجْزٰى
كُلُّ نَفْسٍۢ بِمَا كَسَبَتْ وَهُمْ لَا يُظْلَمُوْنَ ﴿٢٣﴾

24. Je, umemwona yule aliyefanya tamaa yake kuwa Mola wake, na ambaye Mwenyezi Mungu Alimhukumu kupotea hali Akijua, na ambaye masikio yake na moyo wake, Akavipiga muhuri, na ambaye macho yake Ameyabandika kifuniko? Ni nani basi atawaongoza baada ya Mwenyezi Mungu kuwalaani? Basi je hamjali?

اَفَرَءَيْتَ مَنِ اتَّخَذَ اِلٰهَهٗ هَوٰىهُ وَاَضَلَّهُ اللّٰهُ
عَلٰى عِلْمٍ وَّخَتَمَ عَلٰى سَمْعِهٖ وَقَلْبِهٖ وَجَعَلَ عَلٰى
بَصَرِهٖ غِشٰوَةً ؕ فَمَنْ يَّهْدِيْهِ مِنْۢ بَعْدِ اللّٰهِ ؕ
اَفَلَا تَذَكَّرُوْنَ ﴿٢٤﴾

25. Nao husema: Siyo huu ila ni uhai wetu wa dunia; tunakufa na tunaishi wala hakuna kinachotuangamiza isipokuwa dahari. Lakini wao hawana elimu ya hayo ila wanadhani tu.

وَقَالُوْا مَا هِيَ اِلَّا حَيَاتُنَا الدُّنْيَا نَمُوْتُ وَنَحْيَا
وَمَا يُهْلِكُنَاۤ اِلَّا الدَّهْرُ ۚ وَمَا لَهُمْ بِذٰلِكَ مِنْ
عِلْمٍ ۚ اِنْ هُمْ اِلَّا يَظُنُّوْنَ ﴿٢٥﴾

26. Na wanaposomewa Aya Zetu zilizo wazi hawana hoja ila kusema: Waleteni baba zetu ikiwa ninyi ni wasemao kweli.

وَاِذَا تُتْلٰى عَلَيْهِمْ اٰيٰتُنَا بَيِّنٰتٍ مَّا كَانَ حُجَّتَهُمْ
اِلَّاۤ اَنْ قَالُوا ائْتُوْا بِاٰبَآئِنَاۤ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٢٦﴾

27. Sema: Mwenyezi Mungu Huwapeni uzima kisha Huwafisheni, kisha Atawakusanyeni siku ya Kiyama - haina shaka; lakini watu wengi hawajui.

قُلِ اللّٰهُ يُحْيِيْكُمْ ثُمَّ يُمِيْتُكُمْ ثُمَّ يَجْمَعُكُمْ اِلٰى
يَوْمِ الْقِيٰمَةِ لَا رَيْبَ فِيْهِ وَلٰكِنَّ اَكْثَرَ النَّاسِ
لَا يَعْلَمُوْنَ ﴿٢٧﴾

FUNGU 4

28. Na ufalme wa mbingu na ardhi ni wa Mwenyezi Mungu; na siku itakapotokea saa ile, siku hiyo wale wanaokataa haki watateseka.

وَلِلّٰهِ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ؕ وَيَوْمَ تَقُوْمُ السَّاعَةُ
يَوْمَئِذٍ يَّخْسَرُ الْمُبْطِلُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Na utawaona kila taifa wakipiga magoti, kila taifa litaitwa kwenye kitabu

وَتَرٰى كُلَّ اُمَّةٍ جَاثِيَةً ۫ كُلُّ اُمَّةٍ تُدْعٰۤى اِلٰى

---

**Aya 29.** *Wakipiga magoti,* yaani watakuwa katika msiba mkubwa. Aya hii inaonyesha ya

chake; leo mtalipwa yale mliyokuwa mkiyatenda.

كِتٰبِهَا ؕ اَلْيَوْمَ تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Hii daftari Yetu inawaambieni kweli; bila shaka Tulikuwa Tukiyaandika yale mliyokuwa mkitenda.

هٰذَا كِتٰبُنَا يَنْطِقُ عَلَيْكُمْ بِالْحَقِّ ؕ اِنَّا كُنَّا نَسْتَنْسِخُ
مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُوْنَ ﴿٣٠﴾

31. Lakini wale walioamini na wakatenda mema, Mola wao Atawaingiza katika rehema Yake; hili ndilo pato dhahiri.

فَاَمَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَيُدْخِلُهُمْ
رَبُّهُمْ فِيْ رَحْمَتِهٖ ؕ ذٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْمُبِيْنُ ﴿٣١﴾

32. Waama wale waliokufuru (wataambiwa): Je, hazikuwa Aya Zangu zikisomewa ninyi; nanyi mkajivuna na mmekuwa watu wakosefu?

وَاَمَّا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا ۟ اَفَلَمْ تَكُنْ اٰيٰتِيْ تُتْلٰى عَلَيْكُمْ
فَاسْتَكْبَرْتُمْ وَكُنْتُمْ قَوْمًا مُّجْرِمِيْنَ ﴿٣٢﴾

33. Na iliposemwa: hakika ahadi ya Mwenyezi Mungu ni kweli, na saa ile haina shaka, mkasema: Hatujui saa ile ni nini; hatudhani ila kukisia tu wala hatuna yakini.

وَاِذَا قِيْلَ اِنَّ وَعْدَ اللّٰهِ حَقٌّ وَّالسَّاعَةُ لَا رَيْبَ
فِيْهَا قُلْتُمْ مَّا نَدْرِيْ مَا السَّاعَةُ ۙ اِنْ نَّظُنُّ اِلَّا ظَنًّا
وَّمَا نَحْنُ بِمُسْتَيْقِنِيْنَ ﴿٣٣﴾

34. Na ubaya wa waliyoyatenda utawadhirikia na yatawazunguka yale waliyoyafanyia mzaha.

وَبَدَا لَهُمْ سَيِّاٰتُ مَا عَمِلُوْا وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا
بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٣٤﴾

35. Na itasemwa: Leo Tunawasahauni kama ninyi mlivyosahau mkutano wa siku yenu hii, na mahali penu ni Motoni, wala hamna wasaidizi.

وَقِيْلَ الْيَوْمَ نَنْسٰكُمْ كَمَا نَسِيْتُمْ لِقَآءَ يَوْمِكُمْ هٰذَا
وَمَاْوٰىكُمُ النَّارُ وَمَا لَكُمْ مِّنْ نّٰصِرِيْنَ ﴿٣٥﴾

---

kuwa mataifa pia yatahukumiwa mbele ya Mwenyezi Mungu kwa matendo yao kama vile yanavyohukumiwa hapa duniani.

*Litaitwa kwenye kitabu chake.* Yaani watahukumiwa sawa na Sheria ya Kitabu walichopewa, au watahukumiwa sawa na dafatari ya vitendo vyao.

**Aya 32.** *Fastakbartum,* "Mkajivuna." *Istikbar* maana yake ni kuwa mtu si mkubwa lakini anapenda ajulikane kuwa yu mkubwa.

**Aya 35.** *Tunawasahauni.* Siyo matlabu yake kuwa Mungu anasahau, bali mradi wake ni "Tunawaacheni" kana kwamba mliosahauliwa.

36. Hayo ni kwa sababu mlizifanyia mzaha Ishara za Mwenyezi Mungu, na maisha ya dunia yaliwadanganyeni. Kwa hiyo, siku ile hawatatolewa humo, wala hawatapewa nafasi ya kukifikia kizingiti.

ذَٰلِكُم بِأَنَّكُمُ ٱتَّخَذْتُمْ ءَايَٰتِ ٱللَّهِ هُزُوًا وَغَرَّتْكُمُ
ٱلْحَيَوٰةُ ٱلدُّنْيَا ۚ فَٱلْيَوْمَ لَا يُخْرَجُونَ مِنْهَا وَلَا هُمْ
يُسْتَعْتَبُونَ ﴿٣٦﴾

37. Basi sifa zote njema ni za Mwenyezi Mungu, Mwumba wa mbingu na Mwumba wa ardhi, Mwumba wa ulimwengu.

فَلِلَّهِ ٱلْحَمْدُ رَبِّ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَرَبِّ ٱلْأَرْضِ رَبِّ
ٱلْعَٰلَمِينَ ﴿٣٧﴾

38. Na ukubwa ni Wake mbinguni na ardhini naye ni Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

وَلَهُ ٱلْكِبْرِيَآءُ فِى ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضِ ۖ وَهُوَ ٱلْعَزِيزُ
ٱلْحَكِيمُ ﴿٣٨﴾

---

**Aya 37.** Itakapotokea saa ile inayotajwa katika Aya 33 itajulikana kuwa Mwenyezi Mungu ndiye Mwenye kila sifa njema, na aliye Mwumba wa mbingu na ardhi na Mwumba wa walimwengu wote. Mambo yatakayotokea saa ile yatahakikisha ya kuwa Ukubwa hasa ni wa Mwenyezi Mungu katika mbingu na ardhi, naye ni bila shaka Mwenye hekima.

سُوْرَةُ الاَحْقَافِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ ثَلاثُوْنَ ايَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 46. SURA AL-AHQAAF

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 4 na Aya 36 pamoja na Bismillahi*

### JUZU 26

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Ahimidiwaye, Atukuzwaye.

3. Uteremsho wa Kitabu hiki umetoka kwa Mwenyezi Mungu, Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

4. Hatukuziumba mbingu na ardhi wala yaliyomo kati yao ila kwa haki na kwa muda uliowekwa; na wale wanaokufuru huyapuuza wanayoonywa.

5. Sema: Je, mmewaona mnaowaita kinyume cha Mwenyezi Mungu? Nionyesheni kipi walichokiumba katika ardhi, au wanayo shirika katika mbingu? Nileteeni Kitabu kilichokuwa kabla ya hiki au alama yo yote ya elimu ikiwa mnasema kweli.

الجزء ٢٦

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

حٰمٓ ②

تَنْزِيْلُ الْكِتٰبِ مِنَ اللّٰهِ الْعَزِيْزِ الْحَكِيْمِ ③

مَا خَلَقْنَا السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَآ اِلَّا
بِالْحَقِّ وَاَجَلٍ مُّسَمًّى ۚ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا عَمَّآ اُنْذِرُوْا
مُعْرِضُوْنَ ④

قُلْ اَرَءَيْتُمْ مَّا تَدْعُوْنَ مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ اَرُوْنِيْ
مَاذَا خَلَقُوْا مِنَ الْاَرْضِ اَمْ لَهُمْ شِرْكٌ فِي السَّمٰوٰتِ ۚ
اِيْتُوْنِيْ بِكِتٰبٍ مِّنْ قَبْلِ هٰذَآ اَوْ اَثٰرَةٍ مِّنْ عِلْمٍ
اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ⑤

---

Hii ndiyo sura ya mwisho katika fungu la *Haa Miim* na imepewa jina toka Aya 22, nayo sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Haa Miim* ni maneno ya mkato kwa ajili ya sifa mbili za Mwenyezi Mungu. *Haa* ni *Hamiid* (Ahimidiwaye au asifiwaye); *Miim* ni *Majiid* (Atukuzwaye).

**Aya 4.** *Kwa haki,* maneno haya yanaonyesha ya kuwa ilikuwapo haja ya kwamba vitu hivi viumbwe kwa ajili ya kumfaa mwanadamu, havikuumbwa bila kuhitajiwa, bali ilikuwapo haja ya haki ya kwamba viwepo.

*Muda uliowekwa.* Maneno haya yamewekwa kuwakumbusha wale wanaozama katika mambo ya dunia na kumsahau Mwenyezi Mungu ya kuwa mambo ya dunia hii yana muda maalumu tu na kuna siku yatapita, hivyo wasipoteze bure wakati wao, bali waangalie mambo ya Akhera ambayo yatadumu milele.

**Aya 5.** *Nionyesheni kipi walichokiumba.* Hao wanaosadiki ya kuwa Nabii Isa alipata

6. Na mpotevu mkubwa ni nani kuliko yule anayemwomba asiyekuwa Mwenyezi Mungu ambaye hatamjibu mpaka siku ya Kiyama, na hao hawatambui dua zao.

وَمَنْ أَضَلُّ مِمَّنْ يَدْعُوا مِنْ دُونِ اللَّهِ مَنْ لَا يَسْتَجِيبُ لَهُ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ وَهُمْ عَنْ دُعَائِهِمْ غَافِلُونَ ﴿٦﴾

7. Na watu watakapokusanywa (wale walioombwa) watakuwa maadui zao, nao wataikataa ibada yao.

وَإِذَا حُشِرَ النَّاسُ كَانُوا لَهُمْ أَعْدَاءً وَكَانُوا بِعِبَادَتِهِمْ كَافِرِينَ ﴿٧﴾

8. Na wanaposomewa Aya Zetu zilizo wazi, wale waliokufuru husema juu ya haki inapowajia: Huu ni uchawi dhahiri.

وَإِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِمْ آيَاتُنَا بَيِّنَاتٍ قَالَ الَّذِينَ كَفَرُوا لِلْحَقِّ لَمَّا جَاءَهُمْ هَٰذَا سِحْرٌ مُبِينٌ ﴿٨﴾

9. Au husema: Ameyatunga mwenyewe. Sema: Ikiwa nimeyatunga mimi, basi hamwezi kunifaa cho chote mbele ya Mwenyezi Mungu; Yeye ndiye Ajuaye sana mnayoyashughulikia. Yeye Ametosha kuwa Shahidi kati yangu na yenu, naye ni Msamehevu, Mrehemevu.

أَمْ يَقُولُونَ افْتَرَاهُ ۖ قُلْ إِنِ افْتَرَيْتُهُ فَلَا تَمْلِكُونَ لِي مِنَ اللَّهِ شَيْئًا ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَا تُفِيضُونَ فِيهِ ۖ كَفَىٰ بِهِ شَهِيدًا بَيْنِي وَبَيْنَكُمْ ۖ وَهُوَ الْغَفُورُ الرَّحِيمُ ﴿٩﴾

10. Sema: Mimi si mpya katika Mitume, wala sijui nitakavyofanywa mimi wala mtakavyofanywa ninyi. Sifuati ila yaliyofunuliwa kwangu; na mimi siye ila ni Mwonyaji dhahiri.

قُلْ مَا كُنْتُ بِدْعًا مِنَ الرُّسُلِ وَمَا أَدْرِي مَا يُفْعَلُ بِي وَلَا بِكُمْ ۖ إِنْ أَتَّبِعُ إِلَّا مَا يُوحَىٰ إِلَيَّ وَمَا أَنَا إِلَّا نَذِيرٌ مُبِينٌ ﴿١٠﴾

kuumba vitu sasa watokee kujibu hoja hii ya Mwenyezi Mungu, na waonyeshe viko wapi alivyoumba. Sifa ya kuumba ni ya Mwenyezi Mungu tu, hakushirikiana na ye yote. Miungu ya uwongo ingekuwa miungu bila shaka tungeona vitu ilivyoviumba

*Nileteeni Kitabu.* Maneno haya yanaonyesha ya kuwa katika mambo ya itikadi na imani lazima ufuatwe ufunuo wa Kitabu cha Mwenyezi Mungu. Ndiyo maana imesemwa washirikina waonyeshe katika kitabu cha Mungu habari za itikadi zao. Mambo ya itikadi hayafuatwi kwa kusikiasikia maneno au rai za watu, bali yawe maagizo ya Mwenyezi Mungu Mwenyewe.

**Aya 8.** *Huu ni uchawi dhahiri.* Haya ndiyo maneno ya watu wanaokufuru. Wanaposhindwa katika dalili na uwazi wa Ishara za Mungu, wanakimbilia kusema kuwa yote hayo yasingeweza kufanyika ila kwa sababu ya uchawi.

**Aya 10.** *Mimi si mpya katika Mitume.* Hapa Mtume *s.a.w.* anawaambia watu ya kuwa yeye si Mtume mpya au wa kwanza kufika duniani, bali Mitume wengi walimtangulia na ambao watu wanawaamini, basi pia watazame je hakufanana na Mitume hao? Hii ndiyo alama mojawapo ya kuwatambua Manabii wakweli wanapofika. Kama atufikie Mtume ye yote tutazame je, amefanana na Mitume waliopita zamani?

11. Sema: Mwaonaje ikiwa kama imetoka kwa Mwenyezi Mungu nanyi mmeikataa, na shahidi miongoni mwa wana wa Israeli alishuhudia juu ya mfano wake na akaamini, lakini ninyi mnafanya kiburi; kwa yakini Mwenyezi Mungu Haongozi watu wadhalimu.

قُلْ أَرَءَيْتُمْ إِن كَانَ مِنْ عِندِ ٱللَّهِ وَكَفَرْتُم بِهِۦ
وَشَهِدَ شَاهِدٌ مِّنۢ بَنِىٓ إِسْرَٰٓءِيلَ عَلَىٰ مِثْلِهِۦ
فَـَٔامَنَ وَٱسْتَكْبَرْتُمْ ۖ إِنَّ ٱللَّهَ لَا يَهْدِى ٱلْقَوْمَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١١﴾

FUNGU 2

12. Na waliokufuru wakawaambia waaminio: Lau ingalikuwa njema msingetutangulia kwayo. Na wanapokosa kuongoka kwayo, basi husema: huu ni uwongo wa zamani.

وَقَالَ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ لِلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ لَوْ كَانَ خَيْرًا مَّا
سَبَقُونَآ إِلَيْهِ ۚ وَإِذْ لَمْ يَهْتَدُوا۟ بِهِۦ فَسَيَقُولُونَ
هَٰذَآ إِفْكٌ قَدِيمٌ ﴿١٢﴾

13. Na kabla yake kilikuwapo Kitabu cha Musa kiongozi na chenye rehema. Na hiki ni Kitabu chenye kusadikisha, cha lugha ya Kiarabu, ili kiwaonye wale waliodhulumu na chenye habari za furaha kwa watendao wema.

وَمِن قَبْلِهِۦ كِتَٰبُ مُوسَىٰٓ إِمَامًا وَرَحْمَةً ۚ وَهَٰذَا
كِتَٰبٌ مُّصَدِّقٌ لِّسَانًا عَرَبِيًّا لِّيُنذِرَ ٱلَّذِينَ ظَلَمُوا۟
وَبُشْرَىٰ لِلْمُحْسِنِينَ ﴿١٣﴾

14. Hakika wale waliosema, Mola wetu ni Mwenyezi Mungu, kisha wakadumu imara, hawataogopa wala hawatahuzunika.

إِنَّ ٱلَّذِينَ قَالُوا۟ رَبُّنَا ٱللَّهُ ثُمَّ ٱسْتَقَٰمُوا۟ فَلَا خَوْفٌ
عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿١٤﴾

15. Hao ndio watu wa Peponi, watakaa humo: ni malipo ya yale waliyokuwa wakiyatenda.

أُو۟لَٰٓئِكَ أَصْحَٰبُ ٱلْجَنَّةِ خَٰلِدِينَ فِيهَا جَزَآءًۢ بِمَا كَانُوا۟
يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

---

**Aya 13.** *Chenye kusadikisha.* Mahali pengi Qur'an imesemwa inasadikisha Vitabu vya zamani, yaani inaonyesha habari zilizo kweli katika Vitabu vile na zilizo uwongo. Na ndivyo ilivyofanya Qur'an. Imebainisha makosa mengi yaliyoingia katika Vitabu vya zamani na kuonyesha habari zao zilizo sahihi.

**Aya 14.** Mahali penigne imesemwa hivi: *Hakika wale wanaosema, Mola wetu ni Mwenyezi Mungu, kisha wakaendelea kwa kudumu, huwateremkia Malaika (wakiwaambia): Msiogope wala msihuzunike, na furahieni Pepo mliyokuwa mkiahidiwa* (sura 41:31). Aya hizi zinaonyesha ya kwamba ingawa waaminio hutaabishwa hapa duniani na kutiwa mashakani, lakini Mwenyezi Mungu huwafariji kwa kuwateremshia Malaika wanaowapa habari njema ambazo zinawatoa huzuni na hofu na wanakuwa imara katika imani. Habari hizi hupata ama kwa ufunuo au *ilham* au njozi na ndoto.

وَوَصَّيْنَا الْإِنسَانَ بِوَالِدَيْهِ إِحْسَانًا ۖ حَمَلَتْهُ
أُمُّهُ كُرْهًا وَوَضَعَتْهُ كُرْهًا ۖ وَحَمْلُهُ وَفِصَالُهُ
ثَلَاثُونَ شَهْرًا ۚ حَتَّىٰ إِذَا بَلَغَ أَشُدَّهُ وَبَلَغَ أَرْبَعِينَ
سَنَةً قَالَ رَبِّ أَوْزِعْنِي أَنْ أَشْكُرَ نِعْمَتَكَ الَّتِي
أَنْعَمْتَ عَلَيَّ وَعَلَىٰ وَالِدَيَّ وَأَنْ أَعْمَلَ صَالِحًا
تَرْضَاهُ وَأَصْلِحْ لِي فِي ذُرِّيَّتِي ۖ إِنِّي تُبْتُ إِلَيْكَ
وَإِنِّي مِنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿١٦﴾

16. Na Tumemwusia mwanadamu afanye wema kwa wazazi wake; mama yake amechukua mimba yake kwa taabu na akamzaa kwa taabu; na kumbeba na kumwachisha ziwa ni miezi thelathini; hata anapofikia balehe yake na akawa mwenye umri wa miaka arobaini, akasema: Ee Mola wangu, Uniwezeshe nishukuru neema Zako ulizonineemesha mimi na wazazi wangu, na ili nifanye vitendo vizuri Unavyovipenda, na Ukanifanyie wema katika watoto wangu; kwa yakini ninatubu Kwako; na hakika mimi ni miongoni mwa waliosilimu.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ نَتَقَبَّلُ عَنْهُمْ أَحْسَنَ مَا عَمِلُوا وَ
نَتَجَاوَزُ عَن سَيِّئَاتِهِمْ فِي أَصْحَابِ الْجَنَّةِ ۖ وَعْدَ
الصِّدْقِ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿١٧﴾

17. Hao ndio Tunaowakubali vitendo vyao vyema walivyovifanya, na Tunayapita kando makosa yao, watakuwa miongoni mwa watu wa Peponi: miadi ya kweli waliyoahidiwa.

وَالَّذِي قَالَ لِوَالِدَيْهِ أُفٍّ لَّكُمَا أَتَعِدَانِنِي أَنْ
أُخْرَجَ وَقَدْ خَلَتِ الْقُرُونُ مِن قَبْلِي وَهُمَا
يَسْتَغِيثَانِ اللَّهَ وَيْلَكَ آمِنْ إِنَّ وَعْدَ اللَّهِ حَقٌّ
فَيَقُولُ مَا هَٰذَا إِلَّا أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٨﴾

18. Na ambaye awaambiaye wazazi wake: Kefule ninyi! Je, mnaniogofisha ya kuwa nitatolewa na hali vizazi vingi vilikwisha pita kabla yangu? Na hao wawili huomba msaada wa Mwenyezi Mungu; (nao humwambia mtoto wao): Ole wako! Amin, hakika ahadi ya Mwenyezi Mungu ni kweli. Lakini yeye husema: Siyo haya ila ni visa vya watu wa kale.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ حَقَّ عَلَيْهِمُ الْقَوْلُ فِي أُمَمٍ قَدْ
خَلَتْ مِن قَبْلِهِم مِّنَ الْجِنِّ وَالْإِنسِ ۖ إِنَّهُمْ
كَانُوا خَاسِرِينَ ﴿١٩﴾

19. Hao ndio ambao imelazimika hukumu juu yao, pamoja na mataifa yaliyopita kabla yao ya majinni na watu, hakika hao ndio waliokuwa wamepata hasara.

وَلِكُلٍّ دَرَجَاتٌ مِّمَّا عَمِلُوا ۖ وَلِيُوَفِّيَهُمْ أَعْمَالَهُمْ
وَهُمْ لَا يُظْلَمُونَ ﴿٢٠﴾

20. Na wote wana madaraja kwa yale waliyoyatenda, na ili (Mungu) Awalipe malipo ya vitendo vyao, nao hawatadhulumiwa.

21. Na siku watakapowekwa waliokufuru mbele ya Moto: Mlipoteza vitu vyenu vizuri katika maisha yenu ya dunia, nanyi mlijifurahisha navyo, basi leo mtapewa adhabu ya fedheha kwa sababu mlijivuna bure duniani, na kwa sababu mlikuwa mkiasi.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ الَّذِينَ كَفَرُوا عَلَى النَّارِ أَذْهَبْتُمْ
طَيِّبَاتِكُمْ فِي حَيَاتِكُمُ الدُّنْيَا وَاسْتَمْتَعْتُمْ بِهَا
فَالْيَوْمَ تُجْزَوْنَ عَذَابَ الْهُونِ بِمَا كُنْتُمْ تَسْتَكْبِرُونَ
فِي الْأَرْضِ بِغَيْرِ الْحَقِّ وَبِمَا كُنْتُمْ تَفْسُقُونَ ٢١ ع

FUNGU 3

22. Na kumbuka nduguye 'Ad alipowaonya kaumu yake katika (nchi yenye) machuguu ya mchanga, na kwa yakini Waonyaji walitokea kabla yake na nyuma yake: Msimwabudu ye yote ila Mwenyezi Mungu: hakika mimi nawahofieni adhabu ya siku iliyo kuu.

وَاذْكُرْ أَخَا عَادٍ إِذْ أَنْذَرَ قَوْمَهُ بِالْأَحْقَافِ وَ
قَدْ خَلَتِ النُّذُرُ مِنْ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِ
أَلَّا تَعْبُدُوا إِلَّا اللَّهَ إِنِّي أَخَافُ عَلَيْكُمْ عَذَابَ
يَوْمٍ عَظِيمٍ ٢٢

23. Wakasema: Je, umetujia ili utugeuze mabali na miungu yetu? Basi tuletee unayotuahidi ikiwa u miongoni mwa wasemao kweli.

قَالُوا أَجِئْتَنَا لِتَأْفِكَنَا عَنْ آلِهَتِنَا فَأْتِنَا بِمَا
تَعِدُنَا إِنْ كُنْتَ مِنَ الصَّادِقِينَ ٢٣

24. Akasema: Elimu hasa iko kwa Mwenyezi Mungu tu, nami ninawafikishieni yale niliyotumwa nayo, walakini ninawaoneni kuwa ninyi ni watu mfanyao ujinga.

قَالَ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِنْدَ اللَّهِ وَأُبَلِّغُكُمْ مَا أُرْسِلْتُ
بِهِ وَلَٰكِنِّي أَرَاكُمْ قَوْمًا تَجْهَلُونَ ٢٤

25. Basi walipoliona wingu likiyaelekea mabonde yao, wakasema: Wingu hili litatunyeshea mvua. Bali haya ni yale yale myaombayo kwa upesi: ni upepo uliomo adhabu iumizayo,

فَلَمَّا رَأَوْهُ عَارِضًا مُسْتَقْبِلَ أَوْدِيَتِهِمْ قَالُوا هَٰذَا
عَارِضٌ مُمْطِرُنَا بَلْ هُوَ مَا اسْتَعْجَلْتُمْ بِهِ رِيحٌ
فِيهَا عَذَابٌ أَلِيمٌ ٢٥

26. Unaoangamiza kila kitu kwa amri ya Mola wake. Basi wamekuwa si wenye kuonekana ila nyumba zao; hivyo ndivyo Tuwalipavyo watu wakosefu.

تُدَمِّرُ كُلَّ شَيْءٍ بِأَمْرِ رَبِّهَا فَأَصْبَحُوا لَا يُرَىٰ
إِلَّا مَسَاكِنُهُمْ كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْقَوْمَ الْمُجْرِمِينَ ٢٦

---

**Aya 22.** *Bil-Ahqaafi.* Neno hili linaweza kuwa na maana mbili: (1) *Katika (nchi yenye) machuguu ya mchanga,* yaani watu wa kabila la 'Ad walikuwa katika nchi yenye mchanga

27. Na bila shaka Tuliwastawisha katika yale Tusiyowastawisheni ninyi, na Tuliwapa masikio na macho na mioyo, lakini masikio yao na macho yao na mioyo yao havikuwafaa cho chote walipokuwa wakikataa Aya za Mwenyezi Mungu na yakawazinga yale yale waliyoyafanyia mzaha.

وَلَقَدْ مَكَّنّٰهُمْ فِيْمَآ اِنْ مَّكَّنّٰكُمْ فِيْهِ وَجَعَلْنَا
لَهُمْ سَمْعًا وَّاَبْصَارًا وَّاَفْـِٕدَةً ۖ فَمَآ اَغْنٰى عَنْهُمْ
سَمْعُهُمْ وَلَآ اَبْصَارُهُمْ وَلَآ اَفْـِٕدَتُهُمْ مِّنْ شَيْءٍ
اِذْ كَانُوْا يَجْحَدُوْنَ ۙ بِاٰيٰتِ اللّٰهِ وَحَاقَ بِهِمْ مَّا كَانُوْا
بِهٖ يَسْتَهْزِءُوْنَ ﴿٢٧﴾ ع

## FUNGU 4

28. Na hakika Tuliviangamiza vijiji vyote vilivyowazungukeni na Tumebadilisha Ishara ili watugeukie.

وَلَقَدْ اَهْلَكْنَا مَا حَوْلَكُمْ مِّنَ الْقُرٰى وَصَرَّفْنَا
الْاٰيٰتِ لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُوْنَ ﴿٢٨﴾

29. Basi mbona haikuwasaidia miungu ile waliyoishika kinyume cha Mwenyezi Mungu ili iwakaribishe Kwake? Bali imewapotea; na huo ndiyo uwongo wao na waliyokuwa wakiyatunga.

فَلَوْلَا نَصَرَهُمُ الَّذِيْنَ اتَّخَذُوْا مِنْ دُوْنِ اللّٰهِ قُرْبَانًا
اٰلِهَةً ۖ بَلْ ضَلُّوْا عَنْهُمْ ۚ وَذٰلِكَ اِفْكُهُمْ وَمَا كَانُوْا
يَفْتَرُوْنَ ﴿٢٩﴾

30. Na Tulipokugeuzia kundi la majinni kwa kusikiliza Qur'an; basi walipoihudhuria wakasema: Nyamazeni; na ilipokwisha (somwa) walirudi kwa jamaa zao wakiwaonya.

وَاِذْ صَرَفْنَآ اِلَيْكَ نَفَرًا مِّنَ الْجِنِّ يَسْتَمِعُوْنَ الْقُرْاٰنَ ۚ
فَلَمَّا حَضَرُوْهُ قَالُوْٓا اَنْصِتُوْا ۚ فَلَمَّا قُضِيَ وَلَّوْا اِلٰى
قَوْمِهِمْ مُّنْذِرِيْنَ ﴿٣٠﴾

31. Wakasema: Enyi watu wetu, hakika Tumesikia Kitabu kilichoteremshwa baada ya Musa kinachosadikisha yaliyokuwa kabla yake na kinachoongoza kwenye haki na kwenye njia iliyonyoka.

قَالُوْا يٰقَوْمَنَآ اِنَّا سَمِعْنَا كِتٰبًا اُنْزِلَ مِنْۢ بَعْدِ مُوْسٰى
مُصَدِّقًا لِّمَا بَيْنَ يَدَيْهِ يَهْدِيْٓ اِلَى الْحَقِّ وَاِلٰى
طَرِيْقٍ مُّسْتَقِيْمٍ ﴿٣١﴾

---

mwingi; (2) aliwaonya *na machuguu ya mchanga,* ya kwamba machuguu yale ya mchanga ndiyo yatakayotumiwa kwa kuwaangamiza.

**Aya 30.** *Jinn* waliotajwa hapa ni wale wale Matajiri wa Kiyahudi wa Nasibin ambao walikuwa wakija Makka kufanya biashara, basi huko waliisikia Qur'an wakaiamini (sura 72:7).

32. Enyi watu wetu, mwitikieni Mwitaji wa Mwenyezi Mungu na mwaminini, Atawasameheni madhambi yenu na Atawalindeni katika adhabu iumizayo.

يَٰقَوْمَنَآ أَجِيبُوا۟ دَاعِىَ ٱللَّهِ وَءَامِنُوا۟ بِهِۦ يَغْفِرْ لَكُم
مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُجِرْكُم مِّنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٣١﴾

33. Na asiyemwitikia Mwitaji wa Mwenyezi Mungu, basi yeye hataepuka katika ardhi wala hawatakuwa na walinzi badala yake. Hao wamo katika upotevu dhahiri.

وَمَن لَّا يُجِبْ دَاعِىَ ٱللَّهِ فَلَيْسَ بِمُعْجِزٍ فِى ٱلْأَرْضِ
وَلَيْسَ لَهُۥ مِن دُونِهِۦٓ أَوْلِيَآءُ ۚ أُو۟لَٰٓئِكَ فِى ضَلَٰلٍ مُّبِينٍ ﴿٣٢﴾

34. Je, hawakuona ya kwamba Mwenyezi Mungu Aliyeziumba mbingu na ardhi na Hakulegea kwa kuziumba Ana uwezo wa kuwafufua wafu? Naam, hakika Yeye ni mweza wa kila kitu.

أَوَلَمْ يَرَوْا۟ أَنَّ ٱللَّهَ ٱلَّذِى خَلَقَ ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلْأَرْضَ
وَلَمْ يَعْىَ بِخَلْقِهِنَّ بِقَٰدِرٍ عَلَىٰٓ أَن يُحْۦِىَ ٱلْمَوْتَىٰ ۚ
بَلَىٰٓ إِنَّهُۥ عَلَىٰ كُلِّ شَىْءٍ قَدِيرٌ ﴿٣٣﴾

35. Na siku watakayopelekwa wale waliokufuru Motoni; Je, hii si haki? Watasema: Naam! Wallahi (ni haki). Atasema: Basi onjeni adhabu kwa sababu mlikuwa mkikataa.

وَيَوْمَ يُعْرَضُ ٱلَّذِينَ كَفَرُوا۟ عَلَى ٱلنَّارِ أَلَيْسَ هَٰذَا
بِٱلْحَقِّ ۖ قَالُوا۟ بَلَىٰ وَرَبِّنَا ۚ قَالَ فَذُوقُوا۟ ٱلْعَذَابَ
بِمَا كُنتُمْ تَكْفُرُونَ ﴿٣٤﴾

36. Basi subiri kama walivyosubiri Mitume wenye imara, wala usiwahimizie (adhabu). Siku watakayoyaona waliyoahidiwa itakuwa kana kwamba hawakukaa ila saa moja ya mchana. Huu ndiyo ufikisho! Basi hawataangamizwa ila watu wakosefu.

فَٱصْبِرْ كَمَا صَبَرَ أُو۟لُوا۟ ٱلْعَزْمِ مِنَ ٱلرُّسُلِ وَلَا
تَسْتَعْجِل لَّهُمْ ۚ كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَ مَا يُوعَدُونَ
لَمْ يَلْبَثُوٓا۟ إِلَّا سَاعَةً مِّن نَّهَارٍۭ ۚ بَلَٰغٌ ۚ فَهَلْ يُهْلَكُ
إِلَّا ٱلْقَوْمُ ٱلْفَٰسِقُونَ ﴿٣٥﴾

**Aya 36.** Mungu hana haraka na watu, maana anajua ya kuwa ingawa wamo katika raha na hawajali maonyo, lakini mara itakapowafikia adhabu inayokaa siku nyingi, basi raha yote itasahauliwa. Namna hii kwa adhabu ya siku Kiyama uchungu wake utawasahaulisha watu furaha zote walizoendesha, na wataona kama hawakupata kukaa hapa duniani ila saa moja tu.

سُوْرَةُ مُحَمَّدٍ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّثَلاثُوْنَ ايَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 47. SURA MUHAMMAD

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 4 na Aya 39 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Wale waliokufuru na wakazuilia (watu) njia ya Mwenyezi Mungu, Yeye Ataviharibu vitendo vyao.

3. Na wale walioamini na wakatenda mema na wakaamini yaliyoteremshwa juu ya Muhammad, nayo ni haki iliyotoka kwa Mola wao, Atawaondolea maovu yao na Atarekebisha mienendo yao.

4. Hayo ni kwa sababu wale waliokufuru walifuata upotevu, lakini wale walioamini wakafuata haki iliyotoka kwa Mola wao; hivi ndivyo Mwenyezi Mungu Huwaeleza watu hali zao.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

اَلَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْا عَنْ سَبِيْلِ اللّٰهِ اَضَلَّ اَعْمَالَهُمْ ②

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَاٰمَنُوْا بِمَا نُزِّلَ عَلٰى مُحَمَّدٍ وَّهُوَ الْحَقُّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۙ كَفَّرَ عَنْهُمْ سَيِّاٰتِهِمْ وَاَصْلَحَ بَالَهُمْ ③

ذٰلِكَ بِاَنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوا اتَّبَعُوا الْبَاطِلَ وَاَنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوا اتَّبَعُوا الْحَقَّ مِنْ رَّبِّهِمْ ۗ كَذٰلِكَ يَضْرِبُ اللّٰهُ لِلنَّاسِ اَمْثَالَهُمْ ④

---

Sura hii inaitwa *Muhammad* na pia inaitwa *Qitaal* (Vita), na ilishuka Madina. Jina la kwanza la sura hii linabashiria ya kuwa watu wanaomwamini Mtume Muhammad *s.a.w.* watapata mafanikio ya kidunia. Iliposhuka sura hii Waislamu walikuwa katika hali ya unyonge kabisa, na walikuwa wamekimbia kutoka majumba yao, na huko walikokimbilia wakawa katika hatari ya kufutwa kabisa na adui mwenye nguvu.

Jina la pili linabashiria ya kuwa adhabu waliyoahidiwa makafiri itawafikia katika namna ya vita na wakubwa wao wataangamia, wengine wao watatekwa au kushindwa na kudhalilika.

**Aya 2.** *Ataviharibu vitendo vyao,* yaani watu wanaofanya kazi ya kuwazuia watu wasiingine katika njia ya haki, kwa hakika wanasumbuka bure, maana, matokeo ya kazi yao hayatakuwa kama wanavyotaka, bali kweli ndiyo itakayoshinda.

**Aya 3.** Imani ina sharti mbili: (1) yakini; (2) utii. Hapo matendo mema lazima yatatokea katika imani yenye sharti hizo mbili. Imani ni kama mbegu na matendo mema ndiyo matunda yake. Basi kama mbegu haizai matunda haina maana, na imani pasipo matendo mema pia haina maana.

5. Basi mnapokutana (vitani) na wale waliokufuru wapigeni shingo mpaka mmewashinda, kisha wafungeni sana, tena waacheni kwa ihsani au kwa kujikomboa, hata vita vitue mizigo yake. Ndivyo hivyo; na kama Mwenyezi Mungu Angalitaka Angalijilipiza kisasi kwao, lakini Huwajaribu baadhi yenu kwa mikono ya watu wengine. Na wale waliouawa katika njia ya Mwenyezi Mungu basi Hataviharibu kamwe vitendo vyao.

فَإِذَا لَقِيتُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا فَضَرْبَ الرِّقَابِ حَتَّىٰ إِذَا
أَثْخَنتُمُوهُمْ فَشُدُّوا الْوَثَاقَ فَإِمَّا مَنًّا بَعْدُ وَإِمَّا
فِدَاءً حَتَّىٰ تَضَعَ الْحَرْبُ أَوْزَارَهَا ذَٰلِكَ وَلَوْ يَشَاءُ
اللَّهُ لَانتَصَرَ مِنْهُمْ وَلَٰكِن لِّيَبْلُوَ بَعْضَكُم بِبَعْضٍ وَ
الَّذِينَ قُتِلُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ فَلَن يُضِلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿٥﴾

6. Atawaongoza na kurekebisha mienendo yao.

سَيَهْدِيهِمْ وَيُصْلِحُ بَالَهُمْ ﴿٦﴾

7. Na Atawaingiza katika bustani Aliyoipamba na kuitunza kwa ajili yao.

وَيُدْخِلُهُمُ الْجَنَّةَ عَرَّفَهَا لَهُمْ ﴿٧﴾

8. Enyi mlioamini, mkimsaidia Mwenyezi Mungu, Atawasaidieni na Ataiimarisha miguu yenu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن تَنصُرُوا اللَّهَ يَنصُرْكُمْ وَ
يُثَبِّتْ أَقْدَامَكُمْ ﴿٨﴾

9. Na wale waliokufuru basi kwao ni maangamizo na Atavipoteza vitendo vyao.

وَالَّذِينَ كَفَرُوا فَتَعْسًا لَّهُمْ وَأَضَلَّ أَعْمَالَهُمْ ﴿٩﴾

10. Hayo ni kwa sababu waliyachukia Aliyoyateremsha Mwenyezi Mungu, basi Akaviharibu vitendo vyao.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ كَرِهُوا مَا أَنزَلَ اللَّهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿١٠﴾

11. Je, hawakutembea katika ardhi wakaona umekuwaje mwisho wa wale waliowatangulia? Mwenyezi Mungu Aliwaangamiza, na kwa makafiri itakuwa (adhabu) kama hii.

أَفَلَمْ يَسِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَيَنظُرُوا كَيْفَ كَانَ
عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ دَمَّرَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَ
لِلْكَافِرِينَ أَمْثَالُهَا ﴿١١﴾

12. Hayo ni kwa sababu Mwenyezi Mungu ni Mlinzi wa walioamini lakini makafiri hawana mlinzi.

ذَٰلِكَ بِأَنَّ اللَّهَ مَوْلَى الَّذِينَ آمَنُوا وَأَنَّ الْكَافِرِينَ
لَا مَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿١٢﴾ ع

---

**Aya 5.** Waislamu wanafunzwa na Aya hii ya kuwa mateka wakamatwe pale inapokuwa vita imepiganwa sana ili kupunguza nguvu ya adui. Na baadaye mateka hao wa vita wanaweza kusamehewa na kuachwa bure au wanaweza kujikomboa. Amri hii ya Kiislamu ingefumbua

FUNGU 2

13. Kwa hakika Mwenyezi Mungu Huwaingiza walioamini na wafanyao wema katika Bustani ipitayo mito chini yake. Lakini waliokufuru hujifurahisha na hula kama walavyo wanyama, na Moto ni kikao chao.

إِنَّ اللَّهَ يُدْخِلُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ
جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَالَّذِينَ كَفَرُوا
يَتَمَتَّعُونَ وَيَأْكُلُونَ كَمَا تَأْكُلُ الْأَنْعَامُ وَالنَّارُ
مَثْوًى لَّهُمْ ﴿١٣﴾

14. Na miji mingapi ilikuwa yenye nguvu zaidi kuliko mji wako unaokutoa: Tuliwaangamiza wala hawakuwa na msaidizi.

وَكَأَيِّن مِّن قَرْيَةٍ هِيَ أَشَدُّ قُوَّةً مِّن قَرْيَتِكَ
الَّتِي أَخْرَجَتْكَ أَهْلَكْنَاهُمْ فَلَا نَاصِرَ لَهُمْ ﴿١٤﴾

15. Je, mtu mwenye kuwa na dalili zitokazo kwa Mola wake atakuwa sawa na mtu aliyepambiwa ubaya wa matendo yake? Nao walifuata tamaa zao.

أَفَمَن كَانَ عَلَىٰ بَيِّنَةٍ مِّن رَّبِّهِ كَمَن زُيِّنَ لَهُ سُوءُ
عَمَلِهِ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُم ﴿١٥﴾

16. (Huu ni) mfano wa Pepo waliyoahidiwa watawa; imo mito ya maji yasiyoharibika na mito ya maziwa yasiyogeuka utamu wake, na mito ya pombe yenye ladha kwa wanywao, na mito ya asali iliyosafishwa; tena humo watapata matunda ya kila namna na samahani kutoka kwa Mola wao. Basi je, hao watakuwa sawa na yule akaaye Motoni? Nao watanyweshwa maji yachemkayo yatakayokata matumbo yao.

مَّثَلُ الْجَنَّةِ الَّتِي وُعِدَ الْمُتَّقُونَ ۖ فِيهَا أَنْهَارٌ
مِّن مَّاءٍ غَيْرِ آسِنٍ وَأَنْهَارٌ مِّن لَّبَنٍ لَّمْ يَتَغَيَّرْ
طَعْمُهُ وَأَنْهَارٌ مِّنْ خَمْرٍ لَّذَّةٍ لِّلشَّارِبِينَ وَأَنْهَارٌ
مِّنْ عَسَلٍ مُّصَفًّى ۖ وَلَهُمْ فِيهَا مِن كُلِّ الثَّمَرَاتِ
وَمَغْفِرَةٌ مِّن رَّبِّهِمْ ۖ كَمَنْ هُوَ خَالِدٌ فِي النَّارِ
وَسُقُوا مَاءً حَمِيمًا فَقَطَّعَ أَمْعَاءَهُمْ ﴿١٦﴾

---

macho ya wapinzani waisingiziao dini Ya Kiislamu kuwa inaruhusu wafuasi wake wapigane na watu wapate kuwaingiza katika dini au kuwashika mateka. Islam ni dini ya pekee yenye kuondoa utumwa duniani na kuwapa watu uhuru wa kushika dini yo yote waipendayo.

**Aya 14.** *Mji wako,* yaani Makka. Aya hii inaonyesha ya kwamba nguvu ya mji wa Makka itavunjika kama ilivyovunjika miji ya zamani. Na ndivyo ilivyotokea. Baadaye Mtume *s.a.w.* aliporudi Makka na wafuasi elfu kumi bila mapigano Makka ikatekwa, na maadui wakasamehewa, lakini nguvu waliyokuwa nayo ilikwisha, masanamu yakavunjwa, na Waislamu wakawa mabwana wa mji huo.

**Aya 16.** Aya hii inaonyesha ya kwamba neema zilizobainishwa katika Qur'an kuwa

17. Na wako miongoni mwao wanaokusikiliza, hata wanapoondoka kwako wanawauliza wale waliopewa elimu: (Mtume) amesema nini sasa? Hao ndio ambao Mwenyezi Mungu Amewapiga mihuri mioyoni mwao na wakafuata tamaa zao.

وَمِنْهُم مَّن يَسْتَمِعُ إِلَيْكَ حَتَّىٰ إِذَا خَرَجُوا مِنْ عِندِكَ قَالُوا لِلَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ مَاذَا قَالَ آنِفًا ۚ أُولَٰئِكَ الَّذِينَ طَبَعَ اللَّهُ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ وَاتَّبَعُوا أَهْوَاءَهُمْ ﴿١٦﴾

18. Na wale walioongoka huwazidishia mwongozo na Huwapa utawa wao.

وَالَّذِينَ اهْتَدَوْا زَادَهُمْ هُدًى وَآتَاهُمْ تَقْوَاهُمْ ﴿١٧﴾

19. Na hawangojei ila saa ile iwafikie kwa ghafula. Basi alama zake zimekwisha kuja. Hivyo (utawafaa) wapi ukumbusho wao itakapowafikia (saa)?

فَهَلْ يَنظُرُونَ إِلَّا السَّاعَةَ أَن تَأْتِيَهُم بَغْتَةً ۖ فَقَدْ جَاءَ أَشْرَاطُهَا ۚ فَأَنَّىٰ لَهُمْ إِذَا جَاءَتْهُمْ ذِكْرَاهُمْ ﴿١٨﴾

20. Basi jua ya kwamba hakuna aabudiwaye ila Mwenyezi Mungu, na uombe ghofira kwa dhambi walizokufanyia na kwa waaminio wanaume na waaminio wanawake. Na Mwenyezi Mungu Anajua mahali penu pa kurudia na mahali penu pa kukaa.

فَاعْلَمْ أَنَّهُ لَا إِلَٰهَ إِلَّا اللَّهُ وَاسْتَغْفِرْ لِذَنبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ۗ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مُتَقَلَّبَكُمْ وَمَثْوَاكُمْ ﴿١٩﴾

---

iwezekanavyo. Ijapokuwa katika Aya nyingi tumeahidiwa kupewa vitu vipatikanavyo ulimwenguni humu, lakini hivyo vinafanana na vile vya Akhera kwa majina tu. Hakika yao ni mbali kabisa hata mtu asiweze kuifahamu. Tazama sura 32:18.

Roho ya mtu ikiwa peke yake pasi na mwili wo wote haifanyi kitendo cho chote. Baada ya kuachana na mwili huu wa udongo usioweza kukaa milele, roho ya mtu itapewa mwili mpya wenye kuishi daima na utakaoweza kuzitumia neema za Peponi zidumuzo. Huko Peponi watu hawatachoka (sura 43:35). hali miili yetu hii huchoka. Neema za Peponi hazina kikomo (sura 13:36) hali vipawa vya dunia vitakwisha. Basi waaminio, huko Peponi, watakuwa na miili iliyo bora na myepesi kuliko hii ambayo wanayo sasa. Na neema watakazopewa zitakuwa za namna nyingine zenye kuifaa miili yao.

Waarabu husema "Usingizi ni ndugu ya mauti." Ndoto inaweza kueleza kidogo mambo ya Akhera. Katika ndoto mtu anajiona akisafiri au akitumia vyakula vya namna mbalimbali ingawa mwili wake hauondoki kitandani. Ndivyo mtu atajiona akivitumia vitu vingi vinavyofanana na vile vya dunia hii, baada ya kufa kwake. Mifereji ya maji na ya maziwa na ya asali na ya kileo imetajwa kuonyesha wingi wa hivyo vyote. Kileo cha Peponi hakilevyi kwa kutoa akili (sura 37:48). Kitawatakasa wanywaji (sura 76:22; 52:24).

## FUNGU 3

21. Na walioamini husema: Mbona haijateremshwa Sura? Lakini inapokuwa inateremshwa Sura thabiti na ndani yake inatajwa vita, utawaona wale wenye maradhi katika mioyo yao wanakutazama mtazamo wa anayezimia kwa mauti. Basi ole wao!

وَيَقُولُ الَّذِينَ آمَنُوا لَوْلَا نُزِّلَتْ سُورَةٌ ۚ فَإِذَا أُنْزِلَتْ سُورَةٌ مُحْكَمَةٌ وَذُكِرَ فِيهَا الْقِتَالُ ۙ رَأَيْتَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِمْ مَرَضٌ يَنْظُرُونَ إِلَيْكَ نَظَرَ الْمَغْشِيِّ عَلَيْهِ مِنَ الْمَوْتِ ۖ فَأَوْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢١﴾

22. (Yanayotakiwa ni) utii na kauli njema; na amri inapoazimiwa, basi kama wakiwa wakweli kwa Mwenyezi Mungu bila shaka itakuwa bora kwao.

طَاعَةٌ وَقَوْلٌ مَعْرُوفٌ ۚ فَإِذَا عَزَمَ الْأَمْرُ فَلَوْ صَدَقُوا اللَّهَ لَكَانَ خَيْرًا لَهُمْ ﴿٢٢﴾

23. Na kama ninyi mkipata utawala ni karibu mtaiharibu nchi na mtaukata ujamaa wenu.

فَهَلْ عَسَيْتُمْ إِنْ تَوَلَّيْتُمْ أَنْ تُفْسِدُوا فِي الْأَرْضِ وَتُقَطِّعُوا أَرْحَامَكُمْ ﴿٢٣﴾

24. Hao ndio Mwenyezi Mungu Amewalaani na Amewatia uziwi na Amewapofusha macho yao.

أُولَٰئِكَ الَّذِينَ لَعَنَهُمُ اللَّهُ فَأَصَمَّهُمْ وَأَعْمَىٰ أَبْصَارَهُمْ ﴿٢٤﴾

25. Je hawaifikirii Qur'an, au mioyoni mwao mna kufuli walizotengeneza wao wenyewe?

أَفَلَا يَتَدَبَّرُونَ الْقُرْآنَ أَمْ عَلَىٰ قُلُوبٍ أَقْفَالُهَا ﴿٢٥﴾

26. Kwa hakika wale warudiao kwa migongo yao baada ya kuwabainikia mwongozo, Shetani amewadanganya na kuwacheleweshа.

إِنَّ الَّذِينَ ارْتَدُّوا عَلَىٰ أَدْبَارِهِمْ مِنْ بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَى ۙ الشَّيْطَانُ سَوَّلَ لَهُمْ وَأَمْلَىٰ لَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. Hayo ni kwa sababu wao waliwaambia wale waliochukia yale Aliyoyateremsha Mwenyezi Mungu: Tutakutiini katika baadhi ya mambo hayo. Na Mwenyezi Mungu ndiye Anayejua siri zao.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَالُوا لِلَّذِينَ كَرِهُوا مَا نَزَّلَ اللَّهُ سَنُطِيعُكُمْ فِي بَعْضِ الْأَمْرِ ۖ وَاللَّهُ يَعْلَمُ إِسْرَارَهُمْ ﴿٢٧﴾

28. Basi itakuwaje Malaika watakapowashukia? Watawapiga nyuso zao na migongo yao.

فَكَيْفَ إِذَا تَوَفَّتْهُمُ الْمَلَائِكَةُ يَضْرِبُونَ وُجُوهَهُمْ وَأَدْبَارَهُمْ ﴿٢٨﴾

29. Hayo ni kwa sababu wao waliyafuata yaliyomchukiza Mwenyezi Mungu na wakachukia yanayomridhi-sha, basi Akaviharibu vitendo vyao.

ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمُ اتَّبَعُوا مَا أَسْخَطَ اللَّهَ وَكَرِهُوا رِضْوَانَهُ فَأَحْبَطَ أَعْمَالَهُمْ ﴿٢٩﴾ ع

## FUNGU 4

30. Je, wale wenye maradhi mioyoni mwao walidhani kwamba Mwenyezi Mungu Hataidhihirisha bughudha yao?

أَمْ حَسِبَ الَّذِينَ فِي قُلُوبِهِم مَّرَضٌ أَن لَّن يُخْرِجَ اللَّهُ أَضْغَانَهُمْ ﴿٣٠﴾

31. Na kama Tungependa Tungekuonesha hao na ungewatambua kwa alama zao; na hasa utawafahamu kwa namna ya usemi (wao); na Mwenyezi Mungu Anavijua vitendo vyenu.

وَلَوْ نَشَاءُ لَأَرَيْنَاكَهُمْ فَلَعَرَفْتَهُم بِسِيمَاهُمْ وَلَتَعْرِفَنَّهُمْ فِي لَحْنِ الْقَوْلِ وَاللَّهُ يَعْلَمُ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣١﴾

32. Na bila shaka Tutawajaribuni mpaka Tuwajue wanaojitahidi kweli miongoni mwenu na wenye kusimama imara, na kwa majaribu hayo Tutabainisha thamani yenu ya kweli.

وَلَنَبْلُوَنَّكُمْ حَتَّىٰ نَعْلَمَ الْمُجَاهِدِينَ مِنكُمْ وَالصَّابِرِينَ وَنَبْلُوَ أَخْبَارَكُمْ ﴿٣٢﴾

33. Kwa hakika wale waliokufuru na kuzuilia (watu) njia ya Mwenyezi Mungu na kupinzana na Mtume baada ya kuwabainikia mwongozo, wao hawamdhuru Mwenyezi Mungu cho chote, na punde Ataviharibu vitendo vyao.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ وَشَاقُّوا الرَّسُولَ مِن بَعْدِ مَا تَبَيَّنَ لَهُمُ الْهُدَىٰ لَن يَضُرُّوا اللَّهَ شَيْئًا وَسَيُحْبِطُ أَعْمَالَهُمْ ﴿٣٣﴾

34. Enyi mlioamini, Mtiini Mwenyezi Mungu na mtiini Mtume, wala msiviharibu vitendo vyenu.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا أَطِيعُوا اللَّهَ وَأَطِيعُوا الرَّسُولَ وَلَا تُبْطِلُوا أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٤﴾

35. Hakika wale waliokufuru na kuzuilia (watu) njia ya Mwenyezi Mungu kisha wakafa nao ni makafiri, Mwenyezi Mungu Hatawasamehe kamwe.

إِنَّ الَّذِينَ كَفَرُوا وَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ ثُمَّ مَاتُوا وَهُمْ كُفَّارٌ فَلَن يَغْفِرَ اللَّهُ لَهُمْ ﴿٣٥﴾

36. Basi msilegee na kuwaita kwenye suluhu wakati ni lazima kwamba ninyi ndio mtakaoshinda. Na Mwenyezi Mungu Yu pamoja nanyi, na Hatawanyimeni malipo ya vitendo vyenu.

فَلَا تَهِنُوا وَتَدْعُوا إِلَى السَّلْمِ وَأَنتُمُ الْأَعْلَوْنَ وَاللَّهُ مَعَكُمْ وَلَن يَتِرَكُمْ أَعْمَالَكُمْ ﴿٣٦﴾

---

**Aya 36.** Katika Aya zilizopita Mwenyezi Mungu ameeleza ya kwamba wanaokufuru hawatafanikiwa katika makusudi yao. Na katika Aya hii anawaambia Waislamu wasiingie uvivu

37. Hakika maisha ya dunia ni mchezo na upuuzi, na kama mkiamini na kujilinda, Atawapeni ujira wenu, wala Hatawaombeni mali zenu.

38. Kama Akiwaombeni hayo na kuwashurutisheni mtafanya ubahili; naye Ataitoa nongwa yenu.

39. Lo! ninyi ndio mnaitwa ili (mtoe) katika njia ya Mwenyezi Mungu, lakini wengine wenu wanafanya ubahili; na afanyaye ubahili basi hakika anafanya ubahili kwa (kuidhuru) nafsi yake. Na Mwenyezi Mungu ni Mkwasi nanyi ni mafakiri. Na kama mkirudi nyuma basi Mwenyezi Mungu Ataleta watu wengine badala yenu, nao hawatakuwa mfano wenu.

إِنَّمَا الْحَيَوٰةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَلَهْوٌ ۚ وَإِن تُؤْمِنُوا
وَتَتَّقُوا يُؤْتِكُمْ أُجُورَكُمْ وَلَا يَسْـَٔلْكُمْ أَمْوَالَكُمْ ﴿٣٦﴾
إِن يَسْـَٔلْكُمُوهَا فَيُحْفِكُمْ تَبْخَلُوا وَيُخْرِجْ
أَضْغَانَكُمْ ﴿٣٧﴾
هَٰٓأَنتُمْ هَٰٓؤُلَآءِ تُدْعَوْنَ لِتُنفِقُوا فِي سَبِيلِ اللَّهِ
فَمِنكُم مَّن يَبْخَلُ ۖ وَمَن يَبْخَلْ فَإِنَّمَا يَبْخَلُ عَن
نَّفْسِهِۦ ۚ وَاللَّهُ الْغَنِيُّ وَأَنتُمُ الْفُقَرَآءُ ۚ وَإِن تَتَوَلَّوْا
يَسْتَبْدِلْ قَوْمًا غَيْرَكُمْ ثُمَّ لَا يَكُونُوٓا أَمْثَالَكُم ﴿٣٨﴾ ع

---

wa kueneza dini yao kwa kutumaini kuwa Mungu amekwisha waahidi kuwa makafiri watashindwa, maana mara watu wakiwa wavivu basi wanaweza kunyang'anywa haki zao kwa sababu ya ulegevu wao. Tena wanaambiwa hapa Waislamu wasiingie ulegevu na kutaka mapatano ya suluhu na adui, maana kufanya hivi ni kukubali kushindwa na kuzidisha ujeuri wa adui. Lakini kama adui anatuita kufanya suluhu basi ni lazima kukubali (sura 8:62).

**Aya 37.** Baadhi ya watu hutaka kuchanganyika na maadui ili wapate heshima ya dunia na hadhi na umaarufu. Wanaambiwa hapa ya kuwa maisha ya dunia kwa kuacha dini ni sawa na mchezo na upuuzi tu na ni kitu cha kupita. Njia ya salama ni kushika imani na utawa.

سُورَةُ الفَتْحِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلاثُونَ اٰيَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 48. SURA AL-FAT'H

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 4 na Aya 30 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Bila shaka Tumekupa ushindi ulio dhahiri,

3. Ili Mwenyezi Mungu Akufunikie makosa yako (unayosingiziwa) yaliyotangulia na yajayo, na kukutimizia neema Yake na kukuongoza katika njia iliyonyoka.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

اِنَّا فَتَحْنَا لَكَ فَتْحًا مُّبِيْنًا ②

لِّيَغْفِرَ لَكَ اللّٰهُ مَا تَقَدَّمَ مِنْ ذَنْۢبِكَ وَمَا تَاَخَّرَ وَيُتِمَّ نِعْمَتَهٗ عَلَيْكَ وَيَهْدِيَكَ صِرَاطًا مُّسْتَقِيْمًا ③

---

Jina la sura hii limetoka katika Aya ya 2. Imeitwa *Ushindi* kwa sababu inaeleza habari za ushindi wa Waislamu ulioanzia Hudaibiyya na ambao umeendelea kushinda dini zote za dunia (Aya 29).

Seyidna Umar anasema ya kuwa Mtume *s.a.w.* alisoma sura hii kwa mara ya kwanza alipokuwa akirudi Madina kutoka Hudaibiyya (Bukhari); na hivyo tumejua ya kuwa ilishuka katika mwaka wa sita wa Hijra.

**Aya 2.** Ushindi huu unaotajwa hapa ni ule wa mkataba wa Hudaibiyya (Bukhari), ambao ingawa sharti zake hazikuwa zenye kupendeza kwa Waislamu, lakini walipata amani ya muda mrefu na wakaweza kuhubiri na kutangaza dini. Kadhalika watu wengine wakapata nafasi ya kusikia mafundisho ya Kiislamu na kuyachungua na wakaingia katika Uislamu kwa wingi. Hivyo mkataba huu wa Hudaibiyya ingawa kwa macho ya dhahiri ulionyesha kushindwa kwa Waislamu, lakini kwa hakika uliimarisha misingi ya kushindwa makafiri na kuushika mji wa Makka.

**Aya 3.** *Ghafara* maana yake ni kusitiri. Kughofiri dhambi za watu huwa kwa njia nyingi: (1) kutoadhibu mwenye dhambi na kumsamehe; (2) kuzifunika hata zisionekane na watu; (3) kuzuia dhambi zisitendeke; (4) kumhifadhi mtu asipate mawazo mabaya na kumlinda nyakati zote.

*Akufunikie makosa yako.* Mradi wake ni makosa ambayo makafiri na wanafiki walimsingizia nayo, kama kuzua uwongo juu ya Mwenyezi Mungu au kukosa katika matendo mengine.

Kushinda kwa Mtume *s.a.w.* kumeubatilisha upinzani wao kabisa. Nabii wa uwongo hapewi nafasi ya kuiimarisha dini yake na kuueneza uwongo wake siku nyingi. Kama mwenye kutunga uwongo vile vile angefanikiwa, ingekuwa shida kupambanua baina ya mkweli na mwongo. Mtume Muhammad *s.a.w.* hakuangamizwa kama manabii wa uwongo, bali wahalifu wake hasa ndio waliopondwa na *jiwe hili la pembeni* (Marko 12:10). Jambo hili lenyewe latosha kuyavunja-vunja maneno ya wampingao Mtume s.a.w. mpaka siku ya Kiyama.

Ni hatia kubwa kumwita Mtume Mtukufu *s.a.w.* mwenye dhambi. Aya hii pamoja na ile ifuatayo inaeleza maana ya kughofiri ni nini. Avunjaye amri za Mwenyezi Mungu, mbali na

وَيَنصُرَكَ اللَّهُ نَصْرًا عَزِيزًا ٣

4. Na Mwenyezi Mungu Akusaidie kwa msaada wenye nguvu.

هُوَ الَّذِي أَنزَلَ السَّكِينَةَ فِي قُلُوبِ الْمُؤْمِنِينَ
لِيَزْدَادُوا إِيمَانًا مَّعَ إِيمَانِهِمْ وَلِلَّهِ جُنُودُ
السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَكَانَ اللَّهُ عَلِيمًا حَكِيمًا ٤

5. Yeye ndiye Aliyeteremsha utulivu katika mioyo ya waaminio ili waongezeke imani juu ya imani yao, na majeshi ya mbingu na ardhi ni ya Mwenyezi Mungu; na Mwenyezi Mungu ni Mwenye elimu, Mwenye hekima -

لِّيُدْخِلَ الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ جَنَّاتٍ تَجْرِي
مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا وَيُكَفِّرَ عَنْهُمْ
سَيِّئَاتِهِمْ وَكَانَ ذَٰلِكَ عِندَ اللَّهِ فَوْزًا عَظِيمًا ٥

6. Ili Awaingize waaminio wanaume na waaminio wanawake katika Bustani ipitayo mito chini yake kukaa humo, na Awafutie makosa yao; na huo ndiyo ufaulu mkubwa mbele ya Mwenyezi Mungu.

وَيُعَذِّبَ الْمُنَافِقِينَ وَالْمُنَافِقَاتِ وَالْمُشْرِكِينَ وَ
الْمُشْرِكَاتِ الظَّانِّينَ بِاللَّهِ ظَنَّ السَّوْءِ عَلَيْهِمْ دَائِرَةُ
السَّوْءِ وَغَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِمْ وَلَعَنَهُمْ وَأَعَدَّ لَهُمْ
جَهَنَّمَ وَسَاءَتْ مَصِيرًا ٦

7. Na Awaadhibu wanafiki wanaume na wanafiki wanawake, na washirikina wanaume na washirikina wanawake, wanaomdhania Mwenyezi Mungu dhana mbaya; gurudumu la msiba litazunguka dhidi yao, na Mwenyezi Mungu Amewakasirikia na kuwalaani na kuwaandalia Jahanamu, nayo ni marudio mabaya.

---

kuishinda dunia na kupata neema iliyo timilifu, hufedheheshwa, Qur'an inatangaza waziwazi ya kwamba Watumishi wa Mwenyezi Mungu hawapotezwi na Shetani (sura 15:43; 16:100; 17:66). Hasa wateule wachaguliwao kuwa Mitume wake wanahifadhiwa na shetani (sura 6:125). Mtume *s.a.w.* alisema, "Kila mtu anaye shetani ampotezaye na shetani wangu amepoa hata haniamuru ila wema." Maana kila mwanadamu tamaa yake inaweza kumkosesha, lakini yeye *s.a.w.* kwa maombi na ibada yake amepewa uwezo wa kujitawala na kumshinda shetani. Na zaidi ya hayo, aweza kuwaelekeza wenye dhambi kwenye njia ya wokofu. Wamfuatao Mtume *s.a.w.* hufanywa wapenzi wa Mungu (sura 3:32). Bali wanapewa cheo hata cha Unabii (sura 4:70). Mtume *s.a.w* ameitwa mwenye kuwatakasa watu (sura 62:3). Tena yu mfano mwema kwa ajili ya waaminio (sura 33:22).

Mtume *s.a.w.* aliomba ghofira kwa Mwenyezi Mungu siku zote. Kwa kuomba msamaha alitakasika na kutukuka zaidi kuliko watu wote. Usiku wa *Mi'iraaj* yeye alijiona amefika mahali ambapo hapakufika Mtume ye yote. Yeye mwenyewe alisema, Musa na Isa (amani ya Mungu juu yao) wangekuwa hai, wangalinifuata. Kuidumisha *istighfaar* ni ubora wa Mtume *s.a.w.* lakini

وَلِلّٰهِ جُنُوْدُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۗ وَكَانَ اللّٰهُ عَزِيْزًا حَكِيْمًا ﴿٨﴾

8. Na majeshi ya mbingu na ardhi ni ya Mwenyezi Mungu, na Mwenyezi Mungu ni Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

اِنَّآ اَرْسَلْنٰكَ شَاهِدًا وَّمُبَشِّرًا وَّنَذِيْرًا ﴿٩﴾

9. Hakika Tumekutuma uwe Shahidi na Mtoaji wa habari njema na Mwonyaji.

لِّتُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَتُعَزِّرُوْهُ وَتُوَقِّرُوْهُ ۗ وَتُسَبِّحُوْهُ بُكْرَةً وَّاَصِيْلًا ﴿١٠﴾

10. Ili Mwamini Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, na kumsaidia na kumheshimu na kumtukuza (Mungu) asubuhi na jioni.

اِنَّ الَّذِيْنَ يُبَايِعُوْنَكَ اِنَّمَا يُبَايِعُوْنَ اللّٰهَ ۗ يَدُ اللّٰهِ فَوْقَ اَيْدِيْهِمْ ۚ فَمَنْ نَّكَثَ فَاِنَّمَا يَنْكُثُ عَلٰى نَفْسِهٖ ۚ وَمَنْ اَوْفٰى بِمَا عٰهَدَ عَلَيْهُ اللّٰهَ فَسَيُؤْتِيْهِ اَجْرًا عَظِيْمًا ﴿١١﴾

11. Bila shaka wanaofungamana nawe bila shaka wanafungamana na Mwenyezi Mungu. Mkono wa Mwenyezi Mungu uko juu ya mikono yao. Hivyo avunjaye, basi anavunja kwa kuidhuru nafsi yake tu; lakini atekelezaye aliyomwahidi Mwenyezi Mungu, basi Atamlipa ujira mkubwa.

## FUNGU 2

سَيَقُوْلُ لَكَ الْمُخَلَّفُوْنَ مِنَ الْاَعْرَابِ شَغَلَتْنَآ اَمْوَالُنَا وَاَهْلُوْنَا فَاسْتَغْفِرْ لَنَا ۚ يَقُوْلُوْنَ بِاَلْسِنَتِهِمْ مَّا لَيْسَ فِيْ قُلُوْبِهِمْ ۗ قُلْ فَمَنْ يَّمْلِكُ لَكُمْ مِّنَ اللّٰهِ

12. Karibuni watakuambia Mabedui wakaao nyuma: Mali zetu na ahali zetu vimetushughulisha, basi tuombee msamaha. Wanasema kwa ndimi zao yasiyokuwamo mioyoni mwao. Sema: Ni nani awezaye kuwasaidieni cho chote

---

Watu watakatifu kama Mitume hunyenyekea mbele ya Mola wao. Nabii Isa hakupenda hata kuitwa mwema (Luka 18:18), naye aliwafundisha wanafunzi wake kuomba, "Utusamehe dhambi zetu" na "Tuokoe na yule mwovu," (Luka 11:4).

**Aya 11.** *Mkono wa Mwenyezi Mungu uko juu ya mikono yao*. Mtume *s.a.w.* alipofunga ahadi na Masahaba wake alikuwa akishikana nao mikono. Sasa hapa mkono wa Mtume *s.a.w.* umeitwa mkono wa Mungu maana Manabii hawana nia katika vitendo vyao ila kama aamrishavyo Mwenyezi Mungu ndivyo wafanyayvo.

**Aya 12.** *Wakaao nyuma* ni watu amabao hawakutoka pamoja na Mtume *s.a.w.* kwa safari ya Hudaibiyya .

kwa Mwenyezi Mungu ikiwa Anataka kuwadhuruni au Anataka kuwafaeni? Bali Mwenyezi Mungu Anazo habari za mnayoyatenda.

13. Lakini mlidhani ya kwamba Mtume na waaminio hawatarudi kabisa kwaahali zao, na mkapambwa hayo katika mioyo yenu, na mlidhani dhana mbaya, na mmekuwa watu waangamiao.

14. Na asiyemwamini Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, basi kwa hakika Tumewaandalia makafiri Moto uwakao.

15. Na ufalme wa mbingu na ardhi ni wa Mwenyezi Mungu, Humsamehe Amtakaye na Humwadhibu Amtakaye, na Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

16. Karibuni watasema wale wakaao nyuma mtakapokwenda kuchukua mateka: Tuacheni tufuateni nanyi. Wanataka kuyabadili maneno ya Mwenyezi Mungu. Sema: Hamtatufuata kabisa, Mwenyezi Mungu Amekwisha sema hivi zamani! Ndipo watasema: bali ninyi mnatuhusudu. Siyo walikuwa hawafahamu ila kidogo!

17. Waambie walioachwa nyuma katika watu wa jangwani: Karibuni mtaitwa kwa watu wenye mapigano makali, mtapigana nao au watasilimu, basi kama mkitii (Mwenyezi Mungu) Atawapeni ujira mzuri; na mkigeuka kama mlivyogeuka kwanza Atawaadhibuni adhabu iumizayo.

شَيْئًا إِنْ أَرَادَ بِكُمْ ضَرًّا أَوْ أَرَادَ بِكُمْ نَفْعًا ۚ بَلْ
كَانَ اللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ خَبِيرًا ﴿١٢﴾

بَلْ ظَنَنْتُمْ أَنْ لَنْ يَنْقَلِبَ الرَّسُولُ وَالْمُؤْمِنُونَ
إِلَىٰ أَهْلِيهِمْ أَبَدًا وَزُيِّنَ ذَٰلِكَ فِي قُلُوبِكُمْ وَ
ظَنَنْتُمْ ظَنَّ السَّوْءِ وَكُنْتُمْ قَوْمًا بُورًا ﴿١٣﴾
وَمَنْ لَمْ يُؤْمِنْ بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ فَإِنَّا أَعْتَدْنَا
لِلْكَافِرِينَ سَعِيرًا ﴿١٤﴾
وَلِلَّهِ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ يَغْفِرُ لِمَنْ يَشَاءُ
وَيُعَذِّبُ مَنْ يَشَاءُ ۚ وَكَانَ اللَّهُ غَفُورًا رَحِيمًا ﴿١٥﴾

سَيَقُولُ الْمُخَلَّفُونَ إِذَا انْطَلَقْتُمْ إِلَىٰ مَغَانِمَ
لِتَأْخُذُوهَا ذَرُونَا نَتَّبِعْكُمْ ۖ يُرِيدُونَ أَنْ
يُبَدِّلُوا كَلَامَ اللَّهِ ۚ قُلْ لَنْ تَتَّبِعُونَا كَذَٰلِكُمْ قَالَ
اللَّهُ مِنْ قَبْلُ ۖ فَسَيَقُولُونَ بَلْ تَحْسُدُونَنَا ۚ بَلْ
كَانُوا لَا يَفْقَهُونَ إِلَّا قَلِيلًا ﴿١٦﴾
قُلْ لِلْمُخَلَّفِينَ مِنَ الْأَعْرَابِ سَتُدْعَوْنَ إِلَىٰ
قَوْمٍ أُولِي بَأْسٍ شَدِيدٍ تُقَاتِلُونَهُمْ أَوْ يُسْلِمُونَ ۖ
فَإِنْ تُطِيعُوا يُؤْتِكُمُ اللَّهُ أَجْرًا حَسَنًا ۖ وَإِنْ
تَتَوَلَّوْا كَمَا تَوَلَّيْتُمْ مِنْ قَبْلُ يُعَذِّبْكُمْ عَذَابًا
أَلِيمًا ﴿١٧﴾

## FUNGU 3

18. Kipofu hana lawama wala kilema hana lawama, wala mgonjwa hana lawama (wasipokwenda); na anayemtii Mwenyezi Mungu na Mtume Wake Atamwingiza Bustanini ipitayo mito chini yake; na atakayegeuka upande, Atamwadhibu adhabu iumizayo.

لَيْسَ عَلَى الْأَعْمَىٰ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْأَعْرَجِ حَرَجٌ وَلَا عَلَى الْمَرِيضِ حَرَجٌ ۗ وَمَن يُطِعِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ يُدْخِلْهُ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِن تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۖ وَمَن يَتَوَلَّ يُعَذِّبْهُ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٨﴾

19. Kwa hakika Mwenyezi Mungu Amewawia radhi waaminio walipofungamana nawe chini ya mti, na Alijua yaliyomo mioyoni mwao. Basi Akateremsha utulivu juu yao, na Akawalipa ushindi wa karibu.

لَّقَدْ رَضِيَ اللَّهُ عَنِ الْمُؤْمِنِينَ إِذْ يُبَايِعُونَكَ تَحْتَ الشَّجَرَةِ فَعَلِمَ مَا فِي قُلُوبِهِمْ فَأَنزَلَ السَّكِينَةَ عَلَيْهِمْ وَأَثَابَهُمْ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿١٩﴾

20. Na mateka mengi watakayo-chukua; na Mwenyezi Mungu ni Mwenye uwezo, Mwenye hekima.

وَمَغَانِمَ كَثِيرَةً يَأْخُذُونَهَا ۗ وَكَانَ اللَّهُ عَزِيزًا حَكِيمًا ﴿٢٠﴾

21. Mwenyezi Mungu Amewaahidini mateka mengi mtakayoyachukua, kisha Akawahimizeni haya na Akaizuia mikono ya watu isiwafikieni, na ili iwe Ishara kwa waaminio na kuwaongozeni njia iliyonyoka.

وَعَدَكُمُ اللَّهُ مَغَانِمَ كَثِيرَةً تَأْخُذُونَهَا فَعَجَّلَ لَكُمْ هَٰذِهِ وَكَفَّ أَيْدِيَ النَّاسِ عَنكُمْ وَلِتَكُونَ آيَةً لِّلْمُؤْمِنِينَ وَيَهْدِيَكُمْ صِرَاطًا مُّسْتَقِيمًا ﴿٢١﴾

22. Na (ushindi) mwingine hamjaweza kuupata, (ambao) Mwenyezi Mungu Amekwisha uzingia, na Mwenyezi Mungu ni Mweza wa kila kitu.

وَأُخْرَىٰ لَمْ تَقْدِرُوا عَلَيْهَا قَدْ أَحَاطَ اللَّهُ بِهَا ۚ وَكَانَ اللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرًا ﴿٢٢﴾

23. Na lau kama makafiri wangalipigana nanyi, bila shaka wangegeuza migongo, kisha wasingelipata mlinzi wala msaidizi.

وَلَوْ قَاتَلَكُمُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَوَلَّوُا الْأَدْبَارَ ثُمَّ لَا يَجِدُونَ وَلِيًّا وَلَا نَصِيرًا ﴿٢٣﴾

---

**Aya 19.** *Amewawia radhi.* Hawa wanaotajwa hapa ni Masahaba wapatao 1400 waliofunga ahadi pamoja Mtume *s.a.w.* chini ya mti huko Hudaibiyya.

Mtume *s.a.w.* alikuwa amefunga safari kwenda Makka kufanya Umra (Haji ndogo) pamoja na masahaba wake wapatao 1400. Makafiri walimzuia asiingie Makka. Kabla ya kuandikiana nao mkataba huo masahaba wake walifungamana naye ahadi kuwa watamlinda katika hali zote, hata watakufa wao mbele kabla hajauawa yeye. Ahadi hii ilifanywa chini ya mti (Bukhari). Mafungamano haya yanaitwa katika tareha ya Kiislamu *Bai'at-ur-Ridhwaan,* yaani mafungamano yaliyoridhiwa na Mwenyezi Mungu.

**Aya 21.** Aya hii inaeleza ushindi watakaoupata Waislamu baadaye ambao kushindwa kwa Makka pia kuko ndani yake.

سُنَّةَ اللّٰهِ الَّتِىْ قَدْ خَلَتْ مِنْ قَبْلُ ۖۚ وَلَنْ تَجِدَ لِسُنَّةِ اللّٰهِ تَبْدِيْلًا ﴿٢٣﴾

24. Hiyo ndiyo kawaida ya Mwenyezi Mungu iliyotangulia zamani; wala hutapata mabadiliko katika kawaida ya Mwenyezi Mungu.

وَهُوَ الَّذِىْ كَفَّ اَيْدِيَهُمْ عَنْكُمْ وَاَيْدِيَكُمْ عَنْهُمْ بِبَطْنِ مَكَّةَ مِنْۢ بَعْدِ اَنْ اَظْفَرَكُمْ عَلَيْهِمْ ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرًا ﴿٢٥﴾

25. Na Yeye ndiye Aliyeizuia mikono yao kwenu, na mikono yenu kwao, katika bonde la Makka baada ya kuwapeni ushindi juu yao; na Mwenyezi Mungu Anaona mnayoyatenda.

هُمُ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَصَدُّوْكُمْ عَنِ الْمَسْجِدِ الْحَرَامِ وَالْهَدْىَ مَعْكُوْفًا اَنْ يَّبْلُغَ مَحِلَّهٗ ؕ وَلَوْلَا رِجَالٌ مُّؤْمِنُوْنَ وَنِسَآءٌ مُّؤْمِنٰتٌ لَّمْ تَعْلَمُوْهُمْ اَنْ تَطَئُوْهُمْ فَتُصِيْبَكُمْ مِّنْهُمْ مَّعَرَّةٌ ۢ بِغَيْرِ عِلْمٍ ۚ لِيُدْخِلَ اللّٰهُ فِىْ رَحْمَتِهٖ مَنْ يَّشَآءُ ۚ لَوْ تَزَيَّلُوْا لَعَذَّبْنَا الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْهُمْ عَذَابًا اَلِيْمًا ﴿٢٦﴾

26. Hao ndio waliokufuru na wakakawazuilieni Msikiti Mtukufu, na dhabihu zikazuiliwa kufika mahali pao (pa kuchinjiwa); na lau kama si wanaume waaminio na wanawake waaminio msiowafahamu kwamba mtawasaga bila kujua, na kwahiyo mtapata masikitiko kwa ajili yao, (Mungu Asingewazuieni kupigana nao); ili Mwenyezi Mungu Amwingize Amtakaye katika rehema Yake. Kama (waaminio na makafiri) wangalitengana bila shaka Tungaliwaadhibu wale waliokufuru adhabu iumizayo.

اِذْ جَعَلَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا فِىْ قُلُوْبِهِمُ الْحَمِيَّةَ حَمِيَّةَ الْجَاهِلِيَّةِ فَاَنْزَلَ اللّٰهُ سَكِيْنَتَهٗ عَلٰى رَسُوْلِهٖ وَعَلَى الْمُؤْمِنِيْنَ وَاَلْزَمَهُمْ كَلِمَةَ التَّقْوٰى وَكَانُوْۤا اَحَقَّ بِهَا وَاَهْلَهَا ؕ وَكَانَ اللّٰهُ بِكُلِّ شَىْءٍ عَلِيْمًا ﴿٢٧﴾ ع

27. Wale waliokufuru walipobeua mioyoni mwao ubeuzi wa ujinga, ndipo Mwenyezi Mungu Aliteremsha utulivu Wake juu ya Mtume Wake na juu ya waaminio, na Akawafanya wawe wenye kushikamana na neno la utawa, nao walikuwa ndio wenye haki zaidi nalo na waliostahili. Na Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa kila kitu.

## FUNGU 4

لَقَدْ صَدَقَ اللّٰهُ رَسُوْلَهُ الرُّءْيَا بِالْحَقِّ ۚ لَتَدْخُلُنَّ الْمَسْجِدَ الْحَرَامَ اِنْ شَآءَ اللّٰهُ اٰمِنِيْنَ ۙ مُحَلِّقِيْنَ

28. Kwa yakini Mwenyezi Mungu Amemhakikishia Mtume Wake njozi kwa haki: Bila shaka ninyi mtaingia katika Msikiti Mtukufu Insha-Allah kwa

رُءُوسَكُمْ وَمُقَصِّرِينَ لَا تَخَافُونَ فَعَلِمَ مَا لَمْ تَعْلَمُوا فَجَعَلَ مِنْ دُونِ ذَٰلِكَ فَتْحًا قَرِيبًا ﴿٢٨﴾

salama, mkinyoa vichwa vyenu na mkipunguza nywele, hamtaogopa, na (Mwenyezi Mungu) Alijua msiyoyajua, na kabla ya haya Aliwapeni ushindi ulio karibu.

هُوَ الَّذِي أَرْسَلَ رَسُولَهُ بِالْهُدَىٰ وَدِينِ الْحَقِّ لِيُظْهِرَهُ عَلَى الدِّينِ كُلِّهِ ۚ وَكَفَىٰ بِاللَّهِ شَهِيدًا ﴿٢٩﴾

29. Yeye ndiye Aliyemtuma Mtume Wake kwa mwongozo na dini iliyo haki, ili Aishindishe juu ya dini zote; na Mwenyezi Mungu Hutosha kuwa Shahidi.

مُحَمَّدٌ رَسُولُ اللَّهِ ۚ وَالَّذِينَ مَعَهُ أَشِدَّاءُ عَلَى الْكُفَّارِ رُحَمَاءُ بَيْنَهُمْ ۖ تَرَاهُمْ رُكَّعًا سُجَّدًا يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِنَ اللَّهِ وَرِضْوَانًا ۖ سِيمَاهُمْ فِي وُجُوهِهِمْ مِنْ أَثَرِ السُّجُودِ ۚ ذَٰلِكَ مَثَلُهُمْ فِي التَّوْرَاةِ ۚ وَمَثَلُهُمْ فِي الْإِنْجِيلِ كَزَرْعٍ أَخْرَجَ شَطْأَهُ فَآزَرَهُ فَاسْتَغْلَظَ فَاسْتَوَىٰ عَلَىٰ سُوقِهِ يُعْجِبُ الزُّرَّاعَ لِيَغِيظَ بِهِمُ الْكُفَّارَ ۗ وَعَدَ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ مِنْهُمْ مَغْفِرَةً وَأَجْرًا عَظِيمًا ﴿٣٠﴾

30. Muhammad ni Mtume wa Mwenyezi Mungu, na walio pamoja naye ni wenye imara mbele ya makafiri na wenye kuhurumiana wao kwa wao; utawaona wakiinama na kusujudu, wakitafuta fadhili ya Mwenyezi Mungu na radhi Yake. Alama zao ni katika nyuso zao kwa athari ya kusujudu; huu ndiyo mfano wao katika Taurati na mfano wao katika Injili: kama mmea uliotoa chipuko lake, kisha hulitia nguvu na ukavimba ndipo ukasimama sawa-sawa juu ya bua lake, ukawafurahisha wakulima ili Awakasirishe makafiri kwa ajili yao. Mwenyezi Mungu Amewaahidi walioamini na kutenda mema msamaha na ujira mkubwa.

---

**Aya 28.** Mtume *s.a.w.* alikuwa ameona ndoto ya kuwa yeye na masahaba wake wanafanya haji Makka. Basi ndiyo maana alifunga safari pamoja na kundi kubwa la masahaba wake. Lakini alipofika Hudaibiyya makafiri wakamzuia asiingie Makka kama tulivyokwisha eleza, naye akakubali kwa sharti ya kuwa atarudi kufanya haji mwakani. Seyidna Umar hakupendelea jambo hili na akamwambia Mtume *s.a.w.*, Utaachaje kuhiji nawe ueona ndoto unahiji? Mtume *s.a.w.* akamjibu ya kuwa, lakini sikuambiwa katika ndoto kuwa haji hii itafanywa mwaka gani. Basi ndoto hii ilisadikishwa na Mwenyezi Mungu na mwaka mwingine alikwenda Makka akahiji (Bukhari).

Katika habari hii kuna jambo moja linalotakiwa kukumbukwa. Manabii ni wanadamu tu, na pengine wanaweza kukosea kufahamu muradi hasa katika bishara za Mwenyezi Mungu, kama vile Mtume *s.a.w.* alivyokosea kufahamu muradi hasa katika ndoto yake.

سُوْرَةُ الْحُجُرَاتِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعَ عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ ٢ رُكُوْعَانِ

## 49. SURA AL-HUJURAAT

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 2 na Aya 19 pamoja na Biismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Enyi mlioamini, msitangulie mbele ya Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, bali mcheni Mwenyezi Mungu na Mtume Wake. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye kusikia, Mwenye kujua.

3. Enyi mlioamini! msipaaze sauti zenu kuliko sauti ya Nabii, wala msiseme naye kwa sauti kubwa kama mnavyo-semezana ninyi kwa ninyi isije vitendo vyenu vikaharibika na hali hamtambui.

4. Kwa hakika wale wanaoshusha sauti zao mbele ya Mtume wa Mwenyezi Mungu, hao ndio ambao Mwenyezi Mungu Ameifanya mioyo yao kuwa ya utawa kwa njia ya majaribu. Wao wata-pata msamaha na ujira mkubwa.

5. Kwa yakini wale wanaoanza kukuita kwa sauti kubwa wakiwa bado wako mbali na nyumba zako, wengi wao hawana fahamu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تُقَدِّمُوْا بَيْنَ يَدَيِ اللّٰهِ
وَرَسُوْلِهٖ وَاتَّقُوا اللّٰهَ ؕ اِنَّ اللّٰهَ سَمِيْعٌ عَلِيْمٌ ﴿٢﴾

يٰۤاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَرْفَعُوْۤا اَصْوَاتَكُمْ فَوْقَ
صَوْتِ النَّبِيِّ وَلَا تَجْهَرُوْا لَهٗ بِالْقَوْلِ كَجَهْرِ
بَعْضِكُمْ لِبَعْضٍ اَنْ تَحْبَطَ اَعْمَالُكُمْ وَاَنْتُمْ
لَا تَشْعُرُوْنَ ﴿٣﴾

اِنَّ الَّذِيْنَ يَغُضُّوْنَ اَصْوَاتَهُمْ عِنْدَ رَسُوْلِ اللّٰهِ
اُولٰٓئِكَ الَّذِيْنَ امْتَحَنَ اللّٰهُ قُلُوْبَهُمْ لِلتَّقْوٰى ؕ
لَهُمْ مَّغْفِرَةٌ وَّاَجْرٌ عَظِيْمٌ ﴿٤﴾

اِنَّ الَّذِيْنَ يُنَادُوْنَكَ مِنْ وَّرَآءِ الْحُجُرٰتِ
اَكْثَرُهُمْ لَا يَعْقِلُوْنَ ﴿٥﴾

---

Jina la sura hii linatoka katika Aya ya 5 ambayo inawafundisha waaminio wasimlalamikie Mtume *s.a.w.* anapokuwa faraghani nyumbani. Sura hii ilishuka wakati makundi ya watu yali-pokuwa yakija kuingia Uislamu na hivyo ikatakikana kuwafundisha adabu nzuri.

Sura hii ilishuka Madina mwaka wa 9 wa Hijra.

**Aya 2.** Aya hii na zifuatazo zimeeleza namna ya adabu inayotakiwa kushikwa kwa ajili ya Mtume wa Mungu.

6. Na kama wangalingoja mpaka uwatokee, ingekuwa bora kwao. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye ghofira, Mwenye huruma.

وَلَوْ أَنَّهُمْ صَبَرُوا حَتَّىٰ تَخْرُجَ إِلَيْهِمْ لَكَانَ
خَيْرًا لَّهُمْ ۚ وَاللَّهُ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٥﴾

7. Enyi mlioamini! Kama fasiki akiwajieni na habari yo yote, basi pelelezeni, msije mkawadhuru watu kwa ujahili na mkawa wenye kujuta juu ya yale mliyoyatenda.

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِن جَاءَكُمْ فَاسِقٌ بِنَبَإٍ
فَتَبَيَّنُوا أَن تُصِيبُوا قَوْمًا بِجَهَالَةٍ فَتُصْبِحُوا
عَلَىٰ مَا فَعَلْتُمْ نَادِمِينَ ﴿٦﴾

8. Na jueni ya kwamba Mtume wa Mwenyezi Mungu yu kati yenu; lau yeye angewatiini katika mambo mengi bila shaka mngetaabika. Lakini Mwenyezi Mungu Ameipendezesha kwenu imani, na Ameipamba mioyoni mwenu, na Amewafanyeni mchukie ukafiri na ufasiki na uasi. Hao ndio walioongoka,

وَاعْلَمُوا أَنَّ فِيكُمْ رَسُولَ اللَّهِ ۚ لَوْ يُطِيعُكُمْ فِي
كَثِيرٍ مِّنَ الْأَمْرِ لَعَنِتُّمْ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ حَبَّبَ إِلَيْكُمُ
الْإِيمَانَ وَزَيَّنَهُ فِي قُلُوبِكُمْ وَكَرَّهَ إِلَيْكُمُ الْكُفْرَ
وَالْفُسُوقَ وَالْعِصْيَانَ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الرَّاشِدُونَ ﴿٧﴾

9. Kwa fadhili za Mwenyezi Mungu na neema Zake; na Mwenyezi Mungu ni Mwenye kujua, Mwenye hekima.

فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَنِعْمَةً ۚ وَاللَّهُ عَلِيمٌ حَكِيمٌ ﴿٨﴾

10. Na ikiwa makundi mawili katika waaminio wanapigana, basi fanyeni suluhu kati yao; na ikiwa moja la hayo limemrukia mwenziwe, basi lipigeni lile lililorukia mpaka lirudie kwenye amri ya Mwenyezi Mungu. Na kama likirudi, basi yapatanisheni baina yao kwa uadilifu, na hukumuni kwa haki. Hakika Mwenyezi Mungu Huwapenda wanaohukumu kwa haki.

وَإِن طَائِفَتَانِ مِنَ الْمُؤْمِنِينَ اقْتَتَلُوا فَأَصْلِحُوا
بَيْنَهُمَا ۖ فَإِن بَغَتْ إِحْدَاهُمَا عَلَى الْأُخْرَىٰ فَقَاتِلُوا
الَّتِي تَبْغِي حَتَّىٰ تَفِيءَ إِلَىٰ أَمْرِ اللَّهِ ۚ فَإِن فَاءَتْ
فَأَصْلِحُوا بَيْنَهُمَا بِالْعَدْلِ وَأَقْسِطُوا ۖ إِنَّ اللَّهَ
يُحِبُّ الْمُقْسِطِينَ ﴿٩﴾

11. Kwa hakika waaminio ni ndugu, basi fanyeni suluhu baina ya ndugu zenu, na mcheni Mwenyezi Mungu ili mrehemewe.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ إِخْوَةٌ فَأَصْلِحُوا بَيْنَ أَخَوَيْكُمْ
وَاتَّقُوا اللَّهَ لَعَلَّكُمْ تُرْحَمُونَ ﴿١٠﴾

---

**Aya 7.** Aya hii inaeleza ya kuwa kama mtu asiye na mwendo mzuri katika dini alete habari juu ya mtu au watu, inatakiwa kwanza kuzipeleleza na kuona kama habari hizo ni sahihi au namna gani, isije ikakatwa shauri ya kuwadhuru watu bure.

**Aya 10-11.** Mara kunapotokea dalili za ugomvi kati ya mataifa mawili, mataifa

## FUNGU 2

12. Enyi mlioamini! Watu wasicheke watu wengine huenda wakawa bora kuliko wao; wala wanawake kwa wana-wake huenda wakawa bora kuliko wao. Wala msiwasingizie watu wenu wenyewe, wala msitushane kwa majina ya kupanga. Ni jambo baya sana kujichumia sifa mbaya baada ya kuungama kuikubali imani; na wale wasiotubu hao ndio wadhalimu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا لَا يَسْخَرْ قَوْمٌ مِّن قَوْمٍ عَسَىٰٓ
أَن يَكُونُوا خَيْرًا مِّنْهُمْ وَلَا نِسَآءٌ مِّن نِّسَآءٍ عَسَىٰٓ
أَن يَكُنَّ خَيْرًا مِّنْهُنَّ ۖ وَلَا تَلْمِزُوٓا أَنفُسَكُمْ وَلَا
تَنَابَزُوا بِٱلْأَلْقَٰبِ ۖ بِئْسَ ٱلِٱسْمُ ٱلْفُسُوقُ بَعْدَ
ٱلْإِيمَٰنِ ۚ وَمَن لَّمْ يَتُبْ فَأُولَٰٓئِكَ هُمُ ٱلظَّٰلِمُونَ ﴿١١﴾

13. Enyi mlioamini! Jiepusheni kufanya shuku kwa wingi, maana shuku pengine inakuwa dhambi, wala msipeleleze, wala baadhi yenu wasiwatete wengine; je, mmoja wenu anapenda kula nyama ya nduguye aliyekufa? La, hampendi: Na Mcheni Mwenyezi Mungu, bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mwenye kupokea toba, Mrehemevu.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا ٱجْتَنِبُوا كَثِيرًا مِّنَ ٱلظَّنِّ إِنَّ
بَعْضَ ٱلظَّنِّ إِثْمٌ ۖ وَلَا تَجَسَّسُوا وَلَا يَغْتَب
بَّعْضُكُم بَعْضًا ۚ أَيُحِبُّ أَحَدُكُمْ أَن يَأْكُلَ لَحْمَ
أَخِيهِ مَيْتًا فَكَرِهْتُمُوهُ ۚ وَٱتَّقُوا ٱللَّهَ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ
تَوَّابٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

14. Enyi watu! kwa hakika Tumewaumbeni katika kiume na kike, na Tumewafanyeni mataifa na makabila ili mjuane; hakika aheshimiwaye sana miongoni mwenu mbele ya Mwenyezi Mungu ni yule amchaye zaidi katika ninyi. Kwa yakini Mwenyezi Mungu ni Mjuzi, Mwenye habari.

يَٰٓأَيُّهَا ٱلنَّاسُ إِنَّا خَلَقْنَٰكُم مِّن ذَكَرٍ وَأُنثَىٰ
وَجَعَلْنَٰكُمْ شُعُوبًا وَقَبَآئِلَ لِتَعَارَفُوٓا ۚ إِنَّ
أَكْرَمَكُمْ عِندَ ٱللَّهِ أَتْقَىٰكُمْ ۚ إِنَّ ٱللَّهَ عَلِيمٌ
خَبِيرٌ ﴿١٣﴾

---

mengine badala ya kusaidia taifa mojawapo, yawaite wagombanaji kuja patanishwa. Moja wapo likikataa kuja au kukataa uamuzi uliotolewa, mataifa yote yalichangilie kulipiga vita mpaka litashindwa. Litakaposhindwa yale mataifa mengine yaamue ugomvi ule wa kwanza, wala yasilete madai ya hasara zao, wala yasilihukumu kwa chuki kwa vile lilikataa amri yao kwanza, na lo lote lenye haki lipewe haki yake. Zaidi ya hayo hukumu iwe ya haki ili isilete mfundo unaoweza kuweka mbegu ya vita nyingine baadaye. Haya ndiyo mafundisho ya Kiislamu, yaliyoshuka wakati kabila la Aus na Khazraj wa Madina walipogombana, na ni ya namna ambayo kama yangefuatwa katika ulimwengu huu wa leo amani kubwa ingeenea duniani, na vita vingepungua.

**Aya 12-14.** Katika Aya hizi mna maagizo ya kuwafanyia waaminio makao ya raha na kupendana. Taabu nyingi zinatokea kwa sababu ya kuacha maagizo haya. Katika Aya ya 14

15. Walisema wanaokaa jangwani: Tumeamini. Sema: Hamjaamini, lakini semeni: Tumesilimu; maana imani haijaingia mioyoni mwenu; na mkimtii Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, Hatapunguza cho chote katika vitendo vyenu. Kwa yakini Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

قَالَتِ الْأَعْرَابُ آمَنَّا ۖ قُلْ لَمْ تُؤْمِنُوا وَلَٰكِنْ قُولُوا أَسْلَمْنَا وَلَمَّا يَدْخُلِ الْإِيمَانُ فِي قُلُوبِكُمْ ۖ وَإِنْ تُطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ لَا يَلِتْكُمْ مِنْ أَعْمَالِكُمْ شَيْئًا ۚ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَحِيمٌ ﴿١٥﴾

16. Hakika waaminio ni wale waliomwamini Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, kisha wakawa si wenye kuona shaka na wakajitahidi kwa mali zao na nafsi zao katika njia ya Mwenyezi Mungu. Hao ndio wakweli.

إِنَّمَا الْمُؤْمِنُونَ الَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ثُمَّ لَمْ يَرْتَابُوا وَجَاهَدُوا بِأَمْوَالِهِمْ وَأَنْفُسِهِمْ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿١٦﴾

17. Sema: Je, mtamjulisha Mwenyezi Mungu dini yenu, na hali Mwenyezi Mungu Hujua yaliyomo mbinguni na ardhini; na Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa kila kitu?

قُلْ أَتُعَلِّمُونَ اللَّهَ بِدِينِكُمْ وَاللَّهُ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿١٧﴾

18. Wanafanya kwamba ni ihsani kwako ukingia kwao Uislamu. Sema: Msionyeshe kwamba kuukubali kwenu Uislamu ni kunifanyia hisani mimi. Bali kinyume chake, ni ninyi ambao Mwenyezi Mungu Amewafanyieni hisani kwa kuwaongozeni kwenye imani ya kweli iwapo ninyi ni wakweli katika madai yenu ya kuwa waaminio.

يَمُنُّونَ عَلَيْكَ أَنْ أَسْلَمُوا ۖ قُلْ لَا تَمُنُّوا عَلَيَّ إِسْلَامَكُمْ ۖ بَلِ اللَّهُ يَمُنُّ عَلَيْكُمْ أَنْ هَدَاكُمْ لِلْإِيمَانِ إِنْ كُنْتُمْ صَادِقِينَ ﴿١٨﴾

19. Bila shaka Mwenyezi Mungu Hujua yaliyofichikana mbinguni na ardhini; na Mwenyezi Mungu Huona mnayoyatenda.

إِنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ غَيْبَ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ بَصِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

---

inasemwa, *Tumewafanyeni mataifa na makabila ili mjuane, hakika aheshimiwaye sana miongoni mwenu mbele ya Mwenyezi Mungu ni yule amchaye zaidi katika ninyi.* Fundisho hili linavunja kabisa ubora wa rangi na kabila, na limewawekea watu ubora hasa wanaotakiwa kuushindania, nao ni kufanya bidii kumcha Mungu na kumtii. Ama *kuteta* ni kumsema mtu kwa maneno ambayo usingeyasema kama angekuwapo na yatamchukiza kama akiyasikia. Kuteta ni dhambi kubwa kabisa inayovunja ujamaa na kuwatia watu katika uadui mkubwa. Mungu amesema kumteta mtu ni kama mtu kula nyama ya nduguye aliyekufa.

سُوْرَةُ قٓ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ ثَلَاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 50. SURA QAAF

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 46 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. (Mungu) Mwenye nguvu. Tunaitoa mbele Qur'an Tukufu kama ushahidi wa ukweli wako.

قٓ ۚ وَالْقُرْاٰنِ الْمَجِيْدِ ②

3. Bali wanastaajabu ya kwamba amewafikia Mwonyaji kutoka miongoni mwao, na wakasema makafiri: Hili ni jambo la ajabu!

بَلْ عَجِبُوْٓا اَنْ جَآءَهُمْ مُّنْذِرٌ مِّنْهُمْ فَقَالَ الْكٰفِرُوْنَ هٰذَا شَيْءٌ عَجِيْبٌ ③

4. Je! tutakapokufa na tukawa udongo? Marudio hayo ni ya mbali.

ءَاِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا ۚ ذٰلِكَ رَجْعٌ ۢ بَعِيْدٌ ④

5. Kwa hakika Tunajua yale ardhi inayowapunguzia, na Kwetu kiko Kitabu kinachohifadhi.

قَدْ عَلِمْنَا مَا تَنْقُصُ الْاَرْضُ مِنْهُمْ ۚ وَعِنْدَنَا كِتٰبٌ حَفِيْظٌ ⑤

6. Lakini waliikadhibisha haki ilipowafikia, na wamo katika jambo lihangaishalo.

بَلْ كَذَّبُوْا بِالْحَقِّ لَمَّا جَآءَهُمْ فَهُمْ فِيْٓ اَمْرٍ مَّرِيْجٍ ⑥

7. Je, hawazioni mbingu zilizo juu yao Tumezijengaje na Tumezipambaje wala hazina nyufa?

اَفَلَمْ يَنْظُرُوْٓا اِلَى السَّمَآءِ فَوْقَهُمْ كَيْفَ بَنَيْنٰهَا وَزَيَّنّٰهَا وَمَا لَهَا مِنْ فُرُوْجٍ ⑦

8. Na ardhi Tumeitandaza na Tukaiwekea milima na Tukaimeesha mimea mizuri ya kila namna.

وَالْاَرْضَ مَدَدْنٰهَا وَاَلْقَيْنَا فِيْهَا رَوَاسِيَ وَاَنْۢبَتْنَا فِيْهَا مِنْ كُلِّ زَوْجٍ ۢ بَهِيْجٍ ۙ ⑧

---

Sura hii imepewa jina la herufi ya mkato *Qaaf* inayotokea mwanzo wa Aya ya 2. Sura hii inakubaliwa na wote kuwa ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Qaaf* ni herufi ya mkato kwa ajili ya sifa ya Mwenyezi Mungu iitwayo *Qadiir* yaani Mwenye nguvu, Mwenye uwezo na Mwenye Kudra.

*Naapa kwa Qur'an iliyo tukufu.* Kiapo ni namna ya ushahidi. Na Mwenyezi Mungu kuapa kwa Qur'an muradi wake ni kwamba anaitoa Qur'an hii kuwa shahidi juu ya Kudra Yake na uwezo

9. Ndiyo busara na ukumbusho kwa kila mtu mwelekevu.

تَبْصِرَةً وَذِكْرَىٰ لِكُلِّ عَبْدٍ مُّنِيبٍ ﴿٩﴾

10. Na Tumeyateremsha kutoka mawinguni maji yaliyobarikiwa, na kwayo Tukameesha mabustani na nafaka ivunwayo.

وَنَزَّلْنَا مِنَ السَّمَاءِ مَاءً مُّبَارَكًا فَأَنبَتْنَا بِهِ جَنَّاتٍ
وَحَبَّ الْحَصِيدِ ﴿١٠﴾

11. Na mitende mirefu yenye makole yapambayo kochokocho:

وَالنَّخْلَ بَاسِقَاتٍ لَّهَا طَلْعٌ نَّضِيدٌ ﴿١١﴾

12. Chakula kwa ajili ya watumishi, na Tukaufufua mji uliokufa; ndivyo ulivyo ufufuo.

رِّزْقًا لِّلْعِبَادِ ۖ وَأَحْيَيْنَا بِهِ بَلْدَةً مَّيْتًا ۚ كَذَٰلِكَ
الْخُرُوجُ ﴿١٢﴾

13. Walikadhibisha kabla yao watu wa Nuhu na wenyeji wa Rass na Wathamudi,

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ وَأَصْحَابُ الرَّسِّ وَثَمُودُ ﴿١٣﴾

14. Na Waadi na Firauni na nduguze Luti,

وَعَادٌ وَفِرْعَوْنُ وَإِخْوَانُ لُوطٍ ﴿١٤﴾

15. Na wenyeji wa Kichaka na watu wa Tubba; wote waliwakadhibisha Mitume, kwa hiyo onyo Langu likathibitika.

وَأَصْحَابُ الْأَيْكَةِ وَقَوْمُ تُبَّعٍ ۚ كُلٌّ كَذَّبَ الرُّسُلَ
فَحَقَّ وَعِيدِ ﴿١٥﴾

16. Je, Tumechoka kwa umbo la kwanza? Bali wao wamo katika shaka juu ya umbo jipya.

أَفَعَيِينَا بِالْخَلْقِ الْأَوَّلِ ۚ بَلْ هُمْ فِي لَبْسٍ مِّنْ
خَلْقٍ جَدِيدٍ ﴿١٦﴾ ع ١٥

FUNGU 2

17. Na bila shaka Tumemwumba mtu nasi Tunajua wasiwasi inaomtia nafsi yake, nasi Tu karibu naye zaidi kuliko hulkumu yake.

وَلَقَدْ خَلَقْنَا الْإِنسَانَ وَنَعْلَمُ مَا تُوَسْوِسُ بِهِ
نَفْسُهُ ۖ وَنَحْنُ أَقْرَبُ إِلَيْهِ مِنْ حَبْلِ الْوَرِيدِ ﴿١٧﴾

18. Wanapopokea wapokeaji wawili, wakikaa kuume na kushoto.

إِذْ يَتَلَقَّى الْمُتَلَقِّيَانِ عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ
قَعِيدٌ ﴿١٨﴾

19. Hatoi kauli yo yote, isipokuwa karibu naye yuko mngojeaji tayari (kuandika).

مَّا يَلْفِظُ مِن قَوْلٍ إِلَّا لَدَيْهِ رَقِيبٌ عَتِيدٌ ﴿١٩﴾

20. Na sakara ya mauti itakuja kwa haki: hayo ndiyo uliyotaka kujiepusha nayo.

وَجَاءَتْ سَكْرَةُ الْمَوْتِ بِالْحَقِّ ۖ ذَٰلِكَ مَا كُنتَ
مِنْهُ تَحِيدُ ﴿٢٠﴾

21. Na itapulizwa parapanda: hiyo ndiyo siku ya miadi.

22. Na itakuja kila nafsi pamoja na mwendeshaji na shahidi.

23. Kwa hakika ulikuwa huna habari ya jambo hili, lakini Tumekuondolea pazia lako na macho yako leo yamekuwa makali.

24. Na mwenzake atamwambia: Hayo ndiyo yaliyowekwa tayari kwangu.

25. Mtupeni katika Jahanamu kila kafiri asi,

26. Akatazaye heri, arukaye mipaka, ashukuye,

27. Aliyeweka mungu mwingine pamoja na Mwenyezi Mungu, basi mtupeni katika adhabu kali.

28. Mwenzake atasema, Ee Mola wetu, sikumpotosha, bali yeye alikuwa katika upotevu wa mbali.

29. Atasema: Msihusumiane mbele Yangu, Nilikwisha watangulizieni onyo.

30. Kwangu kauli haibadilishwi, wala Mimi Siwadhulumu watumishi.

وَنُفِخَ فِي الصُّورِ ۚ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْوَعِيدِ ﴿٢١﴾
وَجَاءَتْ كُلُّ نَفْسٍ مَعَهَا سَائِقٌ وَشَهِيدٌ ﴿٢٢﴾
لَقَدْ كُنْتَ فِي غَفْلَةٍ مِنْ هَٰذَا فَكَشَفْنَا عَنْكَ
غِطَاءَكَ فَبَصَرُكَ الْيَوْمَ حَدِيدٌ ﴿٢٣﴾
وَقَالَ قَرِينُهُ هَٰذَا مَا لَدَيَّ عَتِيدٌ ﴿٢٤﴾
أَلْقِيَا فِي جَهَنَّمَ كُلَّ كَفَّارٍ عَنِيدٍ ﴿٢٥﴾
مَنَّاعٍ لِلْخَيْرِ مُعْتَدٍ مُرِيبٍ ﴿٢٦﴾
الَّذِي جَعَلَ مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ فَأَلْقِيَاهُ فِي الْعَذَابِ
الشَّدِيدِ ﴿٢٧﴾
قَالَ قَرِينُهُ رَبَّنَا مَا أَطْغَيْتُهُ وَلَٰكِنْ كَانَ فِي
ضَلَالٍ بَعِيدٍ ﴿٢٨﴾
قَالَ لَا تَخْتَصِمُوا لَدَيَّ وَقَدْ قَدَّمْتُ إِلَيْكُمْ
بِالْوَعِيدِ ﴿٢٩﴾
مَا يُبَدَّلُ الْقَوْلُ لَدَيَّ وَمَا أَنَا بِظَلَّامٍ لِلْعَبِيدِ ﴿٣٠﴾

## FUNGU 3

31. Siku Tutakayoiambia Jahanamu: Je, umejaa? Nayo itasema: Je, kuza zaidi?

32. Na Pepo italetwa karibu, kwa wamchao Mungu haiko mbali.

33. Hiyo ndiyo mnayoahidiwa, kwa kila aelekeaye, ajilindaye;

34. Anayemwogopa Rahmani faraghani na akaja kwa moyo uelekeao:

35. Iingieni kwa salama, hii ni siku ya kukaa.

يَوْمَ نَقُولُ لِجَهَنَّمَ هَلِ امْتَلَأْتِ وَتَقُولُ هَلْ
مِنْ مَزِيدٍ ﴿٣١﴾
وَأُزْلِفَتِ الْجَنَّةُ لِلْمُتَّقِينَ غَيْرَ بَعِيدٍ ﴿٣٢﴾
هَٰذَا مَا تُوعَدُونَ لِكُلِّ أَوَّابٍ حَفِيظٍ ﴿٣٣﴾
مَنْ خَشِيَ الرَّحْمَٰنَ بِالْغَيْبِ وَجَاءَ بِقَلْبٍ مُنِيبٍ ﴿٣٤﴾
ادْخُلُوهَا بِسَلَامٍ ۖ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُلُودِ ﴿٣٥﴾

36. Humo watapata cho chote wakitakacho; na Kwetu kuna zaidi.

37. Na vizazi vingapi Tumevianga-miza kabla yao waliokuwa na nguvu zaidi kuliko hawa, nao waliizunguka miji; je lipo kimbilio?

38. Kwa yakini katika jambo hili mna ukumbusho kwa mwenye moyo au kwa ategaye sikio naye mwenyewe yu shahidi.

39. Na bila shaka Tumeziumba mbingu na ardhi na vilivyomo kati yao katika nyakati sita, wala uchovu haukutugusa.

40. Basi vumilia hayo wasemayo na Mtukuze Mola wako kwa kumsifu kabla ya kutoka jua na kabla ya kuchwa.

41. Na katika usiku Mtukuze na pia baada ya kusujudu.

42. Na sikia Siku atakayonadi mnadi toka mahali pa karibu.

43. Siku ambapo bila shaka yo yote watausikia mlipuko, hiyo ndiyo Siku ya kutoka.

44. Bila shaka Sisi Tunahuisha na Tunafisha, na marudio ni Kwetu.

45. Siku itakapowapasukia ardhi, watafanya haraka; huo ni mkusanyo rahisi Kwetu.

46. Sisi Tunajua sana wanayoy-asema, wala wewe si jabari juu yao; kwa hiyo umkumbushe kwa Qur'an anayeogopa onyo Langu.

لَهُم مَّا يَشَاءُونَ فِيهَا وَلَدَيْنَا مَزِيدٌ ٣٥
وَكَمْ أَهْلَكْنَا قَبْلَهُم مِّن قَرْنٍ هُمْ أَشَدُّ مِنْهُم
بَطْشًا فَنَقَّبُوا فِي الْبِلَادِ هَلْ مِن مَّحِيصٍ ٣٦
إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَذِكْرَىٰ لِمَن كَانَ لَهُ قَلْبٌ أَوْ أَلْقَى
السَّمْعَ وَهُوَ شَهِيدٌ ٣٧
وَلَقَدْ خَلَقْنَا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ وَمَا بَيْنَهُمَا فِي
سِتَّةِ أَيَّامٍ وَمَا مَسَّنَا مِن لُّغُوبٍ ٣٨
فَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ قَبْلَ
طُلُوعِ الشَّمْسِ وَقَبْلَ الْغُرُوبِ ٣٩
وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَأَدْبَارَ السُّجُودِ ٤٠
وَاسْتَمِعْ يَوْمَ يُنَادِ الْمُنَادِ مِن مَّكَانٍ قَرِيبٍ ٤١
يَوْمَ يَسْمَعُونَ الصَّيْحَةَ بِالْحَقِّ ذَٰلِكَ يَوْمُ الْخُرُوجِ ٤٢
إِنَّا نَحْنُ نُحْيِي وَنُمِيتُ وَإِلَيْنَا الْمَصِيرُ ٤٣
يَوْمَ تَشَقَّقُ الْأَرْضُ عَنْهُمْ سِرَاعًا ذَٰلِكَ حَشْرٌ عَلَيْنَا
يَسِيرٌ ٤٤
نَّحْنُ أَعْلَمُ بِمَا يَقُولُونَ وَمَا أَنتَ عَلَيْهِم بِجَبَّارٍ
فَذَكِّرْ بِالْقُرْآنِ مَن يَخَافُ وَعِيدِ ٤٥

**Aya 39.** *Wala uchovu haukutugusa.* Biblia inasema Mungu alipumzika siku ya saba (Kutoka 20:11). Lakini Qur'an inasema, Mungu hachoki. Basi asiyechoka alipumzikaje? Tazameni jinsi Qur'an inavyodhihirisha heshima Ya Mwenyezi Mungu, na jinsi Biblia inavyoivunja!

سُوْرَةُ الذّٰرِيَاتِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَّ سِتُّوْنَ اٰيَةً وَّ ثَلاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 51. SURA ADH-DHAARIYAAT

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 61 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa watawanyao - mtawanyo ulio mtawanyo hasa.

وَالذّٰرِيٰتِ ذَرْوًا ﴿٢﴾

3. Tena kwa wabebao mizigo mizito,

فَالْحٰمِلٰتِ وِقْرًا ﴿٣﴾

4. Na kwa waendao kwa ulegevu,

فَالْجٰرِيٰتِ يُسْرًا ﴿٤﴾

5. Kisha kwa wagawanyao mamlaka,

فَالْمُقَسِّمٰتِ اَمْرًا ﴿٥﴾

6. Bila shaka mnayoahidiwa ni kweli,

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَصَادِقٌ ﴿٦﴾

7. Na kwa hakika malipo bila shaka yatatokea.

وَّاِنَّ الدِّيْنَ لَوَاقِعٌ ﴿٧﴾

8. Naapa kwa mbingu zenye njia nzuri,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْحُبُكِ ﴿٨﴾

9. Kwa hakika ninyi mko katika kauli inayohitilafiana.

اِنَّكُمْ لَفِيْ قَوْلٍ مُّخْتَلِفٍ ﴿٩﴾

10. Atageuzwa mbali na ukweli ulioahidiwa yule tu mwenye sifa za kugeuzwa mbali.

يُّؤْفَكُ عَنْهُ مَنْ اُفِكَ ﴿١٠﴾

11. Walaaniwe wenye kudhani.

قُتِلَ الْخَرّٰصُوْنَ ﴿١١﴾

12. Ambao wamezama katika kina kirefu cha uzembe.

الَّذِيْنَ هُمْ فِيْ غَمْرَةٍ سَاهُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Wanauliza ni lini Siku ya Hukumu?

يَسْـَٔلُوْنَ اَيَّانَ يَوْمُ الدِّيْنِ ﴿١٣﴾

14. Siku watakayoadhibiwa Motoni.

يَوْمَ هُمْ عَلَى النَّارِ يُفْتَنُوْنَ ﴿١٤﴾

15. Onjeni matokeo ya udanganyifu wenu. Haya ndiyo mliyokuwa mkiyaharakia.

ذُوقُوا فِتْنَتَكُمْ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تَسْتَعْجِلُونَ ﴿١٥﴾

16. Kwa yakini wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa katika Mabustani na chemchem,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَعُيُونٍ ﴿١٦﴾

17. Wakipokea aliyowapa Mola wao. Kwa hakika wao walikuwa wakifanya wema kabla ya haya:

آخِذِينَ مَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ ۚ إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُحْسِنِينَ ﴿١٧﴾

18. Walikuwa wakilala kidogo tu usiku,

كَانُوا قَلِيلًا مِّنَ اللَّيْلِ مَا يَهْجَعُونَ ﴿١٨﴾

19. Na wanaomba msamaha nyakati za kabla ya alfajiri.

وَبِالْأَسْحَارِ هُمْ يَسْتَغْفِرُونَ ﴿١٩﴾

20. Na katika mali zao imo hisa ya aombaye na mkiwa.

وَفِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ لِّلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٠﴾

21. Na katika ardhi zimo Ishara kwa wenye yakini;

وَفِي الْأَرْضِ آيَاتٌ لِّلْمُوقِنِينَ ﴿٢١﴾

22. Na katika nafsi zenu; je, hamwoni?

وَفِي أَنفُسِكُمْ ۚ أَفَلَا تُبْصِرُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na katika mbingu ziko riziki zenu na mliyoahidiwa.

وَفِي السَّمَاءِ رِزْقُكُمْ وَمَا تُوعَدُونَ ﴿٢٣﴾

24. Basi kwa kiapo cha Mola wa mbingu na ardhi kwa hakika hayo ni haki kama ilivyo (haki) ya kwamba ninyi mnasema.

فَوَرَبِّ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ إِنَّهُ لَحَقٌّ مِّثْلَ مَا أَنَّكُمْ تَنطِقُونَ ﴿٢٤﴾

## FUNGU 2

25. Je, imekufikia hadithi ya wageni waheshimiwao wa Ibrahimu?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ ضَيْفِ إِبْرَاهِيمَ الْمُكْرَمِينَ ﴿٢٥﴾

---

**Aya 20.** *Mahruum,* "Ajizuiaye," yaani maskini asiyeoomba (Kashshaf). Pia maana yake ni asiye na kipawa cha kusema, kama wanyama (Lane). Wenye mali wajue ya kuwa katika mali zao iko haki maalumu kwa ajili ya masikini na mafukara na wanyama. Wasifikiri kuwa mali hizo ni zao peke yao. Kama fundisho hili lingeshikwa kwa uaminifu, na maskini na wahitaji wakapewa haki zao, mali zingetumika vyema na machafuko mengi yangekwisha duniani na mengine wasingetokea.

**Aya 25-28.** Katika Aya hizi zimeelezwa habari sita zinazotakiwa kushikwa kwa ajili ya wageni: (1) kuwalaki kwa uso mcheshi na kwa moyo uliokunjuka; (2) kuonyesha furaha kwa ulimi na kuwaamkia kwa maamkio ya salaam ambayo ni kuwaombea dua ya salama; (3) kuwaletea

26. Walipoingia kwake wakasema: Salaam. Akasema: Salaam, watu wageni;

27. Mara akaenda kwa ahali zake na akaleta ndama aliyekaangwa,

28. Na akampeleka karibu yao. Akasema: Je, hamli?

29. Basi akawaonea hofu. Wakasema: Usiogope, na wakamtolea habari nzuri za mtoto mwenye elimu.

30. Ndipo mkewe akawaelekea kwa kushangaa na akajipiga usoni na kusema: Mwanamke mzee, tasa!

31. Wakasema: Ndivyo hivyo, Amesema Mola wako; hakika Yeye ndiye Mwenye hekima Ajuaye.

إِذْ دَخَلُوا عَلَيْهِ فَقَالُوا سَلَامًا قَالَ سَلَامٌ قَوْمٌ
مُّنكَرُونَ ﴿٢٦﴾
فَرَاغَ إِلَىٰ أَهْلِهِ فَجَاءَ بِعِجْلٍ سَمِينٍ ﴿٢٧﴾
فَقَرَّبَهُ إِلَيْهِمْ قَالَ أَلَا تَأْكُلُونَ ﴿٢٨﴾
فَأَوْجَسَ مِنْهُمْ خِيفَةً قَالُوا لَا تَخَفْ وَبَشَّرُوهُ
بِغُلَامٍ عَلِيمٍ ﴿٢٩﴾
فَأَقْبَلَتِ امْرَأَتُهُ فِي صَرَّةٍ فَصَكَّتْ وَجْهَهَا وَ
قَالَتْ عَجُوزٌ عَقِيمٌ ﴿٣٠﴾
قَالُوا كَذَٰلِكِ قَالَ رَبُّكِ إِنَّهُ هُوَ الْحَكِيمُ
الْعَلِيمُ ﴿٣١﴾

## JUZU 27

32. Akasema: basi makusudio yenu ni nini, Enyi mliotumwa?

33. Wakasema: Hakika sisi tumetumwa kwa watu wakosefu,

34. Ili tuwatupie juu yao mawe ya udongo.

35. Yaliyowekwa alama kwa Mola wako kwa ajili ya watu wapitao kiasi.

36. Kwa hiyo Tukawatoa waaminio waliokuwa humo.

37. Lakini Hatukupata humo ila nyumba moja ya wale waliosilimu.

الجزء ٢٧ قَالَ فَمَا خَطْبُكُمْ أَيُّهَا الْمُرْسَلُونَ ﴿٣٢﴾
قَالُوا إِنَّا أُرْسِلْنَا إِلَىٰ قَوْمٍ مُّجْرِمِينَ ﴿٣٣﴾
لِنُرْسِلَ عَلَيْهِمْ حِجَارَةً مِّن طِينٍ ﴿٣٤﴾
مُّسَوَّمَةً عِندَ رَبِّكَ لِلْمُسْرِفِينَ ﴿٣٥﴾
فَأَخْرَجْنَا مَن كَانَ فِيهَا مِنَ الْمُؤْمِنِينَ ﴿٣٦﴾
فَمَا وَجَدْنَا فِيهَا غَيْرَ بَيْتٍ مِّنَ الْمُسْلِمِينَ ﴿٣٧﴾

---

chakula bila wao kuomba wala wenyeji kuwauliza kama wanakitaka; (4) kuwapa chakula kilicho kizuri na kinachopatikana nyumbani bila taabu; (5) mwenye nyumba mwenyewe alete chakula kuwaandalia; (6) kuwakalisha pahali wanapoweza kula bila taabu na kwa raha.

**Aya 33.** *Wakosefu,* yaani watu wa Nabii Luti.

**Aya 35.** *Musrifiin,* "Wapitao kiasi" ni watu wenye dhambi ambao wanavunja kanuni zilizowekwa na Sheria.

38. Na Tukaacha humo Ishara kwa ajili ya wale wanaoogopa adhabu iumizayo.

وَتَرَكْنَا فِيهَا آيَةً لِلَّذِينَ يَخَافُونَ الْعَذَابَ الْأَلِيمَ ﴿٣٨﴾

39. Na katika (habari za) Musa (ziko Ishara), Tulipomtuma kwa Firauni na dalili waziwazi.

وَفِي مُوسَىٰ إِذْ أَرْسَلْنَاهُ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٣٩﴾

40. Akageuka pamoja na majumbe wake na akasema: Huyu ni mchawi au mwendawazimu.

فَتَوَلَّىٰ بِرُكْنِهِ وَقَالَ سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ ﴿٤٠﴾

41. Basi Tukamkamata yeye na majeshi yake na Tukawatupa baharini, na yeye alikuwa mlaumiwa.

فَأَخَذْنَاهُ وَجُنُودَهُ فَنَبَذْنَاهُمْ فِي الْيَمِّ وَهُوَ مُلِيمٌ ﴿٤١﴾

42. Na katika (habari za) Waadi (ziko Ishara), Tulipowapelekea upepo uangamizao.

وَفِي عَادٍ إِذْ أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمُ الرِّيحَ الْعَقِيمَ ﴿٤٢﴾

43. Haukuacha cho chote ulichokifikia ila ulikifanya kama unga.

مَا تَذَرُ مِنْ شَيْءٍ أَتَتْ عَلَيْهِ إِلَّا جَعَلَتْهُ كَالرَّمِيمِ ﴿٤٣﴾

44. Na katika (habari za) Wathamudi (ziko Ishara), walipoa-mbiwa: Jifurahisheni kwa muda kidogo.

وَفِي ثَمُودَ إِذْ قِيلَ لَهُمْ تَمَتَّعُوا حَتَّىٰ حِينٍ ﴿٤٤﴾

45. Lakini wakaasi amri ya Mola wao, mara rindimo likawakamata hali wanatazama.

فَعَتَوْا عَنْ أَمْرِ رَبِّهِمْ فَأَخَذَتْهُمُ الصَّاعِقَةُ وَهُمْ يَنْظُرُونَ ﴿٤٥﴾

46. Basi hawakuweza kusimama wala kujilipiza.

فَمَا اسْتَطَاعُوا مِنْ قِيَامٍ وَمَا كَانُوا مُنْتَصِرِينَ ﴿٤٦﴾

47. Na watu wa Nuhu pia (waliokuwa) kabla (ya hawa), hakika wao walikuwa watu waasi.

وَقَوْمَ نُوحٍ مِنْ قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا قَوْمًا فَاسِقِينَ ﴿٤٧﴾

FUNGU 3

48. Na Tumeijenga mbingu kwa uimara na Tunaendelea kuipanua sana.

وَالسَّمَاءَ بَنَيْنَاهَا بِأَيْدٍ وَإِنَّا لَمُوسِعُونَ ﴿٤٨﴾

49. Na ardhi Tumeitandaza, basi Watandazaji Wazuri walioje Sisi!

وَالْأَرْضَ فَرَشْنَاهَا فَنِعْمَ الْمَاهِدُونَ ﴿٤٩﴾

---

**Aya 40.** *Biruknihii,* "Kwa sababu ya nguvu zake," pia yanaweza kuwa na maana ya "Pamoja na jamaa zake" yaani Firauni pamoja na watu wake wote walikataa haki.

**Aya 44.** *Muda kidogo.* Walipewa muda wa siku tatu (sura 11:66).

**Aya 48.** *Bi aidin,* "Kwa kudra." Neno *aidin* maana yake ni mikono, uwezo, nguvu na kudra.

وَمِن كُلِّ شَيْءٍ خَلَقْنَا زَوْجَيْنِ لَعَلَّكُمْ تَذَكَّرُونَ

50. Na katika kila kitu Tumeumba jozi ili mpate kufahamu.

فَفِرُّوا إِلَى اللَّهِ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ

51. Basi kimbilieni kwa Mweyezi Mungu, mimi kwenu ni Mwonyaji waziwazi kutoka Kwake.

وَلَا تَجْعَلُوا مَعَ اللَّهِ إِلَٰهًا آخَرَ إِنِّي لَكُم مِّنْهُ نَذِيرٌ مُّبِينٌ

52. Wala msimfanye mwingine kuwa aabudiwaye pamoja na Mwenyezi Mungu, bila shaka mimi ni Mwonyaji dhahiri kwenu kutoka Kwake.

كَذَٰلِكَ مَا أَتَى الَّذِينَ مِن قَبْلِهِم مِّن رَّسُولٍ إِلَّا قَالُوا سَاحِرٌ أَوْ مَجْنُونٌ

53. Hivyo ndivyo hakuna Mtume ye yote aliyewafikia wale wa kabla yao ila walisema: Huyu ni mchawi au majnuni.

أَتَوَاصَوْا بِهِ بَلْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ

54. Je, wameusiana kwa jambo hili? Lakini watu hao ni wahalifu.

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ فَمَا أَنتَ بِمَلُومٍ

55. Basi waachilie mbali, nawe hutalaumiwa.

وَذَكِّرْ فَإِنَّ الذِّكْرَىٰ تَنفَعُ الْمُؤْمِنِينَ

56. Na endelea kukumbusha; kwa yakini ukumbusho huwafaa waaminio.

وَمَا خَلَقْتُ الْجِنَّ وَالْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ

57. Sikuwaumba majinni na watu ila wapate kuniabudu.

مَا أُرِيدُ مِنْهُم مِّن رِّزْقٍ وَمَا أُرِيدُ أَن يُطْعِمُونِ

58. Sitaki kwao riziki wala Sitaki wanilishe.

إِنَّ اللَّهَ هُوَ الرَّزَّاقُ ذُو الْقُوَّةِ الْمَتِينُ

59. Kwa yakini Mwenyezi Mungu ndiye Mtoaji wa riziki, Mwenye nguvu, Madhubuti.

فَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا ذَنُوبًا مِّثْلَ ذَنُوبِ أَصْحَابِهِمْ فَلَا يَسْتَعْجِلُونِ

60. Bila shaka hatma ya wale waliodhulumu itakuwa kama ya watu wa jinsi yao, hivyo wasinihimize.

فَوَيْلٌ لِّلَّذِينَ كَفَرُوا مِن يَوْمِهِمُ الَّذِي يُوعَدُونَ

61. Basi ni sikitiko kwa wale waliokataa katika siku yao wanayoahidiwa.

---

**Aya 50.** Zamani Waarabu walikuwa wanajua kuwa katika mitende kuna jike na dume. Na Qur'an ilieleza ya kuwa bali ni kila kitu chenye "jike na dume," na uchunguzi wa siku hizi wa elimu za maarifa umehakikisha ya kwamba katika kila kitu, mawe, umeme, na vinginevyo kuna "jike na dume."

**Aya 51.** Kama mama anampiga mtoto, mtoto hukimbilia kwa yeye huyo mama yake. Basi kama mtu anapata taabu asikimbilie kwingine bali kwa Mwenyezi Mungu.

**Aya 57.** *Ila wapate kuniabudu,* pia maana yake, *ila wapate kunifahamu* (Bukhari). Kusudi la kweli la maisha ya binadamu ni kumjua Mungu kama ipasavyo na kumwabudu na kujitia kabisa katika mapenzi Yake hata kila alitendalo au alisemalo mtu liwe kwa ajili ya Mungu tu (Uislamu na Hekima yake).

سُوْرَةُ الطُّوْرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 52. SURA AT-TUUR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 50 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa Mlima,

وَالطُّوْرِ ﴿٢﴾

3. Na kwa Kitabu kilichoandikwa.

وَكِتٰبٍ مَّسْطُوْرٍ ﴿٣﴾

4. Katika waraka wa ngozi ulio-funuliwa,

فِيْ رَقٍّ مَّنْشُوْرٍ ﴿٤﴾

5. Na kwa nyumba inayozuriwa,

وَّالْبَيْتِ الْمَعْمُوْرِ ﴿٥﴾

6. Na kwa paa lililonyanyuliwa,

وَالسَّقْفِ الْمَرْفُوْعِ ﴿٦﴾

7. Na kwa bahari iliyojazwa.

وَالْبَحْرِ الْمَسْجُوْرِ ﴿٧﴾

8. Kwa yakini adhabu ya Mola wako itatokea.

اِنَّ عَذَابَ رَبِّكَ لَوَاقِعٌ ﴿٨﴾

9. Hakuna atakayeizuia.

مَّا لَهٗ مِنْ دَافِعٍ ﴿٩﴾

10. Siku ambapo mbingu itapuma kwa machafuko.

يَّوْمَ تَمُوْرُ السَّمَآءُ مَوْرًا ﴿١٠﴾

11. Na milima itasogea msogeo mkubwa.

وَّتَسِيْرُ الْجِبَالُ سَيْرًا ﴿١١﴾

12. Basi ole siku hiyo kwa wakadhi-bishao,

فَوَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ ﴿١٢﴾

---

Sura hii inaitwa *Mlima* kwa sababu Mwenyezi Mungu anaapa kwa mlima katika Aya ya 2. Mlima huo ni kule alikoitwa Nabii Musa na Mwenyezi Mungu, hivyo inaonyesha kufanana kuliko baina ya Mtume *s.a.w.* na Nabii Musa, maana Mtume *s.a.w* pia alipokea wahyi katika pango la mlima.

**Aya 2.** Neno *Tuur* ni "mlima" na hapa linahusu mlima Turi ulioko Sinai, alikokwenda Nabii Musa kupokea Sheria aliyofunuliwa na Mwenyezi Mungu.

**Aya 4.** *Raqqin,* "waraka wa ngozi" ni ngozi nyembamba, nyeupe ya mnyama iliyoten-genezwa kama karatasi ya kuandikia.

13. Ambao wanacheza katika mambo ya upuuzi.

14. Siku watakaposukumwa kwenye moto wa Jahanamu msukumo wa nguvu.

15. Huu ndio Moto ambao mlikuwa mkiukadhibisha.

16. Basi, je! huu ni uchawi au hamwoni?

17. Uingieni, mkingoja au msingoje ni mamoja kwenu; mtalipwa tu mliyokuwa mkiyatenda.

18. Kwa yakini wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa katika Pepo na neema,

19. Wakifurahia yale aliyowapa Mola wao, na Mola wao Akawalinda na adhabu ya Moto uwakao.

20. (Wataambiwa) kuleni na kunyweni kwa faraja kwa sababu ya hayo mliyokuwa mkiyatenda.

21. Wakiegemea juu ya viti vya fahari vilivyopangwa safu safu, na Tutawaoza wanawake weupe wenye macho ya vikombe.

الَّذِينَ هُمْ فِي خَوْضٍ يَلْعَبُونَ ﴿١٣﴾
يَوْمَ يُدَعُّونَ إِلَىٰ نَارِ جَهَنَّمَ دَعًّا ﴿١٤﴾
هَٰذِهِ النَّارُ الَّتِي كُنْتُمْ بِهَا تُكَذِّبُونَ ﴿١٥﴾
أَفَسِحْرٌ هَٰذَا أَمْ أَنْتُمْ لَا تُبْصِرُونَ ﴿١٦﴾
اصْلَوْهَا فَاصْبِرُوا أَوْ لَا تَصْبِرُوا سَوَاءٌ عَلَيْكُمْ
إِنَّمَا تُجْزَوْنَ مَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿١٧﴾
إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَعِيمٍ ﴿١٨﴾
فَاكِهِينَ بِمَا آتَاهُمْ رَبُّهُمْ وَوَقَاهُمْ رَبُّهُمْ
عَذَابَ الْجَحِيمِ ﴿١٩﴾
كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنْتُمْ تَعْمَلُونَ ﴿٢٠﴾
مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ سُرُرٍ مَصْفُوفَةٍ وَزَوَّجْنَاهُمْ بِحُورٍ
عِينٍ ﴿٢١﴾

---

**Aya 21.** *Tutawaoza wanawake weupe.* Wanawake watakatifu ni neema mojawapo katika neema za Peponi. Mapadre wanasema ya kuwa Mtume *s.a.w.* aliwabembeleza watu kuingia katika dini yake kwa kutaja wanawake kuwa malipo ya waaminio. Majibu yake ni haya:-

1. Maisha ya masahaba wa Mtume *s.a.w.* waliodharauliwa na kuteswa mateso ya kila aina kwa ajili ya dini yaubatilisha upinzani huu mara moja. Walikuwa wamekubali kuchinjwa kama mbuzi na kondoo kwa kupata radhi ya Mola. Wake kwa waume wakaonyesha subira na unyenyekevu usiopatikana mfano wake katika umati wa Nabii awaye yote. Kuwasingizia tamaa watu watawa kama hao ni dhuluma kubwa.

2. Qur'an haioni mwanamke kuwa ni shina la dhambi na mwenye kumkosesha mumewe. Kwa hakika mwanamke mcha-Mungu humwongezea mwenzake raha na utulivu wa moyo (sura 30:22).

3. Yesu Kristo aliwaambia wanafunzi wake akisema, "Hapana mtu aliyeacha nyumba, au ndugu waume au ndugu wake, au baba, au mama, au mke, au watoto au mashamba kwa ajili yangu, au kwa ajili ya Injili, ila atapewa mara miia saba wakati huu" (Marko 10:29-30; Luka 18:29-30; Mattayo 19:29). Mtu kupewa mke mara mia ni tamaa kubwa mno, tena ni jambo la mwili hasa. Lakini walidanganywa bure. Hata mmoja miongoni mwao hakupokea hivyo waliivyoahidiwa na Yesu. Na kupata wazazi zaidi mara nyingi ni msiba. Je, hizo ndizo zawadi ambazo Wakristo wanafurahia?

22. Na wale walioamini na wazao wao wakawafuata katika imani, Tutawaunga kwao wazao wao, wala Hatutawapunja kitu katika vitendo vyao, kila mtu ni rehani wa alichokichuma.

وَالَّذِينَ آمَنُوا وَاتَّبَعَتْهُمْ ذُرِّيَّتُهُم بِإِيمَانٍ أَلْحَقْنَا بِهِمْ ذُرِّيَّتَهُمْ وَمَا أَلَتْنَاهُم مِّنْ عَمَلِهِم مِّن شَيْءٍ ۚ كُلُّ امْرِئٍ بِمَا كَسَبَ رَهِينٌ ﴿٢١﴾

23. Na Tutawasaidia kwa matunda na nyama katika vile watakavyopenda.

وَأَمْدَدْنَاهُم بِفَاكِهَةٍ وَلَحْمٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

24. Watapeana humo bakuli (lenye kinywaji) kisicholeta upuuzi wala dhambi.

يَتَنَازَعُونَ فِيهَا كَأْسًا لَّا لَغْوٌ فِيهَا وَلَا تَأْثِيمٌ ﴿٢٣﴾

25. Na wavulana wao watawazungukazunguka kana kwamba ni lulu zilizofichwa.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ غِلْمَانٌ لَّهُمْ كَأَنَّهُمْ لُؤْلُؤٌ مَّكْنُونٌ ﴿٢٤﴾

26. Na wataelekeana wao kwa wao wakiulizana,

وَأَقْبَلَ بَعْضُهُمْ عَلَىٰ بَعْضٍ يَتَسَاءَلُونَ ﴿٢٥﴾

27. Watasema: Bila shaka tulikuwa zamani katika ahali zetu tukiogopa.

قَالُوا إِنَّا كُنَّا قَبْلُ فِي أَهْلِنَا مُشْفِقِينَ ﴿٢٦﴾

28. Lakini Mwenyezi Mungu Ametufanyia ihsani na Ametuokoa na adhabu ya upepo wa Moto.

فَمَنَّ اللَّهُ عَلَيْنَا وَوَقَانَا عَذَابَ السَّمُومِ ﴿٢٧﴾

29. Hakika sisi zamani tulikuwa tukimwomba Yeye: hakika Yeye ndiye Mwema, Mwenye rehama.

إِنَّا كُنَّا مِن قَبْلُ نَدْعُوهُ ۖ إِنَّهُ هُوَ الْبَرُّ الرَّحِيمُ ﴿٢٨﴾

FUNGU 2

30. Basi ukumbushe, na wewe kwa neema za Mola wako si kahini wala majnuni

فَذَكِّرْ فَمَا أَنتَ بِنِعْمَتِ رَبِّكَ بِكَاهِنٍ وَلَا مَجْنُونٍ ﴿٢٩﴾

---

Qur'an inawatangazia waaminio habari njema ya kuwaweka Peponi pamoja na kizazi chao wakiamini na kutenda mema (sura 52:22).

4. Wakati Yesu alipoulizwa habari ya ulimwengu ujao alijibu akasema, "kwa maana katika kiyama hawaoi wala hawaolewi" (Matt. 22:30). Lakini aliposema habari ya kuja kwake mara ya pili, ambayo ni baada ya kufufuka katika wafu kama wanavyokiri Wakristo, alijifananisha na bwana arusi ajaye usiku wa manane na kuingia arusini pamoja na wanawali watano wenye busara na kufunga mlango (Matt. 25:1-10).

**Aya 22.** *Kila mtu ni rehani ya alichokichuma,* yaani mtu mwingine hatakuwa na madaraka ya uchumi wa mtu mwingine; ukiwa ni uchumi mwema au mbaya, ni juu ya yule yule aliyeuchuma.

**Aya 30.** *Kwa neema za Mola wako,* yaani neema za Mwenyezi Mungu unazopewa zitahakikisha kuwa wewe si mganga wala mwehu.

أَمْ يَقُولُونَ شَاعِرٌ نَتَرَبَّصُ بِهِ رَيْبَ الْمَنُونِ ﴿٣١﴾

31. Au wanasema: (Huyu) mshairi tunamtazamia kupatwa na mashaka ya dahari.

قُلْ تَرَبَّصُوا فَإِنِّي مَعَكُمْ مِنَ الْمُتَرَبِّصِينَ ﴿٣٢﴾

32. Sema: Ngojeni na mimi pia ni pamoja nanyi katika wangojeao.

أَمْ تَأْمُرُهُمْ أَحْلَامُهُمْ بِهَٰذَا ۚ أَمْ هُمْ قَوْمٌ طَاغُونَ ﴿٣٣﴾

33. Je! Akili zao zinawaamuru haya au wao ni watu waasi?

أَمْ يَقُولُونَ تَقَوَّلَهُ ۚ بَلْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٣٤﴾

34. Au wanasema: (Qur'an) ameitunga yeye mwenyewe? Bali wao hawaamini.

فَلْيَأْتُوا بِحَدِيثٍ مِثْلِهِ إِنْ كَانُوا صَادِقِينَ ﴿٣٥﴾

35. Basi walete hadithi kama hii ikiwa wanasema kweli.

أَمْ خُلِقُوا مِنْ غَيْرِ شَيْءٍ أَمْ هُمُ الْخَالِقُونَ ﴿٣٦﴾

36. Je, wameumbwa pasipo kitu, au wao ndio waumbaji?

أَمْ خَلَقُوا السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضَ ۚ بَلْ لَا يُوقِنُونَ ﴿٣٧﴾

37. Au wameumba mbingu na ardhi? Bali hawana yakini.

أَمْ عِنْدَهُمْ خَزَائِنُ رَبِّكَ أَمْ هُمُ الْمُصَيْطِرُونَ ﴿٣٨﴾

38. Au wanazo hazina za Mola wako au wao ndio walinzi?

أَمْ لَهُمْ سُلَّمٌ يَسْتَمِعُونَ فِيهِ ۖ فَلْيَأْتِ مُسْتَمِعُهُمْ بِسُلْطَانٍ مُبِينٍ ﴿٣٩﴾

39. Au wanayo ngazi ya kusikilizia? Basi msikiaji wao alete dalili iliyo wazi.

أَمْ لَهُ الْبَنَاتُ وَلَكُمُ الْبَنُونَ ﴿٤٠﴾

40. Au Yeye Anao wasichana nanyi mnao wavulana?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُمْ مِنْ مَغْرَمٍ مُثْقَلُونَ ﴿٤١﴾

41. Au unawaomba ujira kwa hiyo wanalemewa na gharama?

أَمْ عِنْدَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٢﴾

42. Au iko kwao (elimu ya) ghaibu nao wanaandika.

أَمْ يُرِيدُونَ كَيْدًا ۖ فَالَّذِينَ كَفَرُوا هُمُ الْمَكِيدُونَ ﴿٤٣﴾

43. Au wanaitaka hila? Lakini waliokufuru ndio watakaotegwa na hila.

أَمْ لَهُمْ إِلَٰهٌ غَيْرُ اللَّهِ ۚ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٤٤﴾

44. Au yuko kwao anayeabudiwa ghairi ya Mwenyezi Mungu? Mwenyezi Mungu Ametakasika na hao wanaomshirikisha naye.

---

**Aya 35.** *Basi walete hadithi kama hii.* Ndiyo mashindano wanayopewa makafiri na daima wameshindwa. Wanaambiwa, kama Mtume *s.a.w.* ni mwehu au mganga au ameyatunga mwenyewe meneno haya basi walete maneno ya namna hii toka kwa mganga au mwehu au mtungaji mwingine ikiwa wanasema kweli.

وَإِن يَرَوْا كِسْفًا مِّنَ السَّمَاءِ سَاقِطًا يَقُولُوا سَحَابٌ
مَّرْكُومٌ ﴿٤٤﴾

45. Na kama wakiona kipande cha mbingu kinashuka husema: Hivi punde mawingu yatafuatia kushuka tabaka kwa tabaka.

فَذَرْهُمْ حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي فِيهِ يُصْعَقُونَ ﴿٤٥﴾

46. Basi waachie mpaka wakutane na siku yao iliyoahidiwa ambapo watashtushwa sana!

يَوْمَ لَا يُغْنِي عَنْهُمْ كَيْدُهُمْ شَيْئًا وَلَا هُمْ يُنصَرُونَ ﴿٤٦﴾

47. Siku ambayo hila zao hazitawafaa hata kidogo wala hawatasaidiwa.

وَإِنَّ لِلَّذِينَ ظَلَمُوا عَذَابًا دُونَ ذَٰلِكَ وَلَٰكِنَّ أَكْثَرَهُمْ
لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٧﴾

48. Na kwa yakini wale waliodhulumu watakuwa na adhabu zaidi ya hiyo, lakini wengi wao hawajui.

وَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ فَإِنَّكَ بِأَعْيُنِنَا ۖ وَسَبِّحْ بِحَمْدِ
رَبِّكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٤٨﴾

49. Na ingoje hukumu ya Mola wako, na hakika wewe uko mbele ya macho Yetu; na Mtukuze kwa kumsifu Mola wako unaposimama.

وَمِنَ اللَّيْلِ فَسَبِّحْهُ وَإِدْبَارَ النُّجُومِ ﴿٤٩﴾

50. Na katika usiku pia Mtukuze na zichwapo nyota.

سُوْرَةُ النَّجْمِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلاثٌ وَّسِتُّوْنَ اٰيَةً وَّثَلاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 53. SURA AN-NAJM

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 63 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (1)

2. Naapa kwa nyota inapoanguka,

وَالنَّجْمِ اِذَا هَوٰى (2)

3. Kwamba sahibu yenu hakupotea wala hakukosa,

مَا ضَلَّ صَاحِبُكُمْ وَمَا غَوٰى (3)

4. Wala hasemi kwa tamaa (ya nafsi yake).

وَمَا يَنْطِقُ عَنِ الْهَوٰى (4)

5. Siyo haya ila ni ufunuo uliofunuliwa.

اِنْ هُوَ اِلَّا وَحْيٌ يُّوْحٰى (5)

6. Amemfundisha Aliye ni Mwenye nguvu sana,

عَلَّمَهٗ شَدِيْدُ الْقُوٰى (6)

7. Mwenye Nguvu kubwa Ambaye kisha Akatulia katika Kiti Chake cha Enzi,

ذُوْ مِرَّةٍ فَاسْتَوٰى (7)

8. Alipokuwa katika upeo wa juu kabisa.

وَهُوَ بِالْاُفُقِ الْاَعْلٰى (8)

9. Kisha akakaribia na akateremka.

ثُمَّ دَنَا فَتَدَلّٰى (9)

10. Ndipo akawa umbali wa pinde mbili au karibu zaidi.

فَكَانَ قَابَ قَوْسَيْنِ اَوْ اَدْنٰى (10)

11. Na Akamfunulia Mtumishi Wake Aliyoyafunua.

فَاَوْحٰٓى اِلٰى عَبْدِهٖ مَآ اَوْحٰى (11)

12. Moyo wa Mtume haukusema uwongo kuhusu uliyoyaona.

مَا كَذَبَ الْفُؤَادُ مَا رَاٰى (12)

13. Je! mnabishana naye juu ya yale anayoyaona?

اَفَتُمٰرُوْنَهٗ عَلٰى مَا يَرٰى (13)

---

Sura hii inaitwa *Nyota,* na neno hilo liko katika Aya yake ya pili. Sura hii ilishuka Makka katika mwaka wa tano wa Hijra.

**Aya 2.** Katika nchi ya Bara Arabu kuanguka kwa nyota walitabiri ni kufika kwa mtu mkubwa. Aya hii na zifuatazo zinatoa dalili za kuhakikisha ukweli na adhma na shani na utukufu wa Mtume *s.a.w.*

Kadhalika katika Aya hizi mmelezwa habari za *Mi'iraaj* ya Mtume *s.a.w.;* na habari zinazokuja

14. Na bila shaka yeye amemwona katika uteremko mwingine,

وَلَقَدْ رَءَاهُ نَزْلَةً أُخْرَىٰ ﴿١٣﴾

15. Penye mkunazi wa mwisho kabisa;

عِندَ سِدْرَةِ الْمُنتَهَىٰ ﴿١٤﴾

16. Karibu yake pana Bustani inayokaliwa.

عِندَهَا جَنَّةُ الْمَأْوَىٰ ﴿١٥﴾

17. Kilipofunika mkunazi kilichofunika.

إِذْ يَغْشَى السِّدْرَةَ مَا يَغْشَىٰ ﴿١٦﴾

18. Jicho halikuhangaika wala halikuruka mpaka.

مَا زَاغَ الْبَصَرُ وَمَا طَغَىٰ ﴿١٧﴾

19. Kwa yakini ameona katika Ishara za Mola Wake zilizo kuu.

لَقَدْ رَأَىٰ مِنْ ءَايَاتِ رَبِّهِ الْكُبْرَىٰ ﴿١٨﴾

20. Je! Mmewaona Lat na Uzza,

أَفَرَءَيْتُمُ اللَّاتَ وَالْعُزَّىٰ ﴿١٩﴾

21. Na Manat, mwingine wa tatu?

وَمَنَاةَ الثَّالِثَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٢٠﴾

22. Je! kwenu wa kiume na Kwake wa kike?

أَلَكُمُ الذَّكَرُ وَلَهُ الْأُنثَىٰ ﴿٢١﴾

23. Huo tena ni mgawanyo mbaya sana!

تِلْكَ إِذًا قِسْمَةٌ ضِيزَىٰ ﴿٢٢﴾

24. Siyo haya ila ni majina mliyowapa ninyi na baba zenu: Mwenyezi Mungu Hakuteremsha dalili juu yao. Hawafuati ila dhana na zinayoyapenda nafsi (zao); na kwa yakini mwongozo umewafikia kutoka kwa Mola wao.

إِنْ هِيَ إِلَّا أَسْمَاءٌ سَمَّيْتُمُوهَا أَنتُمْ وَءَابَاؤُكُم مَّا أَنزَلَ اللَّهُ بِهَا مِن سُلْطَانٍ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَمَا تَهْوَى الْأَنفُسُ وَلَقَدْ جَاءَهُم مِّن رَّبِّهِمُ الْهُدَىٰ ﴿٢٣﴾

---

**Aya 20-22.** *Laat* na *'Uzza* na *Manaat* walikuwa masanamu waliokuwa wanaabudiwa na makafiri wa Makka. Na katika Aya hizi waungu hawa wa uwongo wanasemwa kuwa je, wamepata kuwaonyesha wafuasi wao mambo ambayo Mtume *s.a.w.* ameonyeshwa na Mwenyezi Mungu?

Mapadre kwa kuangukia juu ya hadithi za uwongo zilizobuniwa na Wakidi wameanza kueleza ya kuwa Mtume kwa kutaka kuwavuta makafiri alikiri kuwa miungu hiyo ya uwongo pia inafaa kuheshiimiwa! Jambo kama hili lisingewezekana kabisa kwa Mtume *s.a.w.* na wala hakuna ushahidi wa nje wala wa ndani unaolithibitisha.

Huyo Wakidi ambaye Wakristo wamechukua kwake kisa hiki cha uwongo wanachuoni wote wakubwa-wakubwa wamemkataa kuwa maneno yake hayategemewi na wametoa ushahidi ulio safi kabisa. Katika Kitabu kiitwacho *Miizaan al-I'tidaal* kinachoeleza habari za maisha ya watu waliosimulia Hadithi za Mtume *s.a.w.* kinasema ya kwamba Wakidi si mtu wa kutegemewa na alikuwa akizua hadithi za uwongo. Mapadre na waandishi wa Kikristo si kama hawajui kuwa Wakidi na wenzake walikuwa watu wanaotunga uwongo; lazima wajue, lakini kwa sababu ya fitina na husuda, wanaziokota hadithi za uwongo na kuziacha makusudi Hadithi sahihi zinazotegemewa na kukubaliwa na Waislamu.

Kisa hiki cha uwongo hakikusimuliwa na Imam Bukhari ambaye ni mtu mashuhuri anayekubaliwa kabisa ukweli wake na ambaye alikuwa katika wakati mmoja na Wakidi.

أَمْ لِلْإِنسَانِ مَا تَمَنَّىٰ ﴿٢٥﴾

25. Je mwanadamu apate kila anachotamani?

فَلِلَّهِ الْآخِرَةُ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٦﴾

26. La bali ni wa Mwenyezi Mungu mwisho wa kila kitu na vyote vilivyotangulia.

FUNGU 2

وَكَم مِّن مَّلَكٍ فِي السَّمَاوَاتِ لَا تُغْنِي شَفَاعَتُهُمْ
شَيْئًا إِلَّا مِن بَعْدِ أَن يَأْذَنَ اللَّهُ لِمَن يَشَاءُ وَ
يَرْضَىٰ ﴿٢٧﴾

27. Na wako Malaika wangapi mbinguni, ambao uombezi wao hautafaa cho chote isipokuwa baada ya Mwenyezi Mungu kutoa idhini kwa Amtakaye na kumridhia.

إِنَّ الَّذِينَ لَا يُؤْمِنُونَ بِالْآخِرَةِ لَيُسَمُّونَ الْمَلَائِكَةَ
تَسْمِيَةَ الْأُنثَىٰ ﴿٢٨﴾

28. Hakika wale wasioamini Akhera wanawaita Malaika kwa majina ya kike.

وَمَا لَهُم بِهِ مِنْ عِلْمٍ إِن يَتَّبِعُونَ إِلَّا الظَّنَّ وَ
إِنَّ الظَّنَّ لَا يُغْنِي مِنَ الْحَقِّ شَيْئًا ﴿٢٩﴾

29. Nao hawana elimu ya haya, hawafuati ila dhana; na kwa hakika dhana haisaidii cho chote mbele ya haki.

فَأَعْرِضْ عَن مَّن تَوَلَّىٰ عَن ذِكْرِنَا وَلَمْ يُرِدْ إِلَّا
الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٠﴾

30. Basi ujiepushe na yule aupaye kisogo ukumbusho Wetu na wala hataki ila maisha ya dunia.

ذَٰلِكَ مَبْلَغُهُم مِّنَ الْعِلْمِ إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ
بِمَن ضَلَّ عَن سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ اهْتَدَىٰ ﴿٣١﴾

31. Hiyo ndiyo elimu ya juu kabisa waliyo nayo; hakika Mola wako ndiye Amjuaye sana anayeipotea njia Yake, na ndiye Amjuaye sana anayeongoka.

وَلِلَّهِ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ لِيَجْزِيَ
الَّذِينَ أَسَاءُوا بِمَا عَمِلُوا وَيَجْزِيَ الَّذِينَ أَحْسَنُوا
بِالْحُسْنَى ﴿٣٢﴾

32, Na ni Vyake Mwenyezi Mungu vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini, ili Awalipe wale waliofanya ubaya kwa yale waliyoyatenda, na ili kuwalipa mema wale waliofanya mema:

---

Kadhalika Muhammad bin Is-hak aliyekuwako miaka arubaini kabla ya Wakidi hakusimulia kisa hicho. Hivyo hadithi hiyo ni ya uwongo tu.

Isitoshe Aya ya 24 inasema majina hayo ya *Laat* na *'Uzza* na *Manaat* si cho chote ila ni majina *mliyowapa ninyi na baba zenu; Mwenyezi Mungu Hakuteremsha dalili juu yao.* Basi baada ya ushahidi huu mashataka hayo ya Wakristo kuwa Mtume s.a.w. alikubali masanamu yo yote ambayo mtu ameyazoea sana na anaona taabu kuyaacha hayo yaheshimiwe, hayawezi kukubaliwa na mtu ye yote mwenye akili zake.

33. Ambao wanajiepusha na madhambi makuu na vitendo vibaya isipokuwa makosa hafifu; bila shaka Mola wako ndiye Mwenye ghofira tele. Yeye ndiye Anayewajueni sana Alipowatoeni katika ardhi na mlipokuwa mimba matumboni mwa mama zenu; basi msijitakase nafsi zenu; Yeye Anamjua sana aliyetakasika.

ٱلَّذِينَ يَجْتَنِبُونَ كَبَٰٓئِرَ ٱلْإِثْمِ وَٱلْفَوَٰحِشَ إِلَّا ٱللَّمَمَ ۚ إِنَّ رَبَّكَ وَٰسِعُ ٱلْمَغْفِرَةِ ۚ هُوَ أَعْلَمُ بِكُمْ إِذْ أَنشَأَكُم مِّنَ ٱلْأَرْضِ وَإِذْ أَنتُمْ أَجِنَّةٌ فِى بُطُونِ أُمَّهَٰتِكُمْ ۖ فَلَا تُزَكُّوٓا۟ أَنفُسَكُمْ ۖ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنِ ٱتَّقَىٰٓ ﴿٣٢﴾ ع

## FUNGU 3

34. Je! Umemwona aliyegeuka?

أَفَرَءَيْتَ ٱلَّذِى تَوَلَّىٰ ﴿٣٣﴾

35. Na akatoa kidogo kisha akajizuia.

وَأَعْطَىٰ قَلِيلًا وَأَكْدَىٰٓ ﴿٣٤﴾

36. Je! anayo elimu ya yasiyoonekana, na akayaona?

أَعِندَهُۥ عِلْمُ ٱلْغَيْبِ فَهُوَ يَرَىٰٓ ﴿٣٥﴾

37. Au hakuambiwa yaliyomo katika Vitabu vya Musa?

أَمْ لَمْ يُنَبَّأْ بِمَا فِى صُحُفِ مُوسَىٰ ﴿٣٦﴾

38. Na vya Ibrahimu aliyetimiza ahadi:

وَإِبْرَٰهِيمَ ٱلَّذِى وَفَّىٰٓ ﴿٣٧﴾

39. Kwamba habebi mbebaji mzigo wa mwingine;

أَلَّا تَزِرُ وَازِرَةٌ وِزْرَ أُخْرَىٰ ﴿٣٨﴾

40. Na mtu hatapata isipokuwa matunda ya juhudi yake;

وَأَن لَّيْسَ لِلْإِنسَٰنِ إِلَّا مَا سَعَىٰ ﴿٣٩﴾

41. Na ya kwamba juhudi yake hivi karibuni itakubaliwa;

وَأَنَّ سَعْيَهُۥ سَوْفَ يُرَىٰ ﴿٤٠﴾

42. Kisha atalipwa malipo yaliyo kamili;

ثُمَّ يُجْزَىٰهُ ٱلْجَزَآءَ ٱلْأَوْفَىٰ ﴿٤١﴾

43. Na kwamba mwisho ni kwa Mola wako;

وَأَنَّ إِلَىٰ رَبِّكَ ٱلْمُنتَهَىٰ ﴿٤٢﴾

44. Na kwamba Yeye ndiye anayechekesha na kuliza;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَضْحَكَ وَأَبْكَىٰ ﴿٤٣﴾

45. Na kwamba Yeye ndiye Afishaye na kuhuisha;

وَأَنَّهُۥ هُوَ أَمَاتَ وَأَحْيَا ﴿٤٤﴾

46. Na kwamba Yeye ndiye Aumbaye jozi ya kiume na kike;

وَأَنَّهُۥ خَلَقَ ٱلزَّوْجَيْنِ ٱلذَّكَرَ وَٱلْأُنثَىٰ ﴿٤٥﴾

---

**Aya 33.** *Ambao wanajiepusha na madhambi makuu.* Madhambi makuu ni saba: (1) *Shirk*, yaani kuweka mungu mwingine pamoja na Mwenyezi Mungu; (2) zinaa; (3) kuua; (4) kusema uwongo; (5) kumwasi mama na baba; (6) kumsingizia mwanamke mwaminifu; (7) kutoroka katika Jihadi kwa kuwahofu makafiri. Kadhalika dhambi kubwa ni yo yote ambayo mtu ameizoea sana na anaona taabu kuiacha.

مِن نُّطْفَةٍ إِذَا تُمْنَىٰ ﴿٤٦﴾

47. Katika mbegu ya uzazi inapotiwa;

وَأَنَّ عَلَيْهِ النَّشْأَةَ الْأُخْرَىٰ ﴿٤٧﴾

48. Na kwamba juu Yake ni ufufuo mwingine;

وَأَنَّهُ هُوَ أَغْنَىٰ وَأَقْنَىٰ ﴿٤٨﴾

49. Na kwamba Yeye ndiye Atajirishaye na Atoaye hazina;

وَأَنَّهُ هُوَ رَبُّ الشِّعْرَىٰ ﴿٤٩﴾

50. Na kwamba Yeye ndiye Mola wa (nyota) Siraa;

وَأَنَّهُ أَهْلَكَ عَادًا الْأُولَىٰ ﴿٥٠﴾

51. Na kwamba Yeye ndiye Aliyewaangamiza Waadi wa kwanza,

وَثَمُودَ فَمَا أَبْقَىٰ ﴿٥١﴾

52. Na Wathamudi, Hakuwabakisha,

وَقَوْمَ نُوحٍ مِّن قَبْلُ ۖ إِنَّهُمْ كَانُوا هُمْ أَظْلَمَ وَأَطْغَىٰ ﴿٥٢﴾

53. Na kabla yao watu wa Nuhu- hakika wao walikuwa wadhalimu na waasi sana-

وَالْمُؤْتَفِكَةَ أَهْوَىٰ ﴿٥٣﴾

54. Na Aliiangusha miji iliyopinduliwa (ya watu wa Luti).

فَغَشَّاهَا مَا غَشَّىٰ ﴿٥٤﴾

55. Basi vikaifunika vilivyoifunika.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكَ تَتَمَارَىٰ ﴿٥٥﴾

56. Basi juu ya neema gani ya Mola wako unaibishana?

هَٰذَا نَذِيرٌ مِّنَ النُّذُرِ الْأُولَىٰ ﴿٥٦﴾

57. Huyu ni Mwonyaji miongoni mwa Waonyaji wa zamani.

أَزِفَتِ الْآزِفَةُ ﴿٥٧﴾

58. Tukio lililo karibu linasogea.

لَيْسَ لَهَا مِن دُونِ اللَّهِ كَاشِفَةٌ ﴿٥٨﴾

59. Hakuna awezaye kuliondoa ila Mwenyezi Mungu.

أَفَمِنْ هَٰذَا الْحَدِيثِ تَعْجَبُونَ ﴿٥٩﴾

60. Je! mnastaajabia hadithi hii?

وَتَضْحَكُونَ وَلَا تَبْكُونَ ﴿٦٠﴾

61. Na mnacheka wala hamlii,

وَأَنتُمْ سَامِدُونَ ﴿٦١﴾

62. Na hali ninyi mmeghafilika?

فَاسْجُدُوا لِلَّهِ وَاعْبُدُوا ۩ ﴿٦٢﴾

63. Basi msujudieni Mwenyezi Mungu na kumwabudu.

---

**Aya 63.** Baada ya Mwenyezi Mungu kueleza utukufu Wake na unyonge wa masanamu akaamrisha asujudiwe. Basi iliposhuka Aya hii, wakati huo Mtume *s.a.w.* alikuwa katika kundi la watu na makafiri pia walikuwapo, akaporomoka kumsujudia Mwenyezi Mungu na waaminio pia wakasujudu; na makafiri nguvu ya maneno ya Qur'an ikawafanya nao wasujudu. Tukio hili ndilo lililowafanya akina Wakidi kubuni kisa tulichokieleza hapo juu.

Hii ndiyo Aya ya kwanza inayoamrisha kusujudu na Mtume na masahaba wakasujudu; na kuna Aya zingine katika mahali pengine kumi na tatu zinazoamrisha kusujudu, basi zinaposomwa

سُوْرَةُ الْقَمَرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ خَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّ ثَلَاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 54. SURA AL-QAMAR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 56 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Saa imekaribia na mwezi umepasuka.

3. Na wakiona Ishara hugeuka upande na husema: Uchawi unoaendelea!

4. Na walikadhibisha na wakafuata tamaa zao; na kila jambo limewekwa kwa wakati wake.

5. Na kwa yakini zimewafikia baadhi ya habari zenye kukataza.

6. (Zenye) Hekima kamili- lakini maonyo (kwao) hayafai;

7. Hivyo ujiepushe nao. Siku atakapoita mwitaji kwenye jambo zito,

8. Macho yao yatainama, watatoka katika makaburi kama wao ni nzige waliotawanyika.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

اِقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانْشَقَّ الْقَمَرُ ﴿٢﴾

وَاِنْ يَّرَوْا اٰيَةً يُّعْرِضُوْا وَيَقُوْلُوْا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٣﴾

وَكَذَّبُوْا وَاتَّبَعُوْٓا اَهْوَآءَهُمْ وَكُلُّ اَمْرٍ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٤﴾

وَلَقَدْ جَآءَهُمْ مِّنَ الْاَنْۢبَآءِ مَا فِيْهِ مُزْدَجَرٌ ﴿٥﴾

حِكْمَةٌۢ بَالِغَةٌ فَمَا تُغْنِ النُّذُرُ ﴿٦﴾

فَتَوَلَّ عَنْهُمْ ۘ يَوْمَ يَدْعُ الدَّاعِ اِلٰى شَيْءٍ نُّكُرٍ ﴿٧﴾

خُشَّعًا اَبْصَارُهُمْ يَخْرُجُوْنَ مِنَ الْاَجْدَاثِ كَاَنَّهُمْ جَرَادٌ مُّنْتَشِرٌ ﴿٨﴾

---

Neno *Mwezi* linalotokea katika Aya 2 ndilo jina la sura hii. Mwezi ulikuwa ni alama ya nguvu ya Waarabu na kupasuka kwake kulikotajwa ni alama ya kuvunjika nguvu yao. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Mwezi umepasuka.* Hii ni mojawapo katika Ishara alizoonyesha Mtume Muhammad *s.a.w.* Toka kabla ya Uislamu Waarabu walikuwa na masimulizi ya kuwa nguvu yao itavunjika na mamlaka mpya itatawala, na alama yake itakuwa mwezi utapasuka. Basi siku moja Mtume *s.a.w.* alikuwa amekaa usiku akiwaeleza habari za ujumbe wake Waarabu wanaoabudu masanamu, na Waislamu wachache walikuwapo. Waabuduo masanamu wakamwambia aonyeshe Ishara. Akawaambia: Tazameni mwezi umepasuka. Na wakaona kweli umepasuka. Hii ilikuwa kuwakumbusha ya kuwa habari mlizoambiwa zamani sasa ndiyo zinatimia na ni juu yenu kukubali Uislamu. Na baadaye ilitimia bishara hii, nguvu ya Waarabu na wafalme ilivunjika na mahala pake ukasimama ufalme wa Kiislamu.

9. Wakimkimbilia mwitaji. Watasema makafiri: Siku hii ni siku ngumu.

مُّهْطِعِينَ إِلَى الدَّاعِ ۖ يَقُولُ الْكَافِرُونَ هَٰذَا يَوْمٌ عَسِرٌ ﴿٩﴾

10. Kabla yao watu wa Nuhu walikadhibisha, walimkadhibisha Mtumishi Wetu na wakasema ni majnuni, na akakemewa.

كَذَّبَتْ قَبْلَهُمْ قَوْمُ نُوحٍ فَكَذَّبُوا عَبْدَنَا وَقَالُوا مَجْنُونٌ وَازْدُجِرَ ﴿١٠﴾

11. Ndipo akamwomba Mola wake: Kwa hakika nimeshindwa, basi Unisaidie.

فَدَعَا رَبَّهُ أَنِّي مَغْلُوبٌ فَانتَصِرْ ﴿١١﴾

12. Mara Tukaifungua milango ya mawingu kwa maji yanayomiminika.

فَفَتَحْنَا أَبْوَابَ السَّمَاءِ بِمَاءٍ مُّنْهَمِرٍ ﴿١٢﴾

13. Na Tukazibubujisha chemchem katika ardhi na maji yakakutana juu ya jambo lililokadiriwa.

وَفَجَّرْنَا الْأَرْضَ عُيُونًا فَالْتَقَى الْمَاءُ عَلَىٰ أَمْرٍ قَدْ قُدِرَ ﴿١٣﴾

14. Na Tukamchukua juu ya ile iliyotengenezwa kwa mbao na misumari.

وَحَمَلْنَاهُ عَلَىٰ ذَاتِ أَلْوَاحٍ وَدُسُرٍ ﴿١٤﴾

15. Ikaenda mbele ya macho Yetu: ni tuzo kwa yule aliyekuwa amekataliwa.

تَجْرِي بِأَعْيُنِنَا جَزَاءً لِّمَن كَانَ كُفِرَ ﴿١٥﴾

16. Na kwa yakini Tuliiacha iwe Ishara, lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَد تَّرَكْنَاهَا آيَةً فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٦﴾

17. Basi ilikuwaje adhabu Yangu na maonyo Yangu!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٧﴾

18. Na kwa yakini Tumeifanya Qur'an kuwa nyepesi kuikumbuka, lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿١٨﴾

19. Waadi walikadhibisha, basi ilikuwaje adhabu Yangu na maonyo Yangu!

كَذَّبَتْ عَادٌ فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿١٩﴾

20. Hakika Tuliwapelekea upepo mkali katika siku ya nuksi iendeleayo,

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ رِيحًا صَرْصَرًا فِي يَوْمِ نَحْسٍ مُّسْتَمِرٍّ ﴿٢٠﴾

21. Ukiwaangusha watu kana kwamba ni magogo ya mitende yaliyong'olewa.

تَنزِعُ النَّاسَ كَأَنَّهُمْ أَعْجَازُ نَخْلٍ مُّنقَعِرٍ ﴿٢١﴾

22. Basi ilikuwaje adhabu Yangu na maonyo Yangu!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٢٢﴾

23. Na kwa yakini Tumeifanya Qur'an kuwa nyepesi kuikumbuka, lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٢٢﴾ ع

FUNGU 2

24. Wathamudi waliwakadhibisha Waonyaji.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِالنُّذُرِ ﴿٢٣﴾

25. Na wakasema: Je, tumfuate mtu mmoja miongoni mwetu! Kwa hakika ndipo tutakuwa katika upotevu na kichaa.

فَقَالُوا أَبَشَرًا مِّنَّا وَاحِدًا نَّتَّبِعُهُ إِنَّا إِذًا لَّفِي
ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٢٤﴾

26. Je, yeye ameteremshiwa ukumbusho kati yetu? Bali yeye ni mwongo ajivunaye.

أَأُلْقِيَ الذِّكْرُ عَلَيْهِ مِن بَيْنِنَا بَلْ هُوَ كَذَّابٌ
أَشِرٌ ﴿٢٥﴾

27. Watajua kesho ni nani mwongo ajivunaye.

سَيَعْلَمُونَ غَدًا مَّنِ الْكَذَّابُ الْأَشِرُ ﴿٢٦﴾

28. Kwa yakini Tutampeleka ngamia jike ili kuwajaribu, basi uwaangalie na ukasubiri.

إِنَّا مُرْسِلُو النَّاقَةِ فِتْنَةً لَّهُمْ فَارْتَقِبْهُمْ
وَاصْطَبِرْ ﴿٢٧﴾

29. Na waambie kwamba maji hayo yamegawanywa baina yao, kila wakati uliopangwa kwa ajili ya kunywa ni lazima ufuatwe.

وَنَبِّئْهُمْ أَنَّ الْمَاءَ قِسْمَةٌ بَيْنَهُمْ كُلُّ شِرْبٍ
مُّحْتَضَرٌ ﴿٢٨﴾

30. Lakini wakamwita rafiki yao, na akajiweka tayari kushambulia, na akamkata miguu ya nyuma.

فَنَادَوْا صَاحِبَهُمْ فَتَعَاطَىٰ فَعَقَرَ ﴿٢٩﴾

31. Basi ilikuwaje adhabu Yangu na maonyo Yangu!

فَكَيْفَ كَانَ عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٠﴾

32. Kwa yakini Tuliwapelekea mngurumo mmoja tu, basi wakawa kama majani makavu yaliyosagika.

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ صَيْحَةً وَاحِدَةً فَكَانُوا
كَهَشِيمِ الْمُحْتَظِرِ ﴿٣١﴾

33. Na kwa yakini Tumeifanya Qur'an kuwa nyepesi kuikumbuka, lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٣٢﴾

34. Watu wa Luti waliwakadhibisha Waonyaji.

كَذَّبَتْ قَوْمُ لُوطٍ بِالنُّذُرِ ﴿٣٣﴾

35. Hakika Sisi Tuliwapelekea tufani ya mawe isipokuwa wafuasi wa Luti, Tukawaokoa karibu na alfajiri,

إِنَّا أَرْسَلْنَا عَلَيْهِمْ حَاصِبًا إِلَّا آلَ لُوطٍ نَّجَّيْنَاهُم بِسَحَرٍ ﴿٣٥﴾

36. Kwa neema iliyotoka Kwetu; hivyo ndivyo Tumlipavyo anayeshukuru.

نِّعْمَةً مِّنْ عِندِنَا كَذَٰلِكَ نَجْزِي مَن شَكَرَ ﴿٣٦﴾

37. Na kwa hakika yeye aliwaogopesha mkamato Wetu, lakini wao wakabishana na Waonyaji.

وَلَقَدْ أَنذَرَهُم بَطْشَتَنَا فَتَمَارَوْا بِالنُّذُرِ ﴿٣٧﴾

38. Na wakamtaka asiwaangalie wageni wake, ndipo Tukayapofusha macho yao; basi onjeni adhabu Yangu na maonyo Yangu.

وَلَقَدْ رَاوَدُوهُ عَن ضَيْفِهِ فَطَمَسْنَا أَعْيُنَهُمْ فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٣٨﴾

39. Na kwa hakika adhabu iendeleayo ikawafikia asubuhi.

وَلَقَدْ صَبَّحَهُم بُكْرَةً عَذَابٌ مُّسْتَقِرٌّ ﴿٣٩﴾

40. Basi onjeni adhabu Yangu na maonyo Yangu.

فَذُوقُوا عَذَابِي وَنُذُرِ ﴿٤٠﴾

41. Na kwa yakini Tumeifanya Qur'an kuwa nyepesi kuikumbuka, lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَدْ يَسَّرْنَا الْقُرْآنَ لِلذِّكْرِ فَهَلْ مِن مُّدَّكِرٍ ﴿٤١﴾ ع

FUNGU 3

42. Na kwa kweli Waonyaji waliwafikia watu wa Firauni.

وَلَقَدْ جَاءَ آلَ فِرْعَوْنَ النُّذُرُ ﴿٤٢﴾

43. Wakakadhibisha Ishara Zetu zote, kwa hiyo Tukawakamata kwa mkamato wa Mwenye nguvu, Mwenye uwezo.

كَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كُلِّهَا فَأَخَذْنَاهُمْ أَخْذَ عَزِيزٍ مُّقْتَدِرٍ ﴿٤٣﴾

44. Je, makafiri wenu ni bora kuliko hao, au je, yameandikwa vitabuni kwamba ninyi mtaachwa?

أَكُفَّارُكُمْ خَيْرٌ مِّنْ أُولَٰئِكُمْ أَمْ لَكُم بَرَاءَةٌ فِي الزُّبُرِ ﴿٤٤﴾

45. Au je, wanasema, Sisi ni jamii ya watu tuwezao kulipiza kisasi?

أَمْ يَقُولُونَ نَحْنُ جَمِيعٌ مُّنتَصِرٌ ﴿٤٥﴾

46. (Lakini) jamii hiyo karibu itashindwa na watageuza migongo.

سَيُهْزَمُ الْجَمْعُ وَيُوَلُّونَ الدُّبُرَ ﴿٤٦﴾

---

**Aya 46.** Katika siku ya vita vya Badri Mtume *s.a.w.* alisali katika hema lake akiomba, "Ee Mola wangu, ninakusihi juu ya agano Lako na ahadi Yako; Ee Mola, ukiacha kikundi hiki

47. Walakini saa ile ni wakati wao waliohidiwa, na saa hiyo ni nzito sana na chungu sana.

بَلِ السَّاعَةُ مَوْعِدُهُمْ وَالسَّاعَةُ أَدْهَىٰ وَأَمَرُّ ﴿٤٦﴾

48. Bila shaka wakosefu wamo katika upotevu na kichaa.

إِنَّ الْمُجْرِمِينَ فِي ضَلَالٍ وَسُعُرٍ ﴿٤٧﴾

49. Siku watakayokokotwa Motoni kifudifudi: Onjeni mguso wa Jahanamu.

يَوْمَ يُسْحَبُونَ فِي النَّارِ عَلَىٰ وُجُوهِهِمْ ذُوقُوا مَسَّ سَقَرَ ﴿٤٨﴾

50. Kwa hakika Sisi Tumekiumba kila kitu kwa kipimo.

إِنَّا كُلَّ شَيْءٍ خَلَقْنَاهُ بِقَدَرٍ ﴿٤٩﴾

51. Na haiwi amri Yetu ila moja tu (ifikayo) kama kukapua macho.

وَمَا أَمْرُنَا إِلَّا وَاحِدَةٌ كَلَمْحٍ بِالْبَصَرِ ﴿٥٠﴾

52. Na kwa yakini Tumekwisha waangamiza wenzenu; lakini je, yuko anayekumbuka?

وَلَقَدْ أَهْلَكْنَا أَشْيَاعَكُمْ فَهَلْ مِنْ مُدَّكِرٍ ﴿٥١﴾

53. Na kila jambo walilofanya limo madaftarini.

وَكُلُّ شَيْءٍ فَعَلُوهُ فِي الزُّبُرِ ﴿٥٢﴾

54. Na kila kidogo na kikubwa kimeandikwa.

وَكُلُّ صَغِيرٍ وَكَبِيرٍ مُسْتَطَرٌ ﴿٥٣﴾

55. Bila shaka wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa katika Mabustani na mito.

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي جَنَّاتٍ وَنَهَرٍ ﴿٥٤﴾

56. Katika makao mazuri karibu na mfalme mwenye uwezo.

فِي مَقْعَدِ صِدْقٍ عِنْدَ مَلِيكٍ مُقْتَدِرٍ ﴿٥٥﴾

---

kiangamie basi hutaabudiwa tena duniani." Seyidna Abu Bakar alimshika mkono na akamwambia, "Mungu anakutoshea, Ee Mtume wa Mungu." Basi Mtume *s.a.w.* akatoka na kusoma Aya hizi, *"Jamii hiyo karibu itashindwa na watageuza migongo. Walakini saa ile ni wakati wao walioahidiwa, na saa ile ni nzito sana na chungu sana."* (Bukhari) Jambo hili linaonyesha ya kuwa Mtume na masahaba wake walikuwa wakifahamu barabara kuwa Aya hizi ni bishara zinazotabiri matokeo yatakayokuja tokea. Na mambo yote yaliyotajwa katika Aya hizi yalitokea katika vita vya Badri.

سُوْرَةُ الرَّحْمٰنِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّسَبْعُوْنَ اٰيَةً وَّثَلاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 55. SURA AR-RAHMAAN

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 3 na Aya 79 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Mwingi wa rehema,

اَلرَّحْمٰنُ ﴿٢﴾

3. Amefundisha Qur'an.

عَلَّمَ الْقُرْاٰنَ ﴿٣﴾

4. Amemwumba mtu,

خَلَقَ الْاِنْسَانَ ﴿٤﴾

5. Akamfundisha ustadi wa kujieleza.

عَلَّمَهُ الْبَيَانَ ﴿٥﴾

6. Jua na mwezi (huenda) kwa hesabu.

اَلشَّمْسُ وَالْقَمَرُ بِحُسْبَانٍ ﴿٦﴾

7. Na miche na miti vinasujudu.

وَّالنَّجْمُ وَالشَّجَرُ يَسْجُدٰنِ ﴿٧﴾

8. Na mbingu Ameziinua na Akaweka mizani.

وَالسَّمَآءَ رَفَعَهَا وَوَضَعَ الْمِيْزَانَ ﴿٨﴾

9. Ili msikose katika mizani.

اَلَّا تَطْغَوْا فِى الْمِيْزَانِ ﴿٩﴾

10. Na pimeni kipimo kwa haki wala msipunguze mizani.

وَاَقِيْمُوا الْوَزْنَ بِالْقِسْطِ وَلَا تُخْسِرُوا الْمِيْزَانَ ﴿١٠﴾

11. Na ardhi Ameitandaza kwa ajili ya viumbe.

وَالْاَرْضَ وَضَعَهَا لِلْاَنَامِ ﴿١١﴾

12. Humo yamo matunda na mitende yenye matumba.

فِيْهَا فَاكِهَةٌ وَّالنَّخْلُ ذَاتُ الْاَكْمَامِ ﴿١٢﴾

13. Na punje zenye makapi na mimea yenye harufu nzuri.

وَالْحَبُّ ذُو الْعَصْفِ وَالرَّيْحَانُ ﴿١٣﴾

---

Jina la sura hii ni la Mwenyezi Mungu, *Ar-Rahmaan* ambalo linatokea katika Aya ya 2, na sura nzima inaeleza juu ya neema za Mwenyezi Mungu. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Ar-Rahmaan,* "Mwingi wa rehema." Neno hili limeelezwa katika sura ya kwanza.

**Aya 4.** *Al-Insaan,* "Mtu." Neno hili limefasiriwa na mufasirina wengi kwa maana ya *mwanadamu kamili* yaani Mtume Muhammad *s.a.w.*

14. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿١٣﴾

15. Ameumba mtu kwa udongo wa mfinyanzi (utoao sauti) kama vyombo vilivyookwa.

خلق الإنسان من صلصال كالفخار ﴿١٤﴾

16. Na Akaumba majinni kwa ulimi wa moto.

وخلق الجان من مارج من نار ﴿١٥﴾

17. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿١٦﴾

18. Mola wa mashariki mbili na Mola wa magharibi mbili.

رب المشرقين ورب المغربين ﴿١٧﴾

19. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿١٨﴾

20. Bila shaka Atazichanganya bahari mbili kwa kuzikutanisha.

مرج البحرين يلتقيان ﴿١٩﴾

21. Biana yao pana ukingo haziuvuki.

بينهما برزخ لا يبغيان ﴿٢٠﴾

22. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿٢١﴾

23. Katika hizo mbili hutoka lulu na marijani.

يخرج منهما اللؤلؤ والمرجان ﴿٢٢﴾

24. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿٢٣﴾

25. Na majahazi ni Yake yaliyoinuka baharini kama milima.

وله الجوار المنشآت في البحر كالأعلام ﴿٢٤﴾

26. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فبأي آلاء ربكما تكذبان ﴿٢٥﴾

## FUNGU 2

27. Kila kilichoko juu yake kitatoweka,

كل من عليها فان ﴿٢٦﴾

---

**Aya 14.** *Ninyi wawili,* yumkini muradi hapa ni kama ilivyo katika Aya ya 34 ya sura hii, yaani *Jinn* na *Ins* (watu wakubwa na watu wa kawaida). Lakini kwa desturi ya lugha ya Kiarabu maneno wanayoambiwa watu wengi yanapotaka kutiwa mkazo hutamkwa katika jinsi ya uwili.

**Aya 20.** *Zikutane.* Bishara hii imekwisha timia. Bahari ya Sham na ya Mediterranneo zimekutanishwa na mfereji mkubwa wa Suez, na kadhalika bahari ya Atlantic na Pacific zimekutanishwa na mfereji mkubwa wa Panama.

28. Na itabaki dhati ya Mola wako, Mwenye utukufu na heshima.

29. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

30. Humwomba Yeye kila kilichomo mbinguni na ardhini; kila siku Yeye Anakuwa katika shani

31. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

32. Karibu Tutawakusudieni, enyi majeshi mawili!

33. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

34. Enyi jamii ya majinni na watu, kama mkiweza kupita kando za mbingu na ardhi, basi piteni; lakini hamtapita ila kwa idhini.

35. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

36. Mtaelekezewa ulimi wa moto usiokuwa na moshi na ufukizo wa moshi usiokuwa na moto na hamtaweza kusaidiana.

37. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

38. Na zitakapopasuka mbingu zitakuwa nyekundu kama ngozi nyekundu.

39. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

40. Na siku hiyo hataulizwa kwa dhambi zake mtu wala jinni.

41. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

وَيَبْقَىٰ وَجْهُ رَبِّكَ ذُو الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ﴿٢٨﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٢٩﴾

يَسْأَلُهُ مَنْ فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ كُلَّ يَوْمٍ هُوَ فِي شَأْنٍ ﴿٣٠﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣١﴾

سَنَفْرُغُ لَكُمْ أَيُّهَ الثَّقَلَانِ ﴿٣٢﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٣﴾

يَا مَعْشَرَ الْجِنِّ وَالْإِنْسِ إِنِ اسْتَطَعْتُمْ أَنْ تَنْفُذُوا مِنْ أَقْطَارِ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ فَانْفُذُوا ۚ لَا تَنْفُذُونَ إِلَّا بِسُلْطَانٍ ﴿٣٤﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٥﴾

يُرْسَلُ عَلَيْكُمَا شُوَاظٌ مِنْ نَارٍ وَنُحَاسٌ فَلَا تَنْتَصِرَانِ ﴿٣٦﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٧﴾

فَإِذَا انْشَقَّتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ وَرْدَةً كَالدِّهَانِ ﴿٣٨﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٣٩﴾

فَيَوْمَئِذٍ لَا يُسْأَلُ عَنْ ذَنْبِهِ إِنْسٌ وَلَا جَانٌّ ﴿٤٠﴾

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤١﴾

---

**Aya 30.** Yaum, "Siku," muradi wake ni kila wakati, kila saa na kila dakika. *Anakuwa katika shani,* yaani anaonyesha maonyesho mbalimbali: anaghofiri dhambi na pengine anaondoa msiba, na anawainua watu na anawadhalilisha wengine (Bukhari).

42. Watajulikana wakosefu kwa alama zao, basi watakamatwa kwa nywele za mapaji na kwa miguu.

يُعْرَفُ الْمُجْرِمُونَ بِسِيمَاهُمْ فَيُؤْخَذُ بِالنَّوَاصِي وَالْأَقْدَامِ ﴿٤٢﴾

43. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٣﴾

44. Hii ndiyo Jahanamu ambayo wakosefu wanaikadhibisha.

هَٰذِهِ جَهَنَّمُ الَّتِي يُكَذِّبُ بِهَا الْمُجْرِمُونَ ﴿٤٤﴾

45. Watakuwa wakizunguka kati yake na kati ya maji ya moto yachemkayo.

يَطُوفُونَ بَيْنَهَا وَبَيْنَ حَمِيمٍ آنٍ ﴿٤٥﴾

46. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٦﴾

FUNGU 3

47. Lakini yule ambaye anaogopeshwa na cheo cha juu cha Mola wake, atapata Bustani mbili.

وَلِمَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ جَنَّتَانِ ﴿٤٧﴾

48. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٤٨﴾

49. Zote mbili zikiwa na matawi mengi.

ذَوَاتَا أَفْنَانٍ ﴿٤٩﴾

50. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٠﴾

51. Zimo chemchem mbili zinazopita.

فِيهِمَا عَيْنَانِ تَجْرِيَانِ ﴿٥١﴾

52. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٢﴾

53. Yamo matunda namna mbili ya kila aina.

فِيهِمَا مِنْ كُلِّ فَاكِهَةٍ زَوْجَانِ ﴿٥٣﴾

54. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٤﴾

55. Wakiegemea vitanda amabvyo bitana zake ni za hariri iliyonakishiwa;

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ فُرُشٍ بَطَائِنُهَا مِنْ إِسْتَبْرَقٍ ۚ وَ

---

**Aya 47.** Pia Aya hii inaweza kufasiriwa, Mwenyezi Mungu atampa Pepo mbili mtu mwenye kuogopa heshima Yake.

na matunda ya Bustani yataning'inia karibu.

جَنَا الْجَنَّتَيْنِ دَانٍ ﴿٥٥﴾

56. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٦﴾

57. Watakuwamo wanawake watulizao macho, mtu ye yote hajawagusa kabla yao wala jinni.

فِيهِنَّ قَاصِرَاتُ الطَّرْفِ لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ﴿٥٧﴾

58. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٥٨﴾

59. Kana kwamba wao ni yakuti na marijani.

كَأَنَّهُنَّ الْيَاقُوتُ وَالْمَرْجَانُ ﴿٥٩﴾

60. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٠﴾

61. Hakuna malipo ya ihsani ila ni ihsani.

هَلْ جَزَاءُ الْإِحْسَانِ إِلَّا الْإِحْسَانُ ﴿٦١﴾

62. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٢﴾

63. Na zaidi ya hizo mbili ziko Bustani mbili nyingine.

وَمِنْ دُونِهِمَا جَنَّتَانِ ﴿٦٣﴾

64. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٤﴾

65. Zenye rangi nzuri ya kijani kilichoiva.

مُدْهَامَّتَانِ ﴿٦٥﴾

66. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٦﴾

67. Zimo chemchem mbili zinazofoka.

فِيهِمَا عَيْنَانِ نَضَّاخَتَانِ ﴿٦٧﴾

68. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ﴿٦٨﴾

69. Yamo matunda na mitende na makomamanga.

فِيهِمَا فَاكِهَةٌ وَنَخْلٌ وَرُمَّانٌ ﴿٦٩﴾

---

**Aya 61.** Hapa Mwenyezi Mungu anaeleza ya kuwa amewafanyia watu ihsani nyingi zisizo na idadi na sasa ni juu yao kulipa ihsani. Na Mtume *s.a.w.* amesema, kufanya ihsani kwa Mwenyezi Mungu ni kumwabudu kama unayemwona (Bukhari). Sio mradi wake ya kuwa Mungu ana haja ya wema wetu, bali jambo hili litafanya ihsani ya Mungu izidi kuwafikia watu kwa namna iliyo bora zaidi. Waidha pia Aya hii inatufunza ya kuwa ni juu yetu kulipa mema tunapotendewa mema na watu.

70. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

71. Wamo wanawake wema, wazuri.

72. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

73. Weupe wanaotawishwa mahemani.

74. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

75. Hajawagusa mtu ye yote kabla yao wala jinni.

76. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

77. Wataegemea matakia mazuri sana ya kijani na mazulia bora-bora.

78. Basi ninyi wawili mtakataa neema gani ya Mola wenu?

79. Ni lenye mibaraka jina la Mola wako Mwenye adhama na heshima.

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٠

فِيهِنَّ خَيْرَاتٌ حِسَانٌ ٧١

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٢

حُورٌ مَقْصُورَاتٌ فِي الْخِيَامِ ٧٣

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٤

لَمْ يَطْمِثْهُنَّ إِنْسٌ قَبْلَهُمْ وَلَا جَانٌّ ٧٥

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٦

مُتَّكِئِينَ عَلَىٰ رَفْرَفٍ خُضْرٍ وَعَبْقَرِيٍّ حِسَانٍ ٧٧

فَبِأَيِّ آلَاءِ رَبِّكُمَا تُكَذِّبَانِ ٧٨

تَبَارَكَ اسْمُ رَبِّكَ ذِي الْجَلَالِ وَالْإِكْرَامِ ٧٩

سُوْرَةُ الْوَاقِعَةِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعٌ وَّ تِسْعُوْنَ اٰيَةً وَّ ثَلاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 56. SURA AL-WAAQI'A

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 3 na Aya 97 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Litakapotokea tokeo,

اِذَا وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿٢﴾

3. Kutokea kwake hakukanushiki,

لَيْسَ لِوَقْعَتِهَا كَاذِبَةٌ ﴿٣﴾ وقف لازم

4. Lifedheheshalo baadhi na lenye kuwatukuza wengine,

خَافِضَةٌ رَّافِعَةٌ ﴿٤﴾

5. Ardhi itakapotetemeshwa tetemesho,

اِذَا رُجَّتِ الْاَرْضُ رَجًّا ﴿٥﴾

6. Na milima itakaposagika msagiko,

وَّبُسَّتِ الْجِبَالُ بَسًّا ﴿٦﴾

7. Ndipo itakuwa mavumbi yanayopeperushwa.

فَكَانَتْ هَبَآءً مُّنْۢبَثًّا ﴿٧﴾

8. Na ninyi mtakuwa namna tatu:

وَّكُنْتُمْ اَزْوَاجًا ثَلٰثَةً ﴿٨﴾

9. Na watu wa kuume; watakuwa namna gani watu wa kuume!

فَاَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ﴿٩﴾

10. Na watu wa kushoto; watakuwa namna gani watu wa kushoto!

وَاَصْحٰبُ الْمَشْئَمَةِ ۙ مَآ اَصْحٰبُ الْمَشْئَمَةِ ﴿١٠﴾

11. Na watanguliao ndio watanguliao,

وَالسّٰبِقُوْنَ السّٰبِقُوْنَ ﴿١١﴾

12. Hao ndio wakaribishwao,

اُولٰٓئِكَ الْمُقَرَّبُوْنَ ﴿١٢﴾

13. Katika Bustani zenye neema.

فِيْ جَنّٰتِ النَّعِيْمِ ﴿١٣﴾

14. Kundi kubwa toka miongoni mwa watu wa siku za kwanza;

ثُلَّةٌ مِّنَ الْاَوَّلِيْنَ ﴿١٤﴾

---

Jina la sura hii linatoka katika Aya ya 2. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** Tokeo lililotajwa hapa ama ni la Kiyama au la kuadhibiwa hapa hapa duniani watu wanaoifanyia haki uadui.

15. Na kundi dogo toka miongoni mwa watu wa siku za mwisho;

وَقَلِيلٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿١٥﴾

16. Juu ya viti vya fahari vilivyopangwa.

عَلَىٰ سُرُرٍ مَّوْضُونَةٍ ﴿١٦﴾

17. Wataviegemea wakielekeana.

مُّتَّكِئِينَ عَلَيْهَا مُتَقَابِلِينَ ﴿١٧﴾

18. Watawazunguka-zunguka wavulana wasiochakaa.

يَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُّخَلَّدُونَ ﴿١٨﴾

19. Wakichukua vikombe na mabirika, na mabakuli ya kinywaji safi.

بِأَكْوَابٍ وَأَبَارِيقَ وَكَأْسٍ مِّن مَّعِينٍ ﴿١٩﴾

20. Hawatawangwa kichwa kwa kukinywa wala hawatalewa.

لَّا يُصَدَّعُونَ عَنْهَا وَلَا يُنزِفُونَ ﴿٢٠﴾

21. Na matunda watakayoyapenda.

وَفَاكِهَةٍ مِّمَّا يَتَخَيَّرُونَ ﴿٢١﴾

22. Na nyama ya ndege watakayoitamani.

وَلَحْمِ طَيْرٍ مِّمَّا يَشْتَهُونَ ﴿٢٢﴾

23. Na wanawake weupe wenye macho ya vikombe,

وَحُورٌ عِينٌ ﴿٢٣﴾

24. Kama lulu, zilizofichwa vizuri na kulindwa.

كَأَمْثَالِ اللُّؤْلُؤِ الْمَكْنُونِ ﴿٢٤﴾

25. Ni ujira kwa hayo waliyokuwa wakitenda.

جَزَاءً بِمَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿٢٥﴾

26. Hawatasikia humo upuuzi wala maneno ya dhambi.

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا تَأْثِيمًا ﴿٢٦﴾

27. Isipokuwa itasemwa: Amani, amani.

إِلَّا قِيلًا سَلَامًا سَلَامًا ﴿٢٧﴾

28. Watu wa kuume na watakuwa namna gani watu wa kuume!

وَأَصْحَابُ الْيَمِينِ مَا أَصْحَابُ الْيَمِينِ ﴿٢٨﴾

29. (Watakuwa) katika mikunazi isiyo na miiba,

فِي سِدْرٍ مَّخْضُودٍ ﴿٢٩﴾

30. Na migomba ipambwayo na matunda,

وَطَلْحٍ مَّنضُودٍ ﴿٣٠﴾

31. Na (katika) kivuli kilichotandazwa.

وَظِلٍّ مَّمْدُودٍ ﴿٣١﴾

32. Na maji yapitayo.

وَمَاءٍ مَّسْكُوبٍ ﴿٣٢﴾

33. Na matunda mengi;

وَفَاكِهَةٍ كَثِيرَةٍ ﴿٣٣﴾

34. Hayakatiki wala hayakatazwi,

لَّا مَقْطُوعَةٍ وَلَا مَمْنُوعَةٍ ﴿٣٤﴾

35. Na (katika) vitanda vilivyonyanyuliwa.

وَّفُرُشٍ مَّرْفُوعَةٍ ﴿٣٥﴾

36. Kwa yakini Tumewaumba (wanawake) kwa umbo (bora).

إِنَّآ أَنشَأْنَٰهُنَّ إِنشَآءً ﴿٣٦﴾

37. Na Tukawafanya wanawali,

فَجَعَلْنَٰهُنَّ أَبْكَارًا ﴿٣٧﴾

38. Wapendao, (walio) hirimu,

عُرُبًا أَتْرَابًا ﴿٣٨﴾

39. Kwa ajili ya watu wa kuume.

لِّأَصْحَٰبِ الْيَمِينِ ﴿٣٩﴾

## FUNGU 2

40. Jamii kubwa ni miongoni mwa watu wa kwanza.

ثُلَّةٌ مِّنَ الْأَوَّلِينَ ﴿٤٠﴾

41. Na jamii kubwa ni miongoni mwa (watu) wa mwisho.

وَثُلَّةٌ مِّنَ الْآخِرِينَ ﴿٤١﴾

42. Na watu wa kushoto na watakuwa namna gani watu wa kushoto!

وَأَصْحَٰبُ الشِّمَالِ مَآ أَصْحَٰبُ الشِّمَالِ ﴿٤٢﴾

43. (Watakuwa) katika upepo wa Moto na maji yachemkayo,

فِي سَمُومٍ وَحَمِيمٍ ﴿٤٣﴾

44. Na kivuli cha moshi mweusi sana,

وَظِلٍّ مِّن يَحْمُومٍ ﴿٤٤﴾

45. Si baridi wala si starehe.

لَّا بَارِدٍ وَلَا كَرِيمٍ ﴿٤٥﴾

46. Bila shaka wao walikuwa kabla ya haya wakiishi maisha ya anasa,

إِنَّهُمْ كَانُوا قَبْلَ ذَٰلِكَ مُتْرَفِينَ ﴿٤٦﴾

47. Na walikuwa wakishikilia kufanya dhambi kubwa;

وَكَانُوا يُصِرُّونَ عَلَى الْحِنثِ الْعَظِيمِ ﴿٤٧﴾

48. Na walikuwa wakisema: Tutakapokufa na tukawa udongo na mifupa, je tutafufuliwa?

وَكَانُوا يَقُولُونَ أَئِذَا مِتْنَا وَكُنَّا تُرَابًا وَعِظَٰمًا أَءِنَّا لَمَبْعُوثُونَ ﴿٤٨﴾

49. Au baba zetu wa zamani?

أَوَءَابَآؤُنَا الْأَوَّلُونَ ﴿٤٩﴾

50. Sema: Bila shaka wa kwanza na wa mwisho,

قُلْ إِنَّ الْأَوَّلِينَ وَالْآخِرِينَ ﴿٥٠﴾

51. Watakusanywa kwa wakati uliowekwa katika siku maalumu.

لَمَجْمُوعُونَ إِلَىٰ مِيقَٰتِ يَوْمٍ مَّعْلُومٍ ﴿٥١﴾

52. Kisha ninyi, enyi mliopotea (na) kukadhibisha,

ثُمَّ إِنَّكُمْ أَيُّهَا الضَّآلُّونَ الْمُكَذِّبُونَ ﴿٥٢﴾

53. Kwa yakini mtakula mti Zakkum;

لَآكِلُونَ مِن شَجَرٍ مِّن زَقُّومٍ ﴿٥٢﴾

54. Na kwa huo mtajaza matumbo,

فَمَالِئُونَ مِنْهَا الْبُطُونَ ﴿٥٣﴾

55. Na juu yake mtakunywa maji yachemkayo;

فَشَارِبُونَ عَلَيْهِ مِنَ الْحَمِيمِ ﴿٥٤﴾

56. Tena mtakunywa kama anywavyo ngamia mwenye kiu sana.

فَشَارِبُونَ شُرْبَ الْهِيمِ ﴿٥٥﴾

57. Hiyo ni karamu yao siku ya malipo.

هَٰذَا نُزُلُهُمْ يَوْمَ الدِّينِ ﴿٥٦﴾

58. Sisi Tuliwaumbeni, basi mbona hamsadiki?

نَحْنُ خَلَقْنَاكُمْ فَلَوْلَا تُصَدِّقُونَ ﴿٥٧﴾

59. Je, mmeona mbegu ya uzazi mnayoitoneza?

أَفَرَأَيْتُم مَّا تُمْنُونَ ﴿٥٨﴾

60. Je, mmeiumba ninyi au Tumeiumba Sisi.

أَأَنتُمْ تَخْلُقُونَهُ أَمْ نَحْنُ الْخَالِقُونَ ﴿٥٩﴾

61. Sisi Tumewawekeeni kati yenu mauti, na Sisi Hatuwezi kushindwa.

نَحْنُ قَدَّرْنَا بَيْنَكُمُ الْمَوْتَ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٦٠﴾

62. Kuyabadilisha maumbile yenu ya hivi sasa na kuwafanyizeni katika kitu msichokijua.

عَلَىٰ أَن نُّبَدِّلَ أَمْثَالَكُمْ وَنُنشِئَكُمْ فِي مَا لَا تَعْلَمُونَ ﴿٦١﴾

63. Na bila shaka ninyi mnajua umbo la kwanza, tena mbona hamdhukuru?

وَلَقَدْ عَلِمْتُمُ النَّشْأَةَ الْأُولَىٰ فَلَوْلَا تَذَكَّرُونَ ﴿٦٢﴾

64. Je, mmeiiona mnayoilima?

أَفَرَأَيْتُم مَّا تَحْرُثُونَ ﴿٦٣﴾

65. Je, ninyi mmeiotesha au Tumeiotesha Sisi.

أَأَنتُمْ تَزْرَعُونَهُ أَمْ نَحْنُ الزَّارِعُونَ ﴿٦٤﴾

66. Kama Tungalitaka Tungaliigeuza kuwa makapi kisha mngeachwa mkilia:

لَوْ نَشَاءُ لَجَعَلْنَاهُ حُطَامًا فَظَلْتُمْ تَفَكَّهُونَ ﴿٦٥﴾

---

**Aya 53.** Malipo ya Akhera yatafanana na matendo ya watu hapa duniani. Mwenye kufuata tamaa ya dunia, nayo huleta mwako moyoni atajiona katika Moto. Upotevu ambao ni mahaba ya dunia utaonekana kama mti ulio mchungu sana, na mpotevu atautumia jinsi alivyoupendelea upotevu wake duniani. Mpotevu amkadhibishayeMjumbe wa Mwenyezi Mungu atamshabihi yule anywaye maji ya moto akiisha kutumia Zakkum (sura 37:63; 44:44). Pengine neno baya limefananishwa na mti mbaya (sura 14:27).

**Aya 58.** Mwenyezi Mungu ndiye anayejua kabisa hali za wanadamu kwa kuwa Yeye Mwenyewe ndiye aliyewaumba. Basi kama amekwisha wawekea mambo ya kustawisha hali ya miili yao anawezaje kuacha kuwatengenezea hali njema kwa ajili ya roho zao?

67. Hakika sisi tumegharimishwa,

إنا لمغرمون ﴿٦٦﴾

68. Bali sisi tumenyimwa.

بل نحن محرومون ﴿٦٧﴾

69. Je, mmeyaona maji ambayo mnayanywa?

أفرأيتم الماء الذي تشربون ﴿٦٨﴾

70. Je, mmeyateremsha ninyi mawinguni au Tumeyateremsha Sisi?

أأنتم أنزلتموه من المزن أم نحن المنزلون ﴿٦٩﴾

71. Tungalipenda Tungaliyafanya makali; basi mbona hamshukuru?

لو نشاء جعلناه أجاجا فلولا تشكرون ﴿٧٠﴾

72. Je, mmeuona moto ambao mnauwasha?

أفرأيتم النار التي تورون ﴿٧١﴾

73. Je, mti wake mmeuumba ninyi au Sisi ndio Tuumbao?

أأنتم أنشأتم شجرتها أم نحن المنشئون ﴿٧٢﴾

74. Sisi Tumeufanya kuwa ukumbusho na manufaa kwa wasafirio.

نحن جعلناها تذكرة ومتاعا للمقوين ﴿٧٣﴾

75. Basi litukuze jina la Mola wako Aliye mkuu.

فسبح باسم ربك العظيم ﴿٧٤﴾

FUNGU 3

76. Siyo, naapa kwa bandari za nyota.

فلا أقسم بمواقع النجوم ﴿٧٥﴾

77. Na hakika hicho bila shaka ni kiapo kikubwa, laiti mngalijua.

وإنه لقسم لو تعلمون عظيم ﴿٧٦﴾

78. Bila shaka hii ni Qur'an yenye heshima,

إنه لقرآن كريم ﴿٧٧﴾

79. Katika Kitabu kinachohifadhiwa.

في كتاب مكنون ﴿٧٨﴾

80. Hapana atakayeigusa ila waliotakaswa.

لا يمسه إلا المطهرون ﴿٧٩﴾

---

**Aya 78, 79** na **80.** Aya hizi zimeeleza sifa tatu za Qur'an: (1) *Qur'an yenye heshima,* (a) yaani wanaoisoma watakuwa watu wenye kuheshimiwa; (b) mafundisho yake yataheshimiwa. Na ndivyo ilivyo. Leo hii dunia inaheshimu mafundisho ya Qur'an iliyoyatoa kukataza kamari, kukataza ulevi, mafundisho ya talaka, ruhusa ya kuoa zaidi ya mke mmoja panapokuwa haja, na mengineyo.
(2) Mafundisho ya Qur'an yatahifadhiwa na yatadumu bila kubadilika. (3) (a) Watu waliotakaswa na Mwenyezi Mungu ndio watakaoifahamu Qur'an vizuri (b) mtu akiwa katika hali ya uchafu asishike Qur'an. Jambo hili la kutoishika Qur'an katika hali ya uchafu limemfanya Rev. J. M.

81. Ni uteremsho kutoka kwa Mola wa walimwengu.

تَنْزِيْلٌ مِّنْ رَّبِّ الْعٰلَمِيْنَ ﴿٨١﴾

82. Basi je mtayatendea unafiki mazungumzo haya matakatifu?

اَفَبِهٰذَا الْحَدِيْثِ اَنْتُمْ مُّدْهِنُوْنَ ﴿٨٢﴾

83. Na mnafanya kuikadhibisha kuwa pato lenu.

وَ تَجْعَلُوْنَ رِزْقَكُمْ اَنَّكُمْ تُكَذِّبُوْنَ ﴿٨٣﴾

84. Basi mbona (roho) ifikapo kooni,

فَلَوْلَآ اِذَا بَلَغَتِ الْحُلْقُوْمَ ﴿٨٤﴾

85. Na ninyi wakati ule mnatazama-

وَ اَنْتُمْ حِيْنَئِذٍ تَنْظُرُوْنَ ﴿٨٥﴾

86. Nasi Tunakaribiana nayo zaidi kuliko ninyi, wala ninyi hamwoni-

وَ نَحْنُ اَقْرَبُ اِلَيْهِ مِنْكُمْ وَلٰكِنْ لَّا تُبْصِرُوْنَ ﴿٨٦﴾

87. Kama ninyi si katika mamlaka ya wengine,

فَلَوْلَآ اِنْ كُنْتُمْ غَيْرَ مَدِيْنِيْنَ ﴿٨٧﴾

88. Kwa nini hamwirudishi, ikiwa mnasema kweli?

تَرْجِعُوْنَهَآ اِنْ كُنْتُمْ صٰدِقِيْنَ ﴿٨٨﴾

89. Hivyo akiwa yu miongoni mwa waliokaribishwa,

فَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُقَرَّبِيْنَ ﴿٨٩﴾

90. Basi ni raha na manukato na Bustani yenye neema.

فَرَوْحٌ وَّرَيْحَانٌ ۙ وَّجَنَّتُ نَعِيْمٍ ﴿٩٠﴾

91. Na kama akiwa yu miongoni mwa watu wa kulia.

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩١﴾

92. Basi ni salama kwako (ewe uliye) miongoni mwa watu wa kulia.

فَسَلٰمٌ لَّكَ مِنْ اَصْحٰبِ الْيَمِيْنِ ﴿٩٢﴾

93. Na kama akiwa miongoni mwa waliokadhibisha, wapotevu,

وَاَمَّآ اِنْ كَانَ مِنَ الْمُكَذِّبِيْنَ الضَّآلِّيْنَ ﴿٩٣﴾

94. Basi karamu yake ni maji yachemkayo.

فَنُزُلٌ مِّنْ حَمِيْمٍ ﴿٩٤﴾

95. Na kuwaka Motoni.

وَّتَصْلِيَةُ جَحِيْمٍ ﴿٩٥﴾

96. Bila shaka hii ndiyo haki yenye yakini.

اِنَّ هٰذَا لَهُوَ حَقُّ الْيَقِيْنِ ﴿٩٦﴾

97. Basi litukuze jina la Mola wako Mwenye adhama.

ع فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيْمِ ﴿٩٧﴾

---

Rodwell akiri ya kuwa katika siku za Mtume *s.a.w.* kulikuwa na nakili za Qur'an zilizokuwa zinatumiwa na watu sana (The Koran p. 68). Jambo ambalo linazidi kuhakikisha ya kuwa Qur'an ilipangwa na Mtume *s.a.w.* mwenyewe siyo na watu wa baadaye kama waelekeavyo kushuku mapadre na wengine.

سُوْرَةُ الْحَدِيْدِ مَدَنِيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلاَ ثُوْنَ اٰيَةً وَّ اَرْبَعَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 57. SURA AL-HADIID

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 4 na Aya 30 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Kinamtukuza Mwenyezi Mungu kila kilichomo mbinguni na ardhini, na Yeye ndiye Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

3. Ufalme wa mbingu na ardhi ni Wake; Huhuisha na Hufisha. Na Yeye ni Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

4. Yeye ndiye wa Mwanzo na wa Mwisho, naye ni wa Dhahiri na wa Siri, naye ni Mjuzi wa kila kitu.

5. Yeye ndiye Aliyeziumba mbingu na ardhi katika nyakati sita: kisha Akastawi katika enzi. Anajua yanayoingia katika ardhi na yanayotoka humo; na yanayoteremka kutoka mbinguni na yanayopanda humo. Naye Yu pamoja nanyi po pote mlipo. Na Mwenyezi Mungu anaona mnayoyatenda.

6. Ufalme wa mbingu na ardhi ni Wake. Na mambo yote hurudishwa kwa Mwenyezi Mungu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَهُوَ الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ﴿٢﴾

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ يُحْيٖ وَيُمِيْتُ ۚ وَهُوَ عَلٰى كُلِّ شَيْءٍ قَدِيْرٌ ﴿٣﴾

هُوَ الْاَوَّلُ وَالْاٰخِرُ وَالظَّاهِرُ وَالْبَاطِنُ ۚ وَهُوَ بِكُلِّ شَيْءٍ عَلِيْمٌ ﴿٤﴾

هُوَ الَّذِيْ خَلَقَ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضَ فِيْ سِتَّةِ اَيَّامٍ ثُمَّ اسْتَوٰى عَلَى الْعَرْشِ ۚ يَعْلَمُ مَا يَلِجُ فِي الْاَرْضِ وَمَا يَخْرُجُ مِنْهَا وَمَا يَنْزِلُ مِنَ السَّمَآءِ وَمَا يَعْرُجُ فِيْهَا ۚ وَهُوَ مَعَكُمْ اَيْنَ مَا كُنْتُمْ ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ﴿٥﴾

لَهٗ مُلْكُ السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ وَاِلَى اللّٰهِ تُرْجَعُ الْاُمُوْرُ ﴿٦﴾

---

Sura hii inaitwa *Chuma* kwa mujibu wa adhabu iliyolazimu kupewa makafiri ambao walikusudia kuung'oa Uislamu kwa upanga. Sura hii mpaka sura ya 66 zilishuka Madina (Muhit).

**Aya 4.** Mtume *s.a.w.* amezieleza Aya hizi nne za Mwenyezi Mungu namna hii:- "Wewe ni *al-Awwal* (wa Mwanzo) na hakuna cho chote kabla yako. Wewe ni *al-Aakhir* (wa Mwisho) na hakuna cho chote baada yako. Nawe ni *adh-Dhaahir* (Uliye dhahiri) na umeinuka kuliko wote na hakuna kitu juu yako na Wewe ni *al-Baatin* (Mjuzi wa kila kitu) na hakuna kilichofichikana

يُوْلِجُ الَّيْلَ فِي النَّهَارِ وَيُوْلِجُ النَّهَارَ فِي
الَّيْلِ ۚ وَهُوَ عَلِيْمٌ بِذَاتِ الصُّدُوْرِ ﴿٧﴾

7. Huingiza usiku katika mchana na Huingiza mchana katika usiku. Na Yeye Anajua yaliyomo vifuani.

اٰمِنُوْا بِاللّٰهِ وَرَسُوْلِهٖ وَاَنْفِقُوْا مِمَّا جَعَلَكُمْ
مُّسْتَخْلَفِيْنَ فِيْهِ ۚ فَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا مِنْكُمْ وَاَنْفَقُوْا
لَهُمْ اَجْرٌ كَبِيْرٌ ﴿٨﴾

8. Mwaminini Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, na toeni katika yale Aliyowakabidhini. Basi wale walioamini miongoni mwenu na wakatoa, wana malipo makubwa.

وَمَا لَكُمْ لَا تُؤْمِنُوْنَ بِاللّٰهِ ۚ وَالرَّسُوْلُ يَدْعُوْكُمْ
لِتُؤْمِنُوْا بِرَبِّكُمْ وَقَدْ اَخَذَ مِيْثَاقَكُمْ اِنْ كُنْتُمْ
مُّؤْمِنِيْنَ ﴿٩﴾

9. Na mmekuwaje hammwamini Mwenyezi Mungu, hali Mtume anawaiteni kumwamini Mola wenu; naye Amekwisha chukua ahadi kwenu, ikiwa ninyi ni waaminio.

هُوَ الَّذِيْ يُنَزِّلُ عَلٰى عَبْدِهٖۤ اٰيٰتٍۢ بَيِّنٰتٍ لِّيُخْرِجَكُمْ
مِّنَ الظُّلُمٰتِ اِلَى النُّوْرِ ۚ وَاِنَّ اللّٰهَ بِكُمْ لَرَءُوْفٌ
رَّحِيْمٌ ﴿١٠﴾

10. Yeye ndiye Anayeteremsha Ishara zilizo wazi juu ya Mtumishi Wake ili kuwatoeni katika giza mwende kwenye nuru, na bila shaka Mwenyezi Mungu ni Mpole kwenu. Mwenye rehema.

وَمَا لَكُمْ اَلَّا تُنْفِقُوْا فِيْ سَبِيْلِ اللّٰهِ وَلِلّٰهِ مِيْرَاثُ
السَّمٰوٰتِ وَالْاَرْضِ ۚ لَا يَسْتَوِيْ مِنْكُمْ مَّنْ اَنْفَقَ
مِنْ قَبْلِ الْفَتْحِ وَقٰتَلَ ۚ اُولٰٓئِكَ اَعْظَمُ دَرَجَةً مِّنَ
الَّذِيْنَ اَنْفَقُوْا مِنْۢ بَعْدُ وَقٰتَلُوْا ۚ وَكُلًّا وَّعَدَ اللّٰهُ
الْحُسْنٰى ۚ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ﴿١١﴾

11. Na mmekuwaje hamtoi katika njia ya Mwenyezi Mungu na urithi wa mbingu na ardhi ni wa Mwenyezi Mungu? Hawawi sawa miongoni mwenu aliyetoa kabla ya kushinda na kupigana: hao wana daraja kuu kuliko wale ambao wametoa nyuma na wakapigana. Na Mwenyezi Mungu Amemwahidia wema kila mmoja, na Mwenyezi Mungu Anazo habari za hayo mnayoyatenda.

## FUNGU 2

مَنْ ذَا الَّذِيْ يُقْرِضُ اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا فَيُضٰعِفَهٗ
لَهٗ وَلَهٗۤ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٢﴾

12. Ni nani anayempa Mwenyezi Mungu karadha nzuri ili Amzidishie mara mbili? Naye atapata malipo mazuri.

---

**Aya 12.** *Karadha.* Mali au vitu vinavyotolewa katika njia ya Mwenyezi Mungu vinasemwa hapa kuwa ni karadha anayokopeshwa Mwenyezi Mungu. Sababu yake ni hii kuwa kitu anachotoa mtu kwa ajili ya Mwenyezi Mungu ajue kwa yakini kuwa lazima atarudishiwa na atapewa zaidi kuliko alichotoa na pia atapata thawabu kubwa.

يَوْمَ تَرَى الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ يَسْعَىٰ نُورُهُمْ
بَيْنَ أَيْدِيهِمْ وَبِأَيْمَانِهِمْ بُشْرَاكُمُ الْيَوْمَ
جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ
ذَٰلِكَ هُوَ الْفَوْزُ الْعَظِيمُ ﴿١٢﴾

13. Siku utakayowaona waaminio wanaume na waaminio wanawake nuru zao zikikimbia mbele yao na upande wao wa kuume (wataambiwa): Furahini leo ni Bustani zipitazo mito chini yao, kukaa humo, huu ndio ufaulu mkubwa.

يَوْمَ يَقُولُ الْمُنَافِقُونَ وَالْمُنَافِقَاتُ لِلَّذِينَ آمَنُوا
انْظُرُونَا نَقْتَبِسْ مِنْ نُورِكُمْ قِيلَ ارْجِعُوا
وَرَاءَكُمْ فَالْتَمِسُوا نُورًا فَضُرِبَ بَيْنَهُمْ بِسُورٍ
لَهُ بَابٌ بَاطِنُهُ فِيهِ الرَّحْمَةُ وَظَاهِرُهُ مِنْ قِبَلِهِ
الْعَذَابُ ﴿١٣﴾

14. Siku watakaposema wanafiki wanaume na wanafiki wanawake kuwaambia walioamini: Tungojeeni ili tupate mwangaza katika nuru yenu; wataambiwa: Rudini nyuma yenu na tafuteni nuru. Ndipo ukingo wa ukuta wenye mlango utapigwa kati yao; ndani yake mna rehema na upande wake wa nje kuna adhabu.

يُنَادُونَهُمْ أَلَمْ نَكُنْ مَعَكُمْ ۖ قَالُوا بَلَىٰ وَلَٰكِنَّكُمْ
فَتَنْتُمْ أَنْفُسَكُمْ وَتَرَبَّصْتُمْ وَارْتَبْتُمْ وَغَرَّتْكُمُ
الْأَمَانِيُّ حَتَّىٰ جَاءَ أَمْرُ اللَّهِ وَغَرَّكُمْ بِاللَّهِ الْغَرُورُ ﴿١٤﴾

15. Watawaita: Je, hatukuwa pamoja nanyi? Watasema: Ndiyo, walakini ninyi mlijitia wenyewe katika fitina na mkangojea na mkaona shaka, na matamanio yakawadanganyeni hata amri ya Mwenyezi Mungu ikafika, na mdanganyaji amewadanganyeni kwa (habari za) Mwenyezi Mungu.

فَالْيَوْمَ لَا يُؤْخَذُ مِنْكُمْ فِدْيَةٌ وَلَا مِنَ الَّذِينَ
كَفَرُوا ۚ مَأْوَاكُمُ النَّارُ ۖ هِيَ مَوْلَاكُمْ ۖ وَبِئْسَ
الْمَصِيرُ ﴿١٥﴾

16. Basi leo haitapokelewa kwenu fidia wala kwa wale waliokufuru; makao yenu ni Motoni; ndio rafiki yenu; nayo ni marudio mabaya;

أَلَمْ يَأْنِ لِلَّذِينَ آمَنُوا أَنْ تَخْشَعَ قُلُوبُهُمْ لِذِكْرِ
اللَّهِ وَمَا نَزَلَ مِنَ الْحَقِّ وَلَا يَكُونُوا كَالَّذِينَ أُوتُوا
الْكِتَابَ مِنْ قَبْلُ فَطَالَ عَلَيْهِمُ الْأَمَدُ فَقَسَتْ
قُلُوبُهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِنْهُمْ فَاسِقُونَ ﴿١٦﴾

17. Je, wakati haujafika kwa wale walioamini ya kwamba mioyo yao inyenyekee kwa kumkumbuka Mwenyezi Mungu na kwa mambo ya haki yaliyoteremka? Wala wasiwe kama wale waliopewa Kitabu zamani na muda wao ukawa mrefu, kwa hivi mioyo yao ikawa migumu, na wengi wao ni waasi.

---

**Aya 17.** Kuonyesha jinsi mafundisho ya Qur'an yalivyo na athari juu ya moyo wa mtu, tunatoa hapa tukio moja. Palikuwa na mwizi mmoja mashuhuri sana kwa kwiba. Siku moja usiku alikuwa 37. Na vizazi vingapi Tumeviangamiza kabla yao waliokuwa na nguvu zaidi kuliko hawa, nao waliizunguka miji; je lipo kimbilio?

18. Jueni ya kuwa Mwenyezi Mungu Huihuisha ardhi baada ya mauti yake; bila shaka Tumewabainishieni Ishara, ili mpate kufahamu.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّ اللّٰهَ يُحْيِ الْاَرْضَ بَعْدَ مَوْتِهَا ؕ قَدْ بَيَّنَّا لَكُمُ الْاٰيٰتِ لَعَلَّكُمْ تَعْقِلُوْنَ ﴿١٨﴾

19. Kwa hakika wanaume watoao sadaka na wanawake watoao sadaka na wale wanaompa Mwenyezi Mungu karadha nzuri watazidishiwa maradufu tena watapata malipo mazuri.

اِنَّ الْمُصَّدِّقِيْنَ وَالْمُصَّدِّقٰتِ وَاَقْرَضُوا اللّٰهَ قَرْضًا حَسَنًا يُّضٰعَفُ لَهُمْ وَلَهُمْ اَجْرٌ كَرِيْمٌ ﴿١٩﴾

20. Na wale walioamini Mwenyezi Mungu na Mitume Wake, hao ndio masiddiki na mashahidi mbele ya Mola wao, watapata malipo yao na nuru yao. Lakini waliokufuru na kukadhibisha Ishara Zetu, hao ndio watu wa Motoni.

وَالَّذِيْنَ اٰمَنُوْا بِاللّٰهِ وَرُسُلِهٖٓ اُولٰٓئِكَ هُمُ الصِّدِّيْقُوْنَ ۖ وَالشُّهَدَآءُ عِنْدَ رَبِّهِمْ ؕ لَهُمْ اَجْرُهُمْ وَنُوْرُهُمْ ؕ وَالَّذِيْنَ كَفَرُوْا وَكَذَّبُوْا بِاٰيٰتِنَآ اُولٰٓئِكَ اَصْحٰبُ الْجَحِيْمِ ﴿٢٠﴾

FUNGU 3

21. Jueni ya kwamba maisha ya dunia ni mchezo na upuuzi na pambo na kujifurahisha baina yenu, na tamaa ya kuzidiana katika mali na watoto. Mfano wake ni kama mvua ambayo huwafurahisha makafiri maotesho yake, kisha yanakauka na unayaona yenye rangi ya manjano, kisha yanakuwa yenye kuvunjika-vunjika; na katika Akhera ni adhabu kali na (pia) msamaha wa Mwenyezi Mungu na radhi (Yake); na maisha ya dunia siyo ila ni starehe idanganyayo.

اِعْلَمُوْٓا اَنَّمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَا لَعِبٌ وَّلَهْوٌ وَّزِيْنَةٌ وَّتَفَاخُرٌۢ بَيْنَكُمْ وَتَكَاثُرٌ فِي الْاَمْوَالِ وَالْاَوْلَادِ ؕ كَمَثَلِ غَيْثٍ اَعْجَبَ الْكُفَّارَ نَبَاتُهٗ ثُمَّ يَهِيْجُ فَتَرٰىهُ مُصْفَرًّا ثُمَّ يَكُوْنُ حُطٰمًا ؕ وَفِي الْاٰخِرَةِ عَذَابٌ شَدِيْدٌ ۙ وَّمَغْفِرَةٌ مِّنَ اللّٰهِ وَرِضْوَانٌ ؕ وَمَا الْحَيٰوةُ الدُّنْيَآ اِلَّا مَتَاعُ الْغُرُوْرِ ﴿٢١﴾

---

anasoma Aya hii. Pale pale yule mwizi aliathirika sana moyoni, akarudi na akafanya toba, na leo yeye anajulikana miongoni mwa mawalii wakubwa sana. Jina lake ni Fudhail bin Ayadh (Tadhkira al-Auliya).

**Aya 20.** Kwa kuwafuata Manabii wa zamani watu waliweza kufikia cheo cha *siddiiq* (ukweli) kuwa ndicho cha juu kabisa. Lakini kwa kumfuata Mtume Muhammad *s.a.w.* ambaye ni mkubwa kuliko Manabii wote na aliyekamilika kabisa, watu wanaweza hata kupewa cheo cha Unabii ambacho ni cheo kikubwa zaidi kuliko cha usiddik (sura 4:70).

22. Tangulieni upesi katika samahani ya Mola wenu na Pepo ambayo upana wake ni kama upana wa mbingu na ardhi, iliyoandaliwa wale wanaomwamini Mwenyezi Mungu na Mitume Wake; hiyo ni fadhili ya Mwenyezi Mungu, Humpa Amtakaye. Na Mwenyezi Mungu ni Mwenye fadhili kuu.

سَابِقُوا إِلَىٰ مَغْفِرَةٍ مِّن رَّبِّكُمْ وَجَنَّةٍ عَرْضُهَا كَعَرْضِ السَّمَاءِ وَالْأَرْضِ أُعِدَّتْ لِلَّذِينَ آمَنُوا بِاللَّهِ وَرُسُلِهِ ۚ ذَٰلِكَ فَضْلُ اللَّهِ يُؤْتِيهِ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٢٢﴾

23. Hautokei msiba katika ardhi wala katika nafsi zenu ila huwamo Kitabuni kabla Hatujautoa. Kwa yakini haya ni rahisi kwa Mwenyezi Mungu.

مَا أَصَابَ مِن مُّصِيبَةٍ فِي الْأَرْضِ وَلَا فِي أَنفُسِكُمْ إِلَّا فِي كِتَابٍ مِّن قَبْلِ أَن نَّبْرَأَهَا ۚ إِنَّ ذَٰلِكَ عَلَى اللَّهِ يَسِيرٌ ﴿٢٣﴾

24. Ili msihuzunike juu ya kitu kinachowapoteeni wala msijigambe juu ya Anachowapeni. Na Mwenyezi Mungu Hampendi kila ajivunaye, ajifaharishaye;

لِّكَيْلَا تَأْسَوْا عَلَىٰ مَا فَاتَكُمْ وَلَا تَفْرَحُوا بِمَا آتَاكُمْ ۗ وَاللَّهُ لَا يُحِبُّ كُلَّ مُخْتَالٍ فَخُورٍ ﴿٢٤﴾

25. Ambao wanafanya ubahili na kuwaamuru watu wafanye ubahili; na ageukaye, basi hakika Mwenyezi Mungu ni Mkwasi Asifiwaye.

الَّذِينَ يَبْخَلُونَ وَيَأْمُرُونَ النَّاسَ بِالْبُخْلِ ۗ وَمَن يَتَوَلَّ فَإِنَّ اللَّهَ هُوَ الْغَنِيُّ الْحَمِيدُ ﴿٢٥﴾

26. Kwa hakika Tuliwapeleka Mitume Wetu kwa dalili waziwazi na Tukakiteremsha Kitabu na mizani pamoja nao, ili watu wasimame kwa uadilifu; na Tukakiteremsha chuma, chenye nguvu nyingi na manufaa kwa watu; na ili Mwenyezi Mungu Atofau-tishe wale wanaomsaidia Yeye na Mitume Wake ijapokuwa Anabakia kuwa Haonekani. Kwa hakika Mwenye-zi Mungu ni Hodari, Mwenye nguvu.

لَقَدْ أَرْسَلْنَا رُسُلَنَا بِالْبَيِّنَاتِ وَأَنزَلْنَا مَعَهُمُ الْكِتَابَ وَالْمِيزَانَ لِيَقُومَ النَّاسُ بِالْقِسْطِ ۖ وَأَنزَلْنَا الْحَدِيدَ فِيهِ بَأْسٌ شَدِيدٌ وَمَنَافِعُ لِلنَّاسِ وَلِيَعْلَمَ اللَّهُ مَن يَنصُرُهُ وَرُسُلَهُ بِالْغَيْبِ ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ عَزِيزٌ ﴿٢٦﴾

---

**Aya 26.** *Tukakiteremsha chuma.* Sio mradi wake kuwa chuma kiliteremka kutoka mbinguni bali maana yake ni kukifanya kiote au kitokee (Razi). Hivyo neno *kuteremsha* au *kushuka* hutumiwa kwa ajili ya kitu chenye manufaa sana kwa watu. Masihi aliyeahidiwa pia imesemwa atashuka, yaani kufika kwake kutakuwa jambo la maana sana. Wala sio mradi wake kuwa atashuka kutoka mbinguni, maana hakuna mahali po pote katika Qur'an wala katika Hadithi paliposema kuwa alipanda mbinguni.

Ama chuma kilivyo na maana sana katika kuendesha ustaarabu duniani ni jambo ambalo linaonekana siku hizi zaidi kuliko hapo zamani.

## FUNGU 4

27. Na bila shaka Tulimpeleka Nuhu na Ibrahimu na Tukauweka katika wazao wao Unabii na Kitabu; basi wengi wao ni waasi.

28. Kisha Tukawafuatishia katika nyayo zao Mitume Wetu (wengine) na Tukamfuatisha Isa bin Mariamu na Tukampa Injili; na Tukauweka upole na rehema katika mioyo ya wale waliomfuata; na uruhubani walioubuni Hatukuagiza huo kwa ajili yao bali Tuliagiza uruhubani kwa ajili ya kupata radhi ya Mwenyezi Mungu; lakini hawakuutekeleza kulingana na shabaha yake ya kweli; basi Tukawapa wale walioamini miongoni mwao ujira wao; na wengi wao ni waasi.

29. Enyi mlioamini, Mcheni Mwenyezi Mungu na mwaminini Mtume Wake; Atawapeni sehemu mbili za rehema Zake, na Atawafanyieni nuru mtembee kwayo, na Atawaghofirini, na Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

30. Ili watu wa Kitabu wajue ya kwamba wao hawana uwezo wo wote juu ya fadhili za Mwenyezi Mungu; na kwa kweli fadhili zimo mikononi mwa Mwenyezi Mungu, Humpa Amtakaye, na Mwenyezi Mungu ni Mwenye fadhili kuu.

وَلَقَدْ أَرْسَلْنَا نُوحًا وَإِبْرٰهِيمَ وَجَعَلْنَا فِي
ذُرِّيَّتِهِمَا النُّبُوَّةَ وَالْكِتٰبَ فَمِنْهُمْ مُّهْتَدٍ ۚ وَ
كَثِيرٌ مِّنْهُمْ فٰسِقُونَ ﴿٢٧﴾
ثُمَّ قَفَّيْنَا عَلٰى آثَارِهِمْ بِرُسُلِنَا وَقَفَّيْنَا بِعِيسَى
ابْنِ مَرْيَمَ وَآتَيْنٰهُ الْإِنْجِيلَ ۙ وَجَعَلْنَا فِي
قُلُوبِ الَّذِينَ اتَّبَعُوهُ رَأْفَةً وَّرَحْمَةً ۗ وَرَهْبَانِيَّةَ
ابْتَدَعُوهَا مَا كَتَبْنٰهَا عَلَيْهِمْ إِلَّا ابْتِغَاءَ
رِضْوَانِ اللّٰهِ فَمَا رَعَوْهَا حَقَّ رِعَايَتِهَا ۖ فَآتَيْنَا
الَّذِينَ آمَنُوا مِنْهُمْ أَجْرَهُمْ ۖ وَكَثِيرٌ مِّنْهُمْ
فٰسِقُونَ ﴿٢٨﴾
يٰأَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللّٰهَ وَآمِنُوا بِرَسُولِهِ
يُؤْتِكُمْ كِفْلَيْنِ مِنْ رَّحْمَتِهِ وَيَجْعَلْ لَّكُمْ
نُورًا تَمْشُونَ بِهِ وَيَغْفِرْ لَكُمْ ۚ وَاللّٰهُ غَفُورٌ
رَّحِيمٌ ﴿٢٩﴾
لِّئَلَّا يَعْلَمَ أَهْلُ الْكِتٰبِ أَلَّا يَقْدِرُونَ عَلٰى شَيْءٍ
مِّنْ فَضْلِ اللّٰهِ وَأَنَّ الْفَضْلَ بِيَدِ اللّٰهِ يُؤْتِيهِ
مَنْ يَّشَاءُ ۚ وَاللّٰهُ ذُو الْفَضْلِ الْعَظِيمِ ﴿٣٠﴾

---

**Aya 28.** *Uruhubani* (umonaki) ni desturi ya Wakristo ambao huacha habari za maisha yote ya kidunia na kukaa katika nyumba za watawa, wasiwe na shauri na mambo mengi ya kidunia.

Mtume *s.a.w.* alisema, "Hakuna uruhubani katika Uislamu," Na Qur'an inaeleza katika Aya hii ya kuwa desturi hii ya uruhubani Wakristo hawakuamrishwa na Mwenyezi Mungu bali walijitungia wenyewe, na zaidi ya hayo wasiweze kuitekeleza namna inavyostahili na imewatosa katika maovu ya namna nyingi.

Dini ya Kiislamu inataka Waislamu wanapofanya kazi zao wazifanye vizuri zinavyostahili na wanapofanya ibada na kazi za dini pia wafanye vizuri inavyotakikana. Kuacha mambo ya dunia na kujifunguia chumbani au kukaa porini daima si dini wala si vema.

سُوْرَةُ الْمُجَادَلَةِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلَاثٌ وَّعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّثَلَاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 58. SURA AL-MUJAADILA

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 3 na Aya 23 pamoja na Bismillahi*

### JUZU 28

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Mwenyezi Mungu Amekwisha sikia usemi wa mwanamke yule aliye-jadiliana nawe kwa sababu ya mumewe, na akashtaki mbele ya Mwenyezi Mungu; na Mwenyezi Mungu Anayasikia mazungumzo yenu; hakika Mwenyezi Mungu ni Asikiaye, Aonaye.

3. Wale miongoni mwenu wawaitao wake zao mama, wao si mama zao. Mama zao sio ila ni wale waliowazaa. Na kwa yakini hao wanasema maneno mabaya na uwongo; na hakika Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mwenye kughofiri.

4. Na wale wawaitao wake zao mama, kisha wakarudia katika yale waliyoyasema, basi wampe mtumwa uhuru kabla ya kugusana; hayo ndiyo mnaagizwa kwayo; na Mwenyezi Mungu Anajua mnayoyatenda.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

قَدْ سَمِعَ اللّٰهُ قَوْلَ الَّتِيْ تُجَادِلُكَ فِيْ زَوْجِهَا وَ
تَشْتَكِيْٓ اِلَى اللّٰهِ ۖ وَاللّٰهُ يَسْمَعُ تَحَاوُرَكُمَا ۭ اِنَّ اللّٰهَ
سَمِيْعٌۢ بَصِيْرٌ ②

اَلَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْكُمْ مِّنْ نِّسَاۗىِٕهِمْ مَّا هُنَّ
اُمَّهٰتِهِمْ ۭ اِنْ اُمَّهٰتُهُمْ اِلَّا الّٰۗـِٔيْ وَلَدْنَهُمْ ۭ وَ
اِنَّهُمْ لَيَقُوْلُوْنَ مُنْكَرًا مِّنَ الْقَوْلِ وَزُوْرًا ۭ
وَاِنَّ اللّٰهَ لَعَفُوٌّ غَفُوْرٌ ③

وَالَّذِيْنَ يُظٰهِرُوْنَ مِنْ نِّسَاۗىِٕهِمْ ثُمَّ يَعُوْدُوْنَ
لِمَا قَالُوْا فَتَحْرِيْرُ رَقَبَةٍ مِّنْ قَبْلِ اَنْ يَّتَمَاۗسَّا ۭ
ذٰلِكُمْ تُوْعَظُوْنَ بِهٖ ۭ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ خَبِيْرٌ ④

---

Jina la sura hii linatokea katika tukio linaloelezwa katika fungu la kwanza. Ilikuwako desturi ya zamani ya Waarabu ya kutengana na mke kama akimwambia kuwa yu mama yake; haachiki kabisa; haolewi na mtu mwingine, wala hana haki za mke kwa mumewe. Mwislamu mmoja alimwacha mkewe namna hii. Yule mke akanung'unika kwa Mtume *s.a.w.* Desturi hii ilivunjwa na dini ya Kiislamu.

**Aya 2.** Mwanamke aliyetajwa hapa ni Khaulaa mke wa Aus bin Samit, ambaye mumewe alimwacha kwa mila za zamani za Kiarabu akimwambia: "Wewe kwangu ni kama mgongo wa mama yangu." Kuachana kwa namna hii kunaitwa Dhihaar. Bibi huyu alipeleka habari hii kwa Mtume *s.a.w.* na Mtume akamwambia, Ndiyo amekuacha. Basi bibi yule alishitaki kwa Mwenyezi Mungu juu ya jambo hili na Mwenyezi Mungu akateremsha Aya hizi.

5. Na asiyepata (mtumwa) basi afunge saumu miezi miwili inayoandamana kabla ya kugusana; na asiyeweza, basi awalishe maskini sitini; (mmeambiwa) hayo ili mmwamini Mwenyezi Mungu na Mtume Wake; na hiyo ni mipaka ya Mwenyezi Mungu; na kwa makafiri iko adhabu iumizayo.

فَمَن لَّمْ يَجِدْ فَصِيَامُ شَهْرَيْنِ مُتَتَابِعَيْنِ مِن
قَبْلِ أَن يَتَمَاسَّا ۖ فَمَن لَّمْ يَسْتَطِعْ فَإِطْعَامُ
سِتِّينَ مِسْكِينًا ۚ ذَٰلِكَ لِتُؤْمِنُوا بِاللَّهِ وَرَسُولِهِ ۚ
وَتِلْكَ حُدُودُ اللَّهِ ۗ وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿٥﴾

6. Hakika wale wanaompinza Mwenyezi Mungu na Mtume Wake watadhalilishwa kama walivyodha-lilishwa wale waliowatangulia; na Tumekwisha teremsha Ishara zilizo wazi, na makafiri watapata adhabu ifedheheshayo.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ كُبِتُوا كَمَا كُبِتَ
الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ ۚ وَقَدْ أَنزَلْنَا آيَاتٍ بَيِّنَاتٍ ۚ
وَلِلْكَافِرِينَ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿٦﴾

7. Siku Mwenyezi Mungu Atakayowafufua wote ndipo Atawaambia yale waliyoyatenda: Mwenyezi Mungu Aliyahesabu nao waliyasahau; na Mwenyezi Mungu ni Shahidi wa kila kitu.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا ۚ
أَحْصَاهُ اللَّهُ وَنَسُوهُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿٧﴾ ع

FUNGU 2

8. Je, huoni kwamba Mwenyezi Mungu Anajua vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini? Hawashauriani kwa siri watatu ila Yeye ni wa nne wao, wala watano ila Yeye ni wa sita wao, wala wachache kuliko hao wala zaidi ila Yeye Huwa pamoja nao po pote walipo; kisha siku ya Kiyama Atawaambia waliyoyatenda. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mjuzi wa kila kitu.

أَلَمْ تَرَ أَنَّ اللَّهَ يَعْلَمُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَمَا فِي الْأَرْضِ ۖ
مَا يَكُونُ مِن نَّجْوَىٰ ثَلَاثَةٍ إِلَّا هُوَ رَابِعُهُمْ وَلَا
خَمْسَةٍ إِلَّا هُوَ سَادِسُهُمْ وَلَا أَدْنَىٰ مِن ذَٰلِكَ
وَلَا أَكْثَرَ إِلَّا هُوَ مَعَهُمْ أَيْنَ مَا كَانُوا ۖ ثُمَّ
يُنَبِّئُهُم بِمَا عَمِلُوا يَوْمَ الْقِيَامَةِ ۚ إِنَّ اللَّهَ بِكُلِّ
شَيْءٍ عَلِيمٌ ﴿٨﴾

9. Je, huwaoni wale waliokatazwa kushauriana kwa siri, kisha wakayarudia waliyokatazwa, na wanashauriana kwa siri juu ya dhambi na jeuri na kumwasi Mtume? Na wafikapo kwako wanakuamkia kwa (maamkio) Asiyokuamkia Mwenyezi Mungu, na

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نُهُوا عَنِ النَّجْوَىٰ ثُمَّ يَعُودُونَ
لِمَا نُهُوا عَنْهُ وَيَتَنَاجَوْنَ بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ
وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَإِذَا جَاءُوكَ حَيَّوْكَ بِمَا

husema katika mioyo yao: Mbona Mwenyezi Mungu Hatuadhibu kwa haya tuyasemayo? Jahanamu itawatosha; wataingia, nayo ni mahali pabaya sana pa kurudia.

10. Enyi mlioamini! mnaposhauriana kwa siri, basi msishauriane juu ya dhambi na jeuri na kumwasi Mtume, bali shaurianeni juu ya wema na utawa; na mcheni Mwenyezi Mungu Ambaye Kwake mtakusanywa.

11. Kwa yakini kushauriana kwa siri kunatokana na Shetani ili awahuzunishe wale walioamini, lakini hawezi kuwadhuru cho chote ila kwa idhini ya Mwenyezi Mungu; na waaminio, basi wamtegemee Mwenyezi Mungu tu.

12. Enyi mlioamini! mnapoambiwa: Fanyeni nafasi katika mikutano, basi fanyeni nafasi, Mwenyezi Mungu Atawafanyieni nafasi. Na inaposemwa simameni, basi simameni. Mwenyezi Mungu Atawanyanyua wale walioamini miongoni mwenu na waliopewa elimu katika madaraja; na Mwenyezi Mungu Anazo habari za mnayoyatenda.

13. Enyi mlioamini! mnaposhauriana na Mtume faraghani, basi toeni sadaka kabla ya kushauriana kwenu; hiyo ni bora kwenu na safi sana. Ikiwa hamkupata (cha kutoa), basi Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mrehemevu.

لَمْ يُحَيِّكَ بِهِ اللَّهُ وَيَقُولُونَ فِي أَنفُسِهِمْ لَوْلَا
يُعَذِّبُنَا اللَّهُ بِمَا نَقُولُ ۚ حَسْبُهُمْ جَهَنَّمُ يَصْلَوْنَهَا ۖ
فَبِئْسَ الْمَصِيرُ ﴿٨﴾

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا تَنَاجَيْتُمْ فَلَا تَتَنَاجَوْا
بِالْإِثْمِ وَالْعُدْوَانِ وَمَعْصِيَتِ الرَّسُولِ وَتَنَاجَوْا
بِالْبِرِّ وَالتَّقْوَىٰ ۖ وَاتَّقُوا اللَّهَ الَّذِي إِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٩﴾
إِنَّمَا النَّجْوَىٰ مِنَ الشَّيْطَانِ لِيَحْزُنَ الَّذِينَ آمَنُوا
وَلَيْسَ بِضَارِّهِمْ شَيْئًا إِلَّا بِإِذْنِ اللَّهِ ۚ وَعَلَى اللَّهِ
فَلْيَتَوَكَّلِ الْمُؤْمِنُونَ ﴿١٠﴾
يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا قِيلَ لَكُمْ تَفَسَّحُوا فِي
الْمَجَالِسِ فَافْسَحُوا يَفْسَحِ اللَّهُ لَكُمْ ۖ وَإِذَا قِيلَ
انشُزُوا فَانشُزُوا يَرْفَعِ اللَّهُ الَّذِينَ آمَنُوا مِنكُمْ
وَالَّذِينَ أُوتُوا الْعِلْمَ دَرَجَاتٍ ۚ وَاللَّهُ بِمَا تَعْمَلُونَ
خَبِيرٌ ﴿١١﴾

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا إِذَا نَاجَيْتُمُ الرَّسُولَ فَقَدِّمُوا
بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَةً ۚ ذَٰلِكَ خَيْرٌ لَّكُمْ
وَأَطْهَرُ ۚ فَإِن لَّمْ تَجِدُوا فَإِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿١٢﴾

---

**Aya 10.** Islam anakataza mkutano wa siri unaoshauriana juu ya mambo ya uasi na kuvunja sheria. Waislamu hawana ruhusa kuingia vyama na mikutano ya namna hii. Mikutano iliyoruhusiwa ni ile inayotajwa katika sura 4:115.

**Aya 12.** *Inaposemwa, Simameni, basi simameni.* Hizi ndizo adabu za mikutano zinazoelezwa katika Aya hizi: Mtu akiambiwa asimame au atoe nafasi, basi afanye tu, maana Mwenyezi Mungu anasema, jambo hili halimteremshi cheo mtu aliyeamini, bali Mwenyezi Mungu *atawarufaisha* wale walioamini. Neno hili *kurufaishwa* lililotumiwa kwa ajili ya waaminio linaweza

14. Je, ninyi mnaogopa kutoa sadaka kabla ya kushauriana kwenu? Lakini kama hamtatoa, na Mwenyezi Mungu Awasameheni, basi hiyo itakuwa imetosha ya kwamba msimamishe Sala na kutoa Zaka na kumtii Mwenyezi Mungu na Mtume wake. Na Mwenyezi Mungu Anayajua vizuri sana yale mnayoyatenda.

ءَأَشْفَقْتُمْ أَن تُقَدِّمُوا بَيْنَ يَدَيْ نَجْوَاكُمْ صَدَقَاتٍ ۚ فَإِذْ لَمْ تَفْعَلُوا وَتَابَ اللَّهُ عَلَيْكُمْ فَأَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَطِيعُوا اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ وَاللَّهُ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٣﴾

FUNGU 3

15. Je, huwaoni wale waliofanya urafiki na watu aliowakasirikia Mwenyezi Mungu? Hao si miongoni mwenu wala si miongoni mwao, na huapa kwa uwongo hali wanajua.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ تَوَلَّوْا قَوْمًا غَضِبَ اللَّهُ عَلَيْهِم مَّا هُم مِّنكُمْ وَلَا مِنْهُمْ وَيَحْلِفُونَ عَلَى الْكَذِبِ وَهُمْ يَعْلَمُونَ ﴿١٤﴾

16. Mwenyezi Mungu Amewa-andalia adhabu kali; kwa hakika waliyokuwa wakiyatenda ni mabaya.

أَعَدَّ اللَّهُ لَهُمْ عَذَابًا شَدِيدًا ۖ إِنَّهُمْ سَاءَ مَا كَانُوا يَعْمَلُونَ ﴿١٥﴾

17. Wamefanya kiapo chao kuwa ngao wakaepuka njia ya Mwenyezi Mungu; basi itakuwa kwao adhabu ifedheheshayo.

اتَّخَذُوا أَيْمَانَهُمْ جُنَّةً فَصَدُّوا عَن سَبِيلِ اللَّهِ فَلَهُمْ عَذَابٌ مُّهِينٌ ﴿١٦﴾

18. Mali zao na watoto wao havitawafaa kitu mbele ya Mwenyezi Mungu; hao ndio watu wa Motoni, humo watakaa.

لَّن تُغْنِيَ عَنْهُمْ أَمْوَالُهُمْ وَلَا أَوْلَادُهُم مِّنَ اللَّهِ شَيْئًا ۚ أُولَٰئِكَ أَصْحَابُ النَّارِ ۖ هُمْ فِيهَا خَالِدُونَ ﴿١٧﴾

19. Siku Atakapowafufua wote ndipo wataapa Kwake kama wanavyoapa kwenu, na wanadhani ya kwamba wana kitu. Ati! Kwa hakika wao ni waongo sana.

يَوْمَ يَبْعَثُهُمُ اللَّهُ جَمِيعًا فَيَحْلِفُونَ لَهُ كَمَا يَحْلِفُونَ لَكُمْ ۖ وَيَحْسَبُونَ أَنَّهُمْ عَلَىٰ شَيْءٍ ۚ أَلَا إِنَّهُمْ هُمُ الْكَاذِبُونَ ﴿١٨﴾

20. Shetani amewatawala, kwa hivyo akawasahaulisha kumkumbuka Mwenyezi Mungu. Hao ndio kundi la Shetani. Sikilizeni! kwa hakika kundi la Shetani ndio wenye hasara.

اسْتَحْوَذَ عَلَيْهِمُ الشَّيْطَانُ فَأَنسَاهُمْ ذِكْرَ اللَّهِ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ الشَّيْطَانِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ الشَّيْطَانِ هُمُ الْخَاسِرُونَ ﴿١٩﴾

---

tena itakuwa hata waaminio warufaishwao hupelekwa mbinguni, nayo sivyo. Neno hili maana yake ni kunyanyua daraja na cheo.

21. Yakini wale wanaompinza Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, hao ndio miongoni mwa waliodhalilika.

إِنَّ الَّذِينَ يُحَادُّونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ أُولَٰئِكَ فِي
الْأَذَلِّينَ ﴿٢١﴾

22. Mwenyezi Mungu Amekwisha andika: Bila shaka Nitashinda Mimi na Mitume Wangu! Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye nguvu, Mwenye heshima.

كَتَبَ اللَّهُ لَأَغْلِبَنَّ أَنَا وَرُسُلِي ۚ إِنَّ اللَّهَ قَوِيٌّ
عَزِيزٌ ﴿٢٢﴾

23. Hutapata watu wanaomwamini Mwenyezi Mungu na siku ya Mwisho kuwapenda wale wanaompinza Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, lau kama ni baba zao au watoto wao au ndugu zao au jamaa zao. Hao ndio Ameiandika mioyoni mwao imani na Akawasaidia kwa Roho itokayo Kwake: Na Atawaingiza katika Mabustani yapitayo mito chini yao, humo watakaa. Mwenyezi Mungu Amekuwa radhi nao, na wao wamekuwa radhi naye; hao ndio kundi la Mwenyezi Mungu. Sikilizeni! Hakika kundi la Mwenyezi Mungu ndio wanaofaulu.

لَا تَجِدُ قَوْمًا يُؤْمِنُونَ بِاللَّهِ وَالْيَوْمِ الْآخِرِ
يُوَادُّونَ مَنْ حَادَّ اللَّهَ وَرَسُولَهُ وَلَوْ كَانُوا آبَاءَهُمْ
أَوْ أَبْنَاءَهُمْ أَوْ إِخْوَانَهُمْ أَوْ عَشِيرَتَهُمْ ۚ أُولَٰئِكَ
كَتَبَ فِي قُلُوبِهِمُ الْإِيمَانَ وَأَيَّدَهُمْ بِرُوحٍ
مِنْهُ ۖ وَيُدْخِلُهُمْ جَنَّاتٍ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا
الْأَنْهَارُ خَالِدِينَ فِيهَا ۚ رَضِيَ اللَّهُ عَنْهُمْ وَرَضُوا
عَنْهُ ۚ أُولَٰئِكَ حِزْبُ اللَّهِ ۚ أَلَا إِنَّ حِزْبَ اللَّهِ هُمُ
الْمُفْلِحُونَ ﴿٢٣﴾

---

**Aya 22.** Mungu amekwisha weka kanuni ya kuwa Yeye na Mitume Wake watashinda. Na kweli, wakashinda, hali habari imetolewa mbele. Mambo haya yanadhihirisha kuwa Mungu yupo. Lakini Wakristo wanafikiri Yesu ni mwana wa Mungu, naye akashindwa na watu na akafikishwa msalabani! Siyo jambo la ajabu? Kwa mujibu wa itikadi yao inaonekana ya kuwa Yesu hakupewa hata heshima inayopewa Manabii wengine. Sisi tunajua Yesu alikuwa Nabii tu na hakufishwa msalabani bali alishinda kama wanavyoshinda Manabii wa Mwenyezi Mungu.

**Aya 23.** *Akawasaidia kwa Roho itokayo Kwake,* yaani masahaba wa Mtume *s.a.w.* walisaidiwa na roho itokayo kwa Mwenyezi Mungu kama vile alivyosaidiwa Yesu. Sasa Wakristo wanaochukua uungu kwa maneno namna hii watasimama wapi? Kwa mujibu wa Aya hii msaada alopewa Yesu wa Roho ni sawa na ule waliopewa masahaba wa Mtume *s.a.w.* Ama kwa cheo, Mtume *s.a.w.* amewapita Manabii wengine wote, hata akasema: "Kama Musa na Isa wangekuwa hai wasingekuwa na njia ila kunifuata" (Hashiya Ibn Kathir, jalada 2: Alyawakit waljawahiri, jalada 2).

Masahaba wamesaidiwa kwa *Roho iliyotoka Kwake*. Roho huyo ni Mtume *s.a.w.* Hapa Wakristo wanakumbushwa bishara iliyomo katika Yohana 16:13 ya kwamba yule Roho wa Kweli amekwisha fika naye ni Mtume Muhammad *s.a.w.* naye amewasaidia waaminio.

سُوْرَةُ الْحَشْرِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسٌ وَّعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّثَلَاثَةُ رُكُوْعَاتٍ

## 59. SURA AL-HASHR

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 3 na Aya 25 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Vinamtukuza Mwenyezi Mungu vilivyomo mbinguni na vilivyomo ardhini, na Yeye ni Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

3. Yeye ndiye Aliyewatoa waliokufuru miongoni mwa watu wa Kitabu katika nyumba zao wakati wa uhamisho wa kwanza; hamkudhani ya kuwa watatoka, nao walidhani ya kuwa ngome zao zitawalinda na Mwenyezi Mungu; lakini Mwenyezi Mungu Akawafikia kwa mahali wasipopata-zamia, na Akatia woga katika miyo yao; wakazivunja nyumba zao kwa mikono yao na kwa mikono ya waaminio; basi angalieni, enyi wenye macho!

4. Na lau kama Mwenyezi Mungu Asingaliwaandikia uhamisho Angaliwaadhibu duniani, na katika Akhera watapata adhabu ya Moto.

5. Hayo ni kwa sababu walimhalifu Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, na atakayemhalifu Mwenyezi Mungu basi kwa hakika Mwenyezi Mungu ni Mkali wa kuadhibu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

سَبَّحَ لِلّٰهِ مَا فِي السَّمٰوٰتِ وَمَا فِي الْاَرْضِ ۚ وَهُوَ
الْعَزِيْزُ الْحَكِيْمُ ②

هُوَ الَّذِيْٓ اَخْرَجَ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ
مِنْ دِيَارِهِمْ لِاَوَّلِ الْحَشْرِ ۗ مَا ظَنَنْتُمْ اَنْ يَّخْرُجُوْا
وَظَنُّوْٓا اَنَّهُمْ مَّانِعَتُهُمْ حُصُوْنُهُمْ مِّنَ اللّٰهِ فَاَتٰىهُمُ
اللّٰهُ مِنْ حَيْثُ لَمْ يَحْتَسِبُوْا ۖ وَقَذَفَ فِيْ قُلُوْبِهِمُ
الرُّعْبَ يُخْرِبُوْنَ بُيُوْتَهُمْ بِاَيْدِيْهِمْ وَاَيْدِي
الْمُؤْمِنِيْنَ ۖ فَاعْتَبِرُوْا يٰٓاُولِي الْاَبْصَارِ ③

وَلَوْلَآ اَنْ كَتَبَ اللّٰهُ عَلَيْهِمُ الْجَلَآءَ لَعَذَّبَهُمْ فِي
الدُّنْيَا ۖ وَلَهُمْ فِي الْاٰخِرَةِ عَذَابُ النَّارِ ④

ذٰلِكَ بِاَنَّهُمْ شَآقُّوا اللّٰهَ وَرَسُوْلَهٗ ۚ وَمَنْ يُّشَآقِّ
اللّٰهَ فَاِنَّ اللّٰهَ شَدِيْدُ الْعِقَابِ ⑤

---

Sura hii inaitwa *Kufukuza* kwa sababu inaeleza habari za kufukuzwa kabila la Kiyahudi lililoitwa Banu Nadhir. Hapana shaka sura hii ilishuka Madina muda kidogo baada ya kufukuzwa hao Mayahudi.

**Aya 3.** *Uhamisho wa kwanza.* Uhamisho uliotajwa hapa ni ule waliohamishwa Mayahudi wa kabila la Banu Nadhir wa Madina miezi sita baada ya vita vya Uhud. Mayahudi hawa walifanya

6. Mtende wo wote mlioukata au mliouacha ukisimama kwa mizizi yake, basi ni kwa idhini ya Mwenyezi Mungu, na kuwafedhehesha wavunjao sheria.

مَا قَطَعْتُم مِّن لِّينَةٍ أَوْ تَرَكْتُمُوهَا قَائِمَةً عَلَىٰ
أُصُولِهَا فَبِإِذْنِ اللَّهِ وَلِيُخْزِيَ الْفَاسِقِينَ ﴿٥﴾

7. Na mali Aliyoleta Mwenyezi Mungu kwa Mtume Wake kutoka kwao hamkuyaendea kwa farasi wala kwa ngamia, lakini Mwenyezi Mungu Huwapa mamlaka Mitume Wake juu ya ye yote Amtakaye; na Mwenyezi Mungu ni Mwenye uwezo juu ya kila kitu.

وَمَا أَفَاءَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ مِنْهُمْ فَمَا أَوْجَفْتُمْ
عَلَيْهِ مِنْ خَيْلٍ وَلَا رِكَابٍ وَلَٰكِنَّ اللَّهَ يُسَلِّطُ
رُسُلَهُ عَلَىٰ مَن يَشَاءُ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ قَدِيرٌ ﴿٦﴾

8. Mali Aliyoleta Mwenyezi Mungu kwa Mtume Wake kutoka kwa watu wa vijijini ni kwa ajili ya Mwenyezi Mungu, na Mtume, na jamaa zake na mayatima na maskini na msafiri; ili isiwe inayorudia baina ya matajiri wenu tu. Na anachowapeni Mtume basi pokeeni, na anachowakatazeni basi jiepusheni; na Mwogopeni Mwenyezi Mungu; kwa yakini Mwenyezi Mungu ni Mkali wa kuadhibu.

مَّا أَفَاءَ اللَّهُ عَلَىٰ رَسُولِهِ مِنْ أَهْلِ الْقُرَىٰ فَلِلَّهِ
وَلِلرَّسُولِ وَلِذِي الْقُرْبَىٰ وَالْيَتَامَىٰ وَالْمَسَاكِينِ
وَابْنِ السَّبِيلِ كَيْ لَا يَكُونَ دُولَةً بَيْنَ الْأَغْنِيَاءِ
مِنكُمْ ۚ وَمَا آتَاكُمُ الرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَاكُمْ
عَنْهُ فَانتَهُوا ۚ وَاتَّقُوا اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ شَدِيدُ الْعِقَابِ ﴿٧﴾

9. (Na mali hiyo) ni kwa mafukara waliohama ambao walifukuzwa katika nyumba zao na mali zao wakitafuta fadhili za Mwenyezi Mungu na radhi (Yake), na wakamsaidia Mwenyezi Mungu na Mtume Wake. Hao ndio wakweli.

لِلْفُقَرَاءِ الْمُهَاجِرِينَ الَّذِينَ أُخْرِجُوا مِن دِيَارِهِمْ
وَأَمْوَالِهِمْ يَبْتَغُونَ فَضْلًا مِّنَ اللَّهِ وَرِضْوَانًا
وَيَنصُرُونَ اللَّهَ وَرَسُولَهُ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الصَّادِقُونَ ﴿٨﴾

---

hiyana na uasi na kuvunja mapatano ambayo kwa mujibu wa kanuni ingestahili wauwawe. Lakini Mtume *s.a.w.* aliwahurumia na akawahamisha tu.

**Aya 8.** *Ili isiwe inayorudia baiana ya matajiri wenu tu.* Dini ya Kiislamu imeangalia sana habari za mgawanyiko wa mali ili ipate kuenea sana kati ya watu na isijikusanye katika mikono ya matajiri wachache na maskini wakabaki wanalemewa na umaskini wao.

10. Na (pia kwa) wale waliofanya maskani (yao Madina) na kushika imani kabla ya hao, wanawapenda waliohamia kwao, wala hawapati dhiki mioyoni mwao kwa hayo waliyopewa, (wahamao), na wanawapendelea kuliko nafsi zao ingawa wenyewe wana hali ndogo. Na aepushwaye na ubahili wa nafsi yake, basi hao ndio wenye kufaulu.

وَالَّذِينَ تَبَوَّءُو الدَّارَ وَالْإِيمَانَ مِن قَبْلِهِمْ يُحِبُّونَ
مَنْ هَاجَرَ إِلَيْهِمْ وَلَا يَجِدُونَ فِي صُدُورِهِمْ
حَاجَةً مِّمَّا أُوتُوا وَيُؤْثِرُونَ عَلَىٰ أَنفُسِهِمْ وَلَوْ
كَانَ بِهِمْ خَصَاصَةٌ ۚ وَمَن يُوقَ شُحَّ نَفْسِهِ
فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْمُفْلِحُونَ ﴿١٠﴾

11. Na waliofika baada yao wanasema: Mola wetu, Utughofiri pamoja na ndugu zetu waliotutangulia katika imani wala Usiweke mfundo katika mioyo yetu kwa walioamini; Mola wetu, hakika Wewe ni Mpole sana, Mwenye rehema.

وَالَّذِينَ جَاءُو مِن بَعْدِهِمْ يَقُولُونَ رَبَّنَا اغْفِرْ
لَنَا وَلِإِخْوَانِنَا الَّذِينَ سَبَقُونَا بِالْإِيمَانِ وَلَا
تَجْعَلْ فِي قُلُوبِنَا غِلًّا لِّلَّذِينَ آمَنُوا رَبَّنَا إِنَّكَ
رَءُوفٌ رَّحِيمٌ ﴿١١﴾ ع

FUNGU 2

12. Je, huwaoni wale wanaofanya unafiki wanawaambia ndugu zao waliokufuru miongoni mwa watu wa Kitabu: Kama mkifukuzwa bila shaka nasi pia tutaondoka pamoja nanyi, wala hatutamtii ye yote kabisa juu yenu; na kama mkipigwa vita lazima tutawasai-dieni; na Mwenyezi Mungu Anashuhudia ya kuwa wao kwa hakika ni waongo hasa.

أَلَمْ تَرَ إِلَى الَّذِينَ نَافَقُوا يَقُولُونَ لِإِخْوَانِهِمُ الَّذِينَ
كَفَرُوا مِنْ أَهْلِ الْكِتَابِ لَئِنْ أُخْرِجْتُمْ لَنَخْرُجَنَّ
مَعَكُمْ وَلَا نُطِيعُ فِيكُمْ أَحَدًا أَبَدًا وَإِن قُوتِلْتُمْ
لَنَنصُرَنَّكُمْ وَاللَّهُ يَشْهَدُ إِنَّهُمْ لَكَاذِبُونَ ﴿١٢﴾

---

**Aya 10.** *Walioahamia kwao* ni Waislamu waliotoka Makka na kuhamia Madina, na wakaitwa *Muhaajiriin,* yaani *waliohama.* Na Waislamu wenyeji wa Madina wakaitwa *Ansaar* yaani *wasaidizi.*

*Wanawapendelea kuliko nafsi zao.* Ansaar walifanya kila namna ya bidii ili kuwastarehesha ndugu zao waliohamia kwao. Hata wengine waliokuwa na wake wawili wawili waliacha mmoja mmoja ili waolewe na ndugu zao waliotoka Makka. Huu ndio udugu wa ajabu uliosimamishwa na Mtume *s.a.w.* (Baidhawi).

*Ingawa wenyewe wana hali ndogo.* Siku moja alifika Madina Mwislamu aliyekuwa amehama kutoka Makka, naye ana njaa. Mtume *s.a.w.* akauliza msikitini nani atamkaribisha mgeni yule. Ansar mmoja akasema, Mimi; na akamchukua mpaka nyumbani kwake, na akamwambia mkewe, mlishe vizuri mgeni huyu ni wa Mtume *s.a.w.* Mkewe akamjibu, nyumbani hamna chakula isipokuwa kidogo kwa ajili ya watoto. Basi akashauriana na mkewe awalaze watoto mapema, na asiwashe taa, kisha alete chakula wampe mgeni gizani ili naye akae karibu naye ajifanye kama anakula kwa kutafuna kinywa kitupu. Kwa njia hii wakamlisha mgeni hata akashiba na wenyewe wakalala na njaa hali mgeni hana habari.

13. Kama wakifukuzwa hawatatoka pamoja nao, na kama wakipigwa hawatawasaidia, na kama wakiwasaidia kwa yakini watageuza migongo, kisha hawatasaidiwa.

لَئِنْ أُخْرِجُوا لَا يَخْرُجُونَ مَعَهُمْ وَلَئِنْ قُوتِلُوا
لَا يَنْصُرُونَهُمْ وَلَئِنْ نَصَرُوهُمْ لَيُوَلُّنَّ الْأَدْبَارَ
ثُمَّ لَا يُنْصَرُونَ ﴿١٣﴾

14. Hakika ninyi mnaogopwa zaidi katika mioyo yao kuliko Mwenyezi Mungu; hayo ni kwa sababu wao ni watu wasiofahamu.

لَأَنْتُمْ أَشَدُّ رَهْبَةً فِي صُدُورِهِمْ مِنَ اللَّهِ ذَٰلِكَ
بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا يَفْقَهُونَ ﴿١٤﴾

15. Hawatapigana nanyi kwa umoja wao isipokuwa katika vijiji vilivyohifadhiwa, au nyuma ya kuta; mapigano yao baina yao ni makali; unawadhani kuwa wao ni pamoja kumbe mioyo yao ni mbalimbali. Hayo ni kwa sababu wao ni watu wasio na akili.

لَا يُقَاتِلُونَكُمْ جَمِيعًا إِلَّا فِي قُرًى مُحَصَّنَةٍ أَوْ
مِنْ وَرَاءِ جُدُرٍ بَأْسُهُمْ بَيْنَهُمْ شَدِيدٌ تَحْسَبُهُمْ
جَمِيعًا وَقُلُوبُهُمْ شَتَّىٰ ذَٰلِكَ بِأَنَّهُمْ قَوْمٌ لَا يَعْقِلُونَ ﴿١٥﴾

16. (Hali yao ni) kama ya wale waliowatangulia hivi karibuni; walionja ubaya wa mambo yao, nao watapata adhabu iumizayo.

كَمَثَلِ الَّذِينَ مِنْ قَبْلِهِمْ قَرِيبًا ذَاقُوا وَبَالَ أَمْرِهِمْ
وَلَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ﴿١٦﴾

17. Ni kama Shetani anapomwambia mtu: Kufuru; lakini anapokufuru, husema: Mimi si pamoja nawe; hakika namwogopa Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu.

كَمَثَلِ الشَّيْطَانِ إِذْ قَالَ لِلْإِنْسَانِ اكْفُرْ فَلَمَّا كَفَرَ
قَالَ إِنِّي بَرِيءٌ مِنْكَ إِنِّي أَخَافُ اللَّهَ رَبَّ الْعَالَمِينَ ﴿١٧﴾

18. Basi mwisho wa wote wawili ukawa kwamba waingie Motoni kukaa humo; na huo ndio ujira wa wadhalimu.

فَكَانَ عَاقِبَتَهُمَا أَنَّهُمَا فِي النَّارِ خَالِدَيْنِ فِيهَا وَ
ذَٰلِكَ جَزَاءُ الظَّالِمِينَ ﴿١٨﴾

FUNGU 3

19. Enyi mlioamini! Mcheni Mwenyezi Mungu, na mtu aangalie aliyoyatanguliza kwa ajili ya kesho, na

يَا أَيُّهَا الَّذِينَ آمَنُوا اتَّقُوا اللَّهَ وَلْتَنْظُرْ نَفْسٌ مَا قَدَّمَتْ

---

Mwenyezi Mungu alimfahamisha Mtume *s.a.w.* jambo hili, na asubuhi Mtume akamwambia sahaba yule, Ulifanya nini jana usiku. Mwenyezi Mungu alifurahi sana kwa akili uliyopitisha. (Bukhari).

**Aya 19.** Aya hii husomwa katika sehemu ya tatu ya hotuba ya Nikaha (ndoa).

لِغَدٍ وَاتَّقُوا اللَّهَ إِنَّ اللَّهَ خَبِيرٌ بِمَا تَعْمَلُونَ ﴿١٩﴾

mcheni Mwenyezi Mungu; hakika Mwenyezi Mungu Anazo habari za mnayoyatenda.

وَلَا تَكُونُوا كَالَّذِينَ نَسُوا اللَّهَ فَأَنْسَاهُمْ أَنْفُسَهُمْ أُولَٰئِكَ هُمُ الْفَاسِقُونَ ﴿٢٠﴾

20. Wala msiwe kama wale waliomsahau Mwenyezi Mungu, kwa hiyo Akawasahaulisha nafsi zao. Hao ndio wavunjao sheria.

لَا يَسْتَوِي أَصْحَابُ النَّارِ وَأَصْحَابُ الْجَنَّةِ أَصْحَابُ الْجَنَّةِ هُمُ الْفَائِزُونَ ﴿٢١﴾

21. Hawawi sawa watu wa Motoni na watu wa Peponi; watu wa Peponi ndio wenye kufuzu.

لَوْ أَنْزَلْنَا هَٰذَا الْقُرْآنَ عَلَىٰ جَبَلٍ لَرَأَيْتَهُ خَاشِعًا مُتَصَدِّعًا مِنْ خَشْيَةِ اللَّهِ وَتِلْكَ الْأَمْثَالُ نَضْرِبُهَا لِلنَّاسِ لَعَلَّهُمْ يَتَفَكَّرُونَ ﴿٢٢﴾

22. Lau kama Tungaliiteremsha hii Qur'an juu ya mlima, ungaliuona ukinyenyekea (na) kupasuka kwa sababu ya hofu ya Mwenyezi Mungu; na hizi ni methali Tunawaeleza watu ili wafikiri.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ عَالِمُ الْغَيْبِ وَالشَّهَادَةِ هُوَ الرَّحْمَٰنُ الرَّحِيمُ ﴿٢٣﴾

23. Yeye ndiye Mwenyezi Mungu Ambaye hapana apasaye kuabudiwa isipokuwa Yeye; Ajuaye yasiyoonekana na yanayoonekana; Yeye ndiye Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

هُوَ اللَّهُ الَّذِي لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ الْمَلِكُ الْقُدُّوسُ السَّلَامُ الْمُؤْمِنُ الْمُهَيْمِنُ الْعَزِيزُ الْجَبَّارُ الْمُتَكَبِّرُ سُبْحَانَ اللَّهِ عَمَّا يُشْرِكُونَ ﴿٢٤﴾

24. Yeye ndiye Mwenyezi Mungu, Ambaye hapana apasaye kuabudiwa isipokuwa Yeye; Mfalme, Mtakatifu, Mwenye salama, Mtoaji wa amani, Mwangaliaji, Mwenye shani, Jabbari, Mkubwa. Mwenyezi Mungu Yu mbali na hao wanaomshirikisha naye.

هُوَ اللَّهُ الْخَالِقُ الْبَارِئُ الْمُصَوِّرُ لَهُ الْأَسْمَاءُ الْحُسْنَىٰ يُسَبِّحُ لَهُ مَا فِي السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَهُوَ الْعَزِيزُ الْحَكِيمُ ﴿٢٥﴾ ع

25. Yeye ndiye Mwenyezi Mungu, Mwumbaji, Mtengenezaji, Mfanyaji wa sura; Mwenye majina mazuri; kinamtukuza kilichomo mbinguni na ardhini; naye ni Mwenye nguvu, Mwenye hekima.

---

*Aliyoyatanguliza.* Mtu anatakiwa afikiri, tendo hili analotaka kutenda sasa litaleta matokeo gani baadaye. Kama linaelekea kuleta matokeo mabaya aliache. Tema mtu anatakiwa awe na mipango juu ya mambo ya lazima anayotakiwa kuyafanya baadaye ili wakati wake upite juu ya mambo hasa yenye maana.

**Aya 24.** *Jabbaar,* neno hili ni sifa ya Mwenyezi Mungu yenye maana ya Anayeongoa vinavyoharibika.

سُوْرَةُ الْمُمْتَحِنَةِ مَدَنِيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعَ عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 60. SURA AL-MUMTAHANA

Imeteremshwa Madina

*Ina mafungu 2 na Aya 14 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Enyi mlioamini, msiwashike adui Zangu na adui zenu kuwa marafiki; mnawapeleka (ujumbe wa) urafiki hali wamekwisha kataa haki iliyowafikieni, wakamfukuza Mtume na ninyi kwa sababu mnamwamini Mwenyezi Mungu, Mola wenu. Kama mnaondoka kufanya jihadi katika njia Yangu na kuitafuta radhi Yangu mnarafikiana nao kwa siri; nami Najua sana mnayoyaficha na mnayoyadhihirisha; na anayefanya hayo miongoni mwenu, basi amekwisha potea njia iliyo sawa.

3. Wakipata uwezo tu wa kutawala juu yenu, watajitokeza waziwazi kama maadui zenu, na watawakunjulieni mikono yao na ndimi zao kwa uovu, na wanapenda kama muwe makafiri.

4. Hawatawafalieni ndugu zenu wala watoto wenu siku ya Kiyama; Atahukumu baina yenu, na Mwenyezi Mungu Huona mnayoyatenda.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

يٰٓاَيُّهَا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا لَا تَتَّخِذُوْا عَدُوِّيْ وَعَدُوَّكُمْ اَوْلِيَآءَ تُلْقُوْنَ اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ وَقَدْ كَفَرُوْا بِمَا جَآءَكُمْ مِّنَ الْحَقِّ ۚ يُخْرِجُوْنَ الرَّسُوْلَ وَاِيَّاكُمْ اَنْ تُؤْمِنُوْا بِاللّٰهِ رَبِّكُمْ ۗ اِنْ كُنْتُمْ خَرَجْتُمْ جِهَادًا فِيْ سَبِيْلِيْ وَابْتِغَآءَ مَرْضَاتِيْ ۖ تُسِرُّوْنَ اِلَيْهِمْ بِالْمَوَدَّةِ ۖ وَاَنَا اَعْلَمُ بِمَآ اَخْفَيْتُمْ وَمَآ اَعْلَنْتُمْ ۗ وَمَنْ يَّفْعَلْهُ مِنْكُمْ فَقَدْ ضَلَّ سَوَآءَ السَّبِيْلِ ②

اِنْ يَّثْقَفُوْكُمْ يَكُوْنُوْا لَكُمْ اَعْدَآءً وَّيَبْسُطُوْٓا اِلَيْكُمْ اَيْدِيَهُمْ وَاَلْسِنَتَهُمْ بِالسُّوْٓءِ وَوَدُّوْا لَوْ تَكْفُرُوْنَ ③

لَنْ تَنْفَعَكُمْ اَرْحَامُكُمْ وَلَآ اَوْلَادُكُمْ ۚ يَوْمَ الْقِيٰمَةِ ۚ يَفْصِلُ بَيْنَكُمْ ۗ وَاللّٰهُ بِمَا تَعْمَلُوْنَ بَصِيْرٌ ④

---

Sura hii nzima inaeleza uhusiano ulio baina ya Waislamu na wasio Waislamu, na inaeleza jinsi lisivyo jambo zuri kufanya urafiki na maadui wanaotaka kuangamiza Uislamu na kuwafanyia vita Waislamu. Mtume *s.a.w.* alikuwa akiwajaribu wanawake waliofika Madina kutoka Makka waliotaka kuingia Uislamu ili kujua kama ni kweli wana nia safi na walipoonekana wana nia safi hawakurudishwa Makka kwa makafiri. Sura hii ilishuka Madina yumkini katika mwaka wa 8.

**Aya 2.** Waislamu wamekatazwa kufanya urafiki na maadui wa Uislamu wakati maadui hao wanapokuwa katika hali ya vita na Waislamu, na Aya 9 na 10 inahakikisha jambo hili.

7. Na kwa waliomkufuru Mola wao iko adhabu ya Jahanamu; na ni marejeo mabaya yaliyoje!

وَلِلَّذِينَ كَفَرُوا بِرَبِّهِمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ ۖ وَبِئْسَ الْمَصِيرُ

8. Watakaotupwa humo watasikia rindimo lake nao utafura,

إِذَا أُلْقُوا فِيهَا سَمِعُوا لَهَا شَهِيقًا وَهِيَ تَفُورُ

9. Karibu upasuke kwa hasira. Kila mara litakapotupwa humo kundi walinzi wake watawauliza: Je, hakuwafikieni Mwonyaji?

تَكَادُ تَمَيَّزُ مِنَ الْغَيْظِ ۖ كُلَّمَا أُلْقِيَ فِيهَا فَوْجٌ سَأَلَهُمْ خَزَنَتُهَا أَلَمْ يَأْتِكُمْ نَذِيرٌ

10. Watasema: Naam! Alitufikia Mwonyaji, lakini tulikadhibisha na tulisema: Mwenyezi Mungu Hakuteremsha cho chote, ninyi hammo ila katika upotevu mkubwa.

قَالُوا بَلَىٰ قَدْ جَاءَنَا نَذِيرٌ فَكَذَّبْنَا وَقُلْنَا مَا نَزَّلَ اللَّهُ مِنْ شَيْءٍ إِنْ أَنْتُمْ إِلَّا فِي ضَلَالٍ كَبِيرٍ

11. Na watasema: Kama tungalisikia au tungalikuwa na akili hatungekuwa katika watu wa Motoni.

وَقَالُوا لَوْ كُنَّا نَسْمَعُ أَوْ نَعْقِلُ مَا كُنَّا فِي أَصْحَابِ السَّعِيرِ

12. Kisha watakiri dhambi zao; lakini nayawe maangamizo kwa ajili ya watu wa Motoni.

فَاعْتَرَفُوا بِذَنْبِهِمْ فَسُحْقًا لِأَصْحَابِ السَّعِيرِ

13. Hakika wale wanaomwogopa Mola wao Akiwa Amefichika machoni pao - wao watapata msamaha na malipo makubwa.

إِنَّ الَّذِينَ يَخْشَوْنَ رَبَّهُمْ بِالْغَيْبِ لَهُمْ مَغْفِرَةٌ وَأَجْرٌ كَبِيرٌ

14. Na ficheni kauli yenu au idhihirisheni; hakika Yeye ni Mjuzi wa yaliyomo vifuani.

وَأَسِرُّوا قَوْلَكُمْ أَوِ اجْهَرُوا بِهِ ۖ إِنَّهُ عَلِيمٌ بِذَاتِ الصُّدُورِ

15. Je, Asijue Aliyeumba? Naye ndiye Aonaye visivyoonekana, Mwenye habari.

أَلَا يَعْلَمُ مَنْ خَلَقَ وَهُوَ اللَّطِيفُ الْخَبِيرُ

FUNGU 2

16. Yeye ndiye Aliyefanya ardhi mororo kwa ajili yenu; basi tembeeni katika pande zake na kuleni katika riziki Zake, na Kwake ni ufufuo.

هُوَ الَّذِي جَعَلَ لَكُمُ الْأَرْضَ ذَلُولًا فَامْشُوا فِي مَنَاكِبِهَا وَكُلُوا مِنْ رِزْقِهِ ۖ وَإِلَيْهِ النُّشُورُ

17. Je, mnadhani mko salama kwa Aliyoko mbinguni ya kuwa Yeye Hatawadidimizeni ardhini, na huku inasukasuka?

ءَأَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يَخْسِفَ بِكُمُ الْأَرْضَ
فَإِذَا هِيَ تَمُورُ ﴿١٦﴾

18. Au je! mnadhani mko salama kwa aliyoko mbinguni ya kuwa Yeye Hatawapelekeeni kimbunga chenye changarawe? Basi karibuni mtajua lilivyo onyo Langu.

أَمْ أَمِنتُم مَّن فِي السَّمَاءِ أَن يُرْسِلَ عَلَيْكُمْ حَاصِبًا
فَسَتَعْلَمُونَ كَيْفَ نَذِيرِ ﴿١٧﴾

19. Na bila shaka wamekwisha kadhibisha wale wa kabla yao, basi lilikuwaje kasiriko Langu?

وَلَقَدْ كَذَّبَ الَّذِينَ مِن قَبْلِهِمْ فَكَيْفَ كَانَ نَكِيرِ ﴿١٨﴾

20. Je, hawaangalii ndege walioko juu yao wakizinyosha (mbawa zao) na kuzikunja? Hakuna Awashikiliaye ila Mungu wa huruma. Hakika Yeye Anaona kila kitu.

أَوَلَمْ يَرَوْا إِلَى الطَّيْرِ فَوْقَهُمْ صَافَّاتٍ وَيَقْبِضْنَ
مَا يُمْسِكُهُنَّ إِلَّا الرَّحْمَٰنُ إِنَّهُ بِكُلِّ شَيْءٍ بَصِيرٌ ﴿١٩﴾

21. Au ni nani ambaye ni jeshi lenu awezaye kuwasaidieni pasipo Rahman? Hawako makafiri ila katika udanganyifu.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي هُوَ جُندٌ لَّكُمْ يَنصُرُكُم مِّن
دُونِ الرَّحْمَٰنِ إِنِ الْكَافِرُونَ إِلَّا فِي غُرُورٍ ﴿٢٠﴾

22. Au ni nani ambaye atawapeni riziki kama Akizuia riziki Zake? Ah! wanaendelea tu katika uasi na chuki.

أَمَّنْ هَٰذَا الَّذِي يَرْزُقُكُمْ إِنْ أَمْسَكَ رِزْقَهُ
بَل لَّجُّوا فِي عُتُوٍّ وَنُفُورٍ ﴿٢١﴾

23. Je, anayekwenda kifudifudi kwa uso wake ni mwongofu zaidi au anayekwenda sawasawa katika njia iliyonyoka?

أَفَمَن يَمْشِي مُكِبًّا عَلَىٰ وَجْهِهِ أَهْدَىٰ أَمَّن يَمْشِي
سَوِيًّا عَلَىٰ صِرَاطٍ مُّسْتَقِيمٍ ﴿٢٢﴾

24. Sema: Yeye ndiye Aliyewaumbeni na Akawapeni masikio na macho na mioyo; ni kidogo tu mnayoshukuru.

قُلْ هُوَ الَّذِي أَنشَأَكُمْ وَجَعَلَ لَكُمُ السَّمْعَ
وَالْأَبْصَارَ وَالْأَفْئِدَةَ قَلِيلًا مَّا تَشْكُرُونَ ﴿٢٣﴾

---

mamlaka yenu kwa urahisi."

*Tembeeni katika pande zake,* yaani kama mahali pamoja hapawafaeni nendeni upande au mahali pengine ; na kama watu hawasikii ubashiri wenu mahali pamoja ondokeni mkahubiri mahali pengine.

**Aya 22.** *Akizuia riziki Zake.* Ubashiri huu ulitimia ilipotokea njaa ya miaka saba katika Makka na shida kubwa iliwafikia watu hata walikuwa wakisaga mifupa kufanya chakula.

25. Sema: Yeye ndiye Aliyewa-ongozeni ardhini na Kwake mtakusanywa.

قُلْ هُوَ الَّذِي ذَرَأَكُمْ فِي الْأَرْضِ وَإِلَيْهِ تُحْشَرُونَ ﴿٢٤﴾

26. Nao husema: Lini (itatimizwa) ahadi hii ikiwa mnasema kweli?

وَيَقُولُونَ مَتَىٰ هَٰذَا الْوَعْدُ إِن كُنتُمْ صَادِقِينَ ﴿٢٥﴾

27. Sema: Kwa kweli elimu iko kwa Mwenyezi Mungu, na hakika mimi ni Mwonyaji tu abainishaye.

قُلْ إِنَّمَا الْعِلْمُ عِندَ اللَّهِ وَإِنَّمَا أَنَا نَذِيرٌ
مُّبِينٌ ﴿٢٦﴾

28. Lakini watakapoiona karibu, nyuso za waliokufuru zitahuzunika, na itasemwa: Hayo ndiyo mliyokuwa mkiyaomba.

فَلَمَّا رَأَوْهُ زُلْفَةً سِيئَتْ وُجُوهُ الَّذِينَ كَفَرُوا
وَقِيلَ هَٰذَا الَّذِي كُنتُم بِهِ تَدَّعُونَ ﴿٢٧﴾

29. Sema: Niambieni kama Mwenyezi Mungu Akiniangamiza mimi na walio pamoja nami, au Akiturehemu, basi ni nani atakayewalinda makafiri katika adhabu iumizayo?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَهْلَكَنِيَ اللَّهُ وَمَن مَّعِيَ أَوْ
رَحِمَنَا فَمَن يُجِيرُ الْكَافِرِينَ مِنْ عَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٨﴾

30. Sema: Yeye ndiye Mwenye huruma, tunamwamini Yeye, na Kwake tunategemea, na karibuni mtajua ni nani aliye katika upotevu dhahiri.

قُلْ هُوَ الرَّحْمَٰنُ آمَنَّا بِهِ وَعَلَيْهِ تَوَكَّلْنَا فَسَتَعْلَمُونَ
مَنْ هُوَ فِي ضَلَالٍ مُّبِينٍ ﴿٢٩﴾

31. Sema: Niambieni, kama maji yenu yote yakizama kwenye pembetundu lenye kina kirefu, ni nani basi atakuleteeni maji safi yatiririkayo?

قُلْ أَرَأَيْتُمْ إِنْ أَصْبَحَ مَاؤُكُمْ غَوْرًا فَمَن
يَأْتِيكُم بِمَاءٍ مَّعِينٍ ﴿٣٠﴾

---

**Aya 25.** *Dhara'akum,* neno hili tumelifasiri, "aliyewaongozeni." Pia maana yake' "aliyewaumbeni."

**Aya 27.** *Innamaa,* tumelifasiri, "kwa kweli" kwa mujibu wa mchukuzano wa usemi mzuri wa Kiswahili, nalo lina maana ya "hakika," "hasa," "kwa yakini," n.k.w. ambayo ni maneno yatiayo mkazo kama tulivyofasiri.

سُوْرَةُ الْقَلَمِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلَاثٌ وَّخَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّرُكُوْعَانِ

## 68. SURA AL-QALAM

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 53 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. (Naapa kwa) kidau na kalamu na yale wayaandikayo,
3. Kwa neema ya Mola wako wewe si majnuni.
4. Na kwa hakika una malipo yasiyokatizwa.
5. Na bila shaka una tabia njema, tukufu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

نٓ وَالْقَلَمِ وَمَا يَسْطُرُوْنَ ﴿٢﴾

مَآ اَنْتَ بِنِعْمَةِ رَبِّكَ بِمَجْنُوْنٍ ﴿٣﴾

وَاِنَّ لَكَ لَاَجْرًا غَيْرَ مَمْنُوْنٍ ﴿٤﴾

وَاِنَّكَ لَعَلٰى خُلُقٍ عَظِيْمٍ ﴿٥﴾

---

Mtume *s.a.w.* alipotangaza ujumbe wake, kwanza wasioamini walimwita mwehu, na sura hii mwanzoni inatoa jawabu la upinzani huo. Kidau na kalama na vinavyoandikwa vinatolewa viwe ushahidi wa kwamba Mtume si mwehu. Katika jambo hili sura hii imeitwa *Qalam* yaani "Kalamu."

Wanazuoni wanaifahamu sura hii kuwa ilishuka mwanzoni sana hata inafahamiwa kuwa ni ya pili katika kushuka kwa Qur'an. Lakini kwa kuwa sura ya 74 inaonyeshwa na Hadithi zilizo sahihi kuwa ndiyo ya kwanza, basi sura hii itakuwa ni baada ya hiyo, nayo ilishuka Makka.

**Aya 3.** *Wewe si majnuni.* Upinzani wa kwanza ulioletwa na makafiri juu ya Mtume *s.a.w.* ni kwamba yeye ni mwehu. Na upinzani huu unajibiwa katika Aya ya kwanza Mwenyezi Mungu anapoapa kwa kidau na kalamu na yanayoandikwa. Yaani, elimu zote zitakazoandikwa duniani hazitakuwa na uwezo wa kuhakikisha kuwa Qur'an ina makosa na hii itadhihirisha daima kuwa aliyeleta Qur'an si mtu majnuni.

**Aya 4.** *Malipo yasiyokatizwa.* Kama Mtume *s.a.w.* angekuwa majnuni kazi yake ingekuwa ovyo na isingeleta matokeo yo yote. Upande mmoja maadui zake walisimama kumpinga naye alisimama imara kuendesha kazi yake; na maadui zake walishindwa na kazi ya Mtume inaendelea siku zote, hali maadui zake wamebakia jina baya tu. Hii inaonyesha dhahiri kabisa malipo anayopata Mtume hayana mwisho, kwa vile mafaniko yake yanazidi kuendelea kila siku.

**Aya 5.** *Una tabia njema, tukufu.* Hii ni dalili nyingine ya kuwa Mtume *s.a.w.* hakuwa majnuni. Makafiri wenyewe walikiri kuwa yeye alikuwa mwaminifu sana na mkweli. Sasa majnuni hawezi kuwa na sifa za namna hii. Mkewe Aisha alipoulizwa juu ya tabia za Mtume *s.a.w.* alisema kuwa tabia zake ni hizo hizo zinazoelezwa katika Qur'an. Basi mtu mwenye tabia njema za namna hii kumwita mwehu si ulalamishi wa bure?

فَسَتُبْصِرُ وَيُبْصِرُونَ

6. Basi karibuni utaona, nao pia wataona,

بِأَييِّكُمُ الْمَفْتُونُ

7. Ni nani mwenye kichaa miongoni mwenu.

إِنَّ رَبَّكَ هُوَ أَعْلَمُ بِمَنْ ضَلَّ عَنْ سَبِيلِهِ وَهُوَ أَعْلَمُ بِالْمُهْتَدِينَ

8. Hakika Mola wako Anajua sana aliyepotea katika njia Yake na Yeye Anajua sana waliongoka.

فَلَا تُطِعِ الْمُكَذِّبِينَ

9. Basi usiwatii wanaokadhibisha.

وَدُّوا لَوْ تُدْهِنُ فَيُدْهِنُونَ

10. Wanapenda ungalikuwa laini (kwao), nao wakawa laini (kwako).

وَلَا تُطِعْ كُلَّ حَلَّافٍ مَهِينٍ

11. Wala usimtii kila mwapaji sana, aliye dhalili,

هَمَّازٍ مَشَّاءٍ بِنَمِيمٍ

12. Msingiziaji, aendaye akisengenya,

مَنَّاعٍ لِلْخَيْرِ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ

13. Akatazaye heri, arukaye mipaka, mwenye hatia.

عُتُلٍّ بَعْدَ ذَٰلِكَ زَنِيمٍ

14. Mwovu, (na) juu ya hayo mwana haramu,

أَنْ كَانَ ذَا مَالٍ وَبَنِينَ

15. Ingawa ni mwenye mali na watoto.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ

16. Anaposomewa Aya Zetu husema: Ni visa vya watu wa zamani.

سَنَسِمُهُ عَلَى الْخُرْطُومِ

17. Karibuni Tutamtia kovu juu ya pua.

إِنَّا بَلَوْنَاهُمْ كَمَا بَلَوْنَا أَصْحَابَ الْجَنَّةِ إِذْ أَقْسَمُوا

18. Hakika Tumewajaribu kama Tulivyowajaribu wenye bustani,

---

**Aya 7.** *Ni nani mwenye kichaa.* Ushindi wa Makka walioshinda Waislamu na makafiri wakanyang'anywa mamlaka ya mji ule mtakatifu ulihakikisha ni nani katika wao na Mtume, aliyekuwa na maneno ya ukichaa. Maneno ya Mtume *s.a.w.* yangekuwa ya wehu bishara hizi zisingetimia na makafiri wasingeshindwa na kunyang'anywa mji wa Makka.

**Aya 11.** Inasemekana mtu aliyetajwa hapa alikuwa Walid bin Mughira (Jamii' al-Bayan) au Abu Jahl, au Aswad bin Abd Yaghuth, au Akhnas bin Sharik (Razi). Aya ya 9 inaonyesha kuwa hali hizi ni za wale waliomkadhibisha Mtume s.a.w.

**Aya 17.** Katika vita vya Badri pua ya Walid bin Mughira ilikatwa na akabaki na kovu mpaka kufa kwake, na ubashiri huu uliotabiriwa katika Aya hii ukatimia.

walipoapa kwamba watayakata (matunda yake) itakapokuwa asubuhi,

ليصرمنها مصبحين ﴿١٧﴾

19. Wala hawakusema, Insha-Allah:

ولا يستثنون ﴿١٨﴾

20. Basi uliizingia (bustani msiba mkubwa utokao kwa Mola wako na hali wao walikuwa wanalala.

فطاف عليها طائف من ربك وهم نائمون ﴿١٩﴾

21. Kwa hiyo ikawa kama iliyong'olewa.

فأصبحت كالصريم ﴿٢٠﴾

22. Asubuhi wakaitana,

فتنادوا مصبحين ﴿٢١﴾

23. Ya kwamba nendeni mapema kondeni mwenu ikiwa mnataka kuvuna.

أن اغدوا على حرثكم إن كنتم صارمين ﴿٢٢﴾

24. Basi walikwenda huku wakinong'onezana,

فانطلقوا وهم يتخافتون ﴿٢٣﴾

25. Wakisema: Leo maskini asiingie humo mwenu kinyume cha utashi wenu.

أن لا يدخلنها اليوم عليكم مسكين ﴿٢٤﴾

26. Na wakaondoka mapema asubuhi wakiwa na nguvu zilizojaa.

وغدوا على حرد قادرين ﴿٢٥﴾

27. Basi walipoliona wakasema: Bila shaka tumepotea.

فلما رأوها قالوا إنا لضالون ﴿٢٦﴾

28. Bali tumenyimwa.

بل نحن محرومون ﴿٢٧﴾

29. Mbora wao akasema: Je, sikuwaambieni mbona hamumtukuzi (Mwenyezi Mungu)?

قال أوسطهم ألم أقل لكم لولا تسبحون ﴿٢٨﴾

30. Wakasema: Utukufu ni wa Mola wetu, hakika tulikuwa wadhalimu.

قالوا سبحان ربنا إنا كنا ظالمين ﴿٢٩﴾

31. Basi wakakabiliana wakilaumiana.

فأقبل بعضهم على بعض يتلاومون ﴿٣٠﴾

32. Wakasema: Ole wetu! hakika tulikuwa wapitao kiasi:

قالوا يا ويلنا إنا كنا طاغين ﴿٣١﴾

33. Asaa Mola wetu Atatubadilishia (konde) lililo bora kuliko hili; hakika sisi tunageuka kwa Mola wetu.

عسى ربنا أن يبدلنا خيرا منها إنا إلى ربنا راغبون ﴿٣٢﴾

---

**Aya 26.** *'Alaa hardin,* "Kuzuia" Neno hili pia maana yake ni "ubahili," na pia maana yake ni "kwa upesi" (Baidhawi).

34. Kama hivyo itakuwa adhabu, walakini adhabu ya Akahera ni kubwa zaidi, laiti wangalijua!

كَذَٰلِكَ الْعَذَابُ ۖ وَلَعَذَابُ الْآخِرَةِ أَكْبَرُ ۚ لَوْ كَانُوا يَعْلَمُونَ ﴿٣٣﴾

FUNGU 2

35. Hakika wamchao Mwenyezi Mungu watakuwa na Bustani zenye neema kwa Mola wao.

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ عِندَ رَبِّهِمْ جَنَّاتِ النَّعِيمِ ﴿٣٤﴾

36. Je, Tuwafanye wanaotii sawa na wakosefu?

أَفَنَجْعَلُ الْمُسْلِمِينَ كَالْمُجْرِمِينَ ﴿٣٥﴾

37. Mmekuwaje mnahukumu namna gani?

مَا لَكُمْ كَيْفَ تَحْكُمُونَ ﴿٣٦﴾

38. Au mnacho kitabu mkisomacho:

أَمْ لَكُمْ كِتَابٌ فِيهِ تَدْرُسُونَ ﴿٣٧﴾

39. Hakika yatakuwamo kwa ajili yenu mnayoyachagua?

إِنَّ لَكُمْ فِيهِ لَمَا تَخَيَّرُونَ ﴿٣٨﴾

40. Au je, mnavyo viapo juu Yetu vinavyofika mpaka siku ya Kiyama ya kuwa ninyi budi mtapata mnayoyahukumu?

أَمْ لَكُمْ أَيْمَانٌ عَلَيْنَا بَالِغَةٌ إِلَىٰ يَوْمِ الْقِيَامَةِ ۙ إِنَّ لَكُمْ لَمَا تَحْكُمُونَ ﴿٣٩﴾

41. Waulize: Ni nani miongoni mwao mdhamini wa hayo.

سَلْهُمْ أَيُّهُم بِذَٰلِكَ زَعِيمٌ ﴿٤٠﴾

42. Au je, wana washirika? Basi wawalete washirika wao wakiwa wanasema kweli.

أَمْ لَهُمْ شُرَكَاءُ فَلْيَأْتُوا بِشُرَكَائِهِمْ إِن كَانُوا صَادِقِينَ ﴿٤١﴾

43. Siku ambayo yatakapokuwa mateso makali, na wataitwa kusujudu lakini hawataweza,

يَوْمَ يُكْشَفُ عَن سَاقٍ وَيُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ فَلَا يَسْتَطِيعُونَ ﴿٤٢﴾

44. Macho yao yakiinama, fedheha itawafunika; na hakika walikuwa wakiitwa kusujudu walipokuwa salama.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۖ وَقَدْ كَانُوا يُدْعَوْنَ إِلَى السُّجُودِ وَهُمْ سَالِمُونَ ﴿٤٣﴾

45. Basi uniache na anayeikadhibisha hadithi hii; karibuni Tutawavuta kidogo kidogo kwa mahali wasipopajua.

فَذَرْنِي وَمَن يُكَذِّبُ بِهَٰذَا الْحَدِيثِ ۖ سَنَسْتَدْرِجُهُم مِّنْ حَيْثُ لَا يَعْلَمُونَ ﴿٤٤﴾

---

**Aya 43.** *Yukshafu 'an saaqin,* "mateso makali" ndio hasa mradi wa maneno haya ya *muhawara.* Pia maana yake ni siku "itakapodhihirika hakika." Na maana ya neno kwa neno ya *yukshafu 'an saaqin* ni siku "nguo itakapopandishwa miundini."

46. Na Ninawapa muda, kwa hakika shauri Langu ni madhubuti.

وَأُمْلِي لَهُمْ إِنَّ كَيْدِي مَتِينٌ ﴿٤٥﴾

47. Au je, unawaomba ujira nao wamelemewa na deni?

أَمْ تَسْأَلُهُمْ أَجْرًا فَهُم مِّن مَّغْرَمٍ مُّثْقَلُونَ ﴿٤٦﴾

48. Au iko kwao (elimu ya) siri nao wanaiandika?

أَمْ عِندَهُمُ الْغَيْبُ فَهُمْ يَكْتُبُونَ ﴿٤٧﴾

49. Basi subiri hukumu ya Mola wako, wala usiwe kama sahibu wa nyangumi, alipomwita (Mwenyezi Mungu) na hali yeye alikuwa mwenye huzuni nyingi.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تَكُن كَصَاحِبِ الْحُوتِ إِذْ نَادَىٰ وَهُوَ مَكْظُومٌ ﴿٤٨﴾

50. Kama isingalimfikia neema kutoka kwa Mola wake, bila shaka angalitupwa ufukoni na hali yu mwenye kulaumiwa.

لَّوْلَا أَن تَدَارَكَهُ نِعْمَةٌ مِّن رَّبِّهِ لَنُبِذَ بِالْعَرَاءِ وَهُوَ مَذْمُومٌ ﴿٤٩﴾

51. Lakini Mola wake Alimchagua na Akamfanya miongoni mwa watu wema.

فَاجْتَبَاهُ رَبُّهُ فَجَعَلَهُ مِنَ الصَّالِحِينَ ﴿٥٠﴾

52. Na karibu wale wanaokufuru wangekutelezesha kwa (ukodozi wa) macho yao wanaposikia mauidha, na husema: Hakika yeye ni majnuni.

وَإِن يَكَادُ الَّذِينَ كَفَرُوا لَيُزْلِقُونَكَ بِأَبْصَارِهِمْ لَمَّا سَمِعُوا الذِّكْرَ وَيَقُولُونَ إِنَّهُ لَمَجْنُونٌ ﴿٥١﴾

53. Na hayo siyo ila ni ukumbusho kwa walimwengu.

وَمَا هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٥٢﴾

---

**Aya 49.** *Sahibu wa nyangumi* ni Nabii Yunus, soma sura 37:43.

**Aya 53.** *Dhikr*. Neno hili tumelifasiri "ukumbusho" na pia maana yake ni heshima na ukubwa, yaani watakaofuata mafundisho ya Qur'an watapata heshima na utukufu. Na kweli, Waislamu waliofuata mafundisho haya walipata heshima kubwa duniani. Je, mafundisho ya majnuni gani yanayoweza kuleta matokeo ya namna hii?

سُوْرَةُ الْحَاقَّةِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلَاثٌ وَّ خَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

# 69. SURA AL-HAAQQA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 53 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Tukio la haki!

اَلْحَآقَّةُ ②

3. Tukio la haki ni nini?

مَا الْحَآقَّةُ ③

4. Na nini kitakujulisha tukio la haki ni nini?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الْحَآقَّةُ ④

5. Kabila la Wathamudi na kabila la Waadi yalikataa kuliamini balaa lenye kuangamiza.

كَذَّبَتْ ثَمُوْدُ وَعَادٌۢ بِالْقَارِعَةِ ⑤

6. Basi Wathamudi waliangamizwa kwa balaa kubwa.

فَاَمَّا ثَمُوْدُ فَاُهْلِكُوْا بِالطَّاغِيَةِ ⑥

7. Na ama Waadi waliangamizwa kwa upepo mkali usiozuilika,

وَاَمَّا عَادٌ فَاُهْلِكُوْا بِرِيْحٍ صَرْصَرٍ عَاتِيَةٍ ⑦

8. Aliowapelekea mausiku saba na michana minane, moja kwa moja bila kusita, utaona watu wameanguka kifudifudi kana kwamba ni magogo ya mitende yenye uvungu.

سَخَّرَهَا عَلَيْهِمْ سَبْعَ لَيَالٍ وَّثَمٰنِيَةَ اَيَّامٍ ۙ حُسُوْمًا ۙ فَتَرَى الْقَوْمَ فِيْهَا صَرْعٰى ۙ كَاَنَّهُمْ اَعْجَازُ نَخْلٍ خَاوِيَةٍ ⑧

---

Sura hii imepata jina katika Aya yake ya 2 inayowapa habari makafiri ya *msiba* utakaowafikia, na wanahakikishiwa jambo hili kwa kukumbushwa ajali zilizowafikia watu wa zamani waliokadhibisha Mitume. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Al-Haaqqah,* "tukio la haki." Neno *Al-Haaqqah* maana yake ni "Haki" au "Kweli." na linafasiriwa kwa namna nyingi: (1) msiba mzito ambao kutokea kwake ni lazima (Kamus, Lane); (2) saa itakayokuja tokea au saa itakayokuwa na msiba mzito (Razi); (3) au saa ambayo mambo yatajulikana kabisa (Lane); au (4) saa ambayo matendo yatalipwa (Razi).

Tukio hili lililotajwa hapa ambalo litahakikisha kushinda kwa waaminio na kushindwa kwa makafiri limewekewa wakati ambao bila shaka litatokea.

**Aya 5.** Kwa kweli hii imechukuliwa toka katika maelezo ya Qur'an yenyewe ambamo *al-qaariah* imeelezwa kuwa ni *yauma yakuunu-naasu kalfaraashil mabthuuthi wa takuunul jibaalu kal'ihnil mamfuushi* (Suratl Qaariah aya ya 5-6) (101:5-6). Siku ambapo wanadamu watakuwa kama nondo waliotawanywa, na milima itakuwa kama hariri iliyochambuliwa.

Kwa hiyo siyo angamizo dogo bali inalirejea balaa kubwa sana kama lile linaloletwa na bomu la Haidrojeni na bomu la Nyutroni na kadhalika. Ukubwa wa mlipuko uliotajwa ni wa kiasi cha kuweza kuifanya milima kuwa vumbi.

9. Basi je! utamwona mmoja wao aliyebaki?

10. Na Firauni na waliomtangulia na (watu wa) miji iliyopinduliwa walikosa,

11. Na wakamwasi Mtume wa Mola wao ndipo Akawakamata kwa mkamato wenye nguvu isiyopungua.

12. Maji yalipofurika hakika Sisi Tuliwapandisheni katika merikebu,

13. Ili Tuifanye ukumbusho kwenu na sikio lisikialo liushike.

14. Na litakapopulizwa baragumu mpulizo mmoja,

15. Na ardhi na milima vitaondolewa na vitavunjwa mvunjiko mmoja,

16. Basi siku hiyo tukio litatokea.

17. Na mbingu itapasuka, nayo siku hiyo, itakuwa dhaifu.

18. Na Malaika watakuwa wamesimama kandoni mwake, na siku hiyo juu yao Malaika wanane watakibeba kiti cha Enzi cha Mola wako.

19. Siku hiyo mtahudhurishwa - haitafichika kwenu siri yo yote.

20. Basi ama yule atakayepewa daftari yake kwa mkono wake wa kuume, atasema: Haya! Someni daftari yangu:

21. Hakika nalijua ya kuwa nitapokea hesabu yangu.

22. Basi yeye atakuwa katika maisha ya raha.

23. Katika Bustani iliyo juu,

24. Vishada vyake vitakuwa karibu:

25. Kuleni na kunyweni kwa furaha kwa sababu ya vitendo mlivyofanya katika siku zilizopita.

فَهَلْ تَرَىٰ لَهُم مِّن بَاقِيَةٍ ﴿٨﴾

وَجَاءَ فِرْعَوْنُ وَمَن قَبْلَهُ وَالْمُؤْتَفِكَاتُ بِالْخَاطِئَةِ ﴿٩﴾

فَعَصَوْا رَسُولَ رَبِّهِمْ فَأَخَذَهُمْ أَخْذَةً رَّابِيَةً ﴿١٠﴾

إِنَّا لَمَّا طَغَى الْمَاءُ حَمَلْنَاكُمْ فِي الْجَارِيَةِ ﴿١١﴾

لِنَجْعَلَهَا لَكُمْ تَذْكِرَةً وَتَعِيَهَا أُذُنٌ وَاعِيَةٌ ﴿١٢﴾

فَإِذَا نُفِخَ فِي الصُّورِ نَفْخَةٌ وَاحِدَةٌ ﴿١٣﴾

وَحُمِلَتِ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ فَدُكَّتَا دَكَّةً وَاحِدَةً ﴿١٤﴾

فَيَوْمَئِذٍ وَقَعَتِ الْوَاقِعَةُ ﴿١٥﴾

وَانشَقَّتِ السَّمَاءُ فَهِيَ يَوْمَئِذٍ وَاهِيَةٌ ﴿١٦﴾

وَالْمَلَكُ عَلَىٰ أَرْجَائِهَا وَيَحْمِلُ عَرْشَ رَبِّكَ فَوْقَهُمْ يَوْمَئِذٍ ثَمَانِيَةٌ ﴿١٧﴾

يَوْمَئِذٍ تُعْرَضُونَ لَا تَخْفَىٰ مِنكُمْ خَافِيَةٌ ﴿١٨﴾

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ فَيَقُولُ هَاؤُمُ اقْرَءُوا كِتَابِيَهْ ﴿١٩﴾

إِنِّي ظَنَنتُ أَنِّي مُلَاقٍ حِسَابِيَهْ ﴿٢٠﴾

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَّاضِيَةٍ ﴿٢١﴾

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿٢٢﴾

قُطُوفُهَا دَانِيَةٌ ﴿٢٣﴾

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا أَسْلَفْتُمْ فِي الْأَيَّامِ الْخَالِيَةِ ﴿٢٤﴾

26. Walakini atakayepewa daftari yake katika mkono wake wa kushoto, basi yeye atasema: Oo! Laiti nisingalipewa daftari yangu:

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِشِمَالِهِ فَيَقُولُ يَا لَيْتَنِي لَمْ أُوتَ كِتَابِيَهْ ﴿٢٥﴾

27. Wala nisingalijua ni nini hesabu yangu:

وَلَمْ أَدْرِ مَا حِسَابِيَهْ ﴿٢٦﴾

28. Laiti kama hukumu ile ingalikuwa amri ya kufa kwangu.

يَا لَيْتَهَا كَانَتِ الْقَاضِيَةَ ﴿٢٧﴾

29. Mali yangu haikunifaa.

مَا أَغْنَىٰ عَنِّي مَالِيَهْ ﴿٢٨﴾

30. Usultani wangu umenipotea.

هَلَكَ عَنِّي سُلْطَانِيَهْ ﴿٢٩﴾

31. Mkamateni na mtieni minyororo shingoni mwake,

خُذُوهُ فَغُلُّوهُ ﴿٣٠﴾

32. Kisha mtupeni Motoni,

ثُمَّ الْجَحِيمَ صَلُّوهُ ﴿٣١﴾

33. Tena katika mnyororo wenye urefu wa dhiraa sabini mwingizeni.

ثُمَّ فِي سِلْسِلَةٍ ذَرْعُهَا سَبْعُونَ ذِرَاعًا فَاسْلُكُوهُ ﴿٣٢﴾

34. Hakika yeye alikuwa hamwamini Mwenyezi Mungu, Adhimu.

إِنَّهُ كَانَ لَا يُؤْمِنُ بِاللَّهِ الْعَظِيمِ ﴿٣٣﴾

35. Wala hakuhimiza juu ya kulisha maskini.

وَلَا يَحُضُّ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿٣٤﴾

36. Basi leo hapa hana rafiki mpenzi,

فَلَيْسَ لَهُ الْيَوْمَ هَاهُنَا حَمِيمٌ ﴿٣٥﴾

37. Wala chakula cho chote ila uoshaji wa vidonda.

وَلَا طَعَامٌ إِلَّا مِنْ غِسْلِينٍ ﴿٣٦﴾

38. (Na) hali (chakula) hicho isipokuwa wakosefu.

لَا يَأْكُلُهُ إِلَّا الْخَاطِئُونَ ﴿٣٧﴾

FUNGU 2

39. Basi naapa kwa mnavyoviona,

فَلَا أُقْسِمُ بِمَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٨﴾

40. Na msivyoviona.

وَمَا لَا تُبْصِرُونَ ﴿٣٩﴾

41. Kwa hakika hii ni kauli ya Mtume mwenye heshima.

إِنَّهُ لَقَوْلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ﴿٤٠﴾

42. Wala hiyo si kauli ya mshairi; ni kidogo tu mnayoyaamini.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَاعِرٍ ۚ قَلِيلًا مَا تُؤْمِنُونَ ﴿٤١﴾

43. Wala hiyo si kauli ya kahini; ni kidogo tu mnayoyajali.

وَلَا بِقَوْلِ كَاهِنٍ ۚ قَلِيلًا مَا تَذَكَّرُونَ ﴿٤٢﴾

44. Ni uteremsho kutoka kwa Mola wa viumbe vyote.

تَنْزِيلٌ مِنْ رَبِّ الْعَالَمِينَ ﴿٤٣﴾

45. Na kama (Mtume) angelizua juu yetu baadhi ya maneno,

وَلَوْ تَقَوَّلَ عَلَيْنَا بَعْضَ الْأَقَاوِيلِ ﴿٤٥﴾

46. Bila shaka Tungalimshika kwa mkono wa kuume,

لَأَخَذْنَا مِنْهُ بِالْيَمِينِ ﴿٤٦﴾

47. Kisha kwa hakika Tungali-mkata mshipa mkubwa (wa moyo).

ثُمَّ لَقَطَعْنَا مِنْهُ الْوَتِينَ ﴿٤٧﴾

48. Na hakuna ye yote katika ninyi ambaye angeweza kumkinga Tusimfikie.

فَمَا مِنْكُمْ مِنْ أَحَدٍ عَنْهُ حَاجِزِينَ ﴿٤٨﴾

49. Kwa hakika (kauli hii) ni mauidha kwa wamchao Mungu.

وَإِنَّهُ لَتَذْكِرَةٌ لِلْمُتَّقِينَ ﴿٤٩﴾

50. Na kwa yakini Tunajua ya kuwa miongoni mwenu wamo wanaokadhibisha.

وَإِنَّا لَنَعْلَمُ أَنَّ مِنْكُمْ مُكَذِّبِينَ ﴿٥٠﴾

51. Lakini kwa kweli ni sikitiko juu ya wanaokataa.

وَإِنَّهُ لَحَسْرَةٌ عَلَى الْكَافِرِينَ ﴿٥١﴾

52. Na hasa ni haki kwa yakini.

وَإِنَّهُ لَحَقُّ الْيَقِينِ ﴿٥٢﴾

53. Basi litukuze jina la Mola wako Aliye Mkuu.

فَسَبِّحْ بِاسْمِ رَبِّكَ الْعَظِيمِ ﴿٥٣﴾

---

**Aya 46.** *Tungalimshika kwa mkono wa kuume.* Maana zake mbili: (1) Mkono wa kuume wa Mtume *s.a.w.* ungeshikwa, na nguvu zake zingenyang'anywa na angeuawa; (2) Mungu angemshika kwa Mkono wa Kuume, yaani angemshika hodari na kumwadhibu kwa kifo.

Hiyo ndiyo kanuni iliyoelezwa katika chuo cha Nabii Musa (Kumbukumbu la Torati 18:20; 13:5) Mwenye kumzulia Mungu uwongo huangamizwa na upanga na njaa, (Jer. 14:15). Mvua kali ya hasira na ghadhabu ya Mwenyezi Mungu humkomesha (Ezekiel 13:13). Hiyo ni desturi ya Mwenyezi Mungu tangu awali mpaka sasa, ijulikanayo katika kila nchi na kila karne, kumwangamiza mwongo na kumnusuru mkweli. Mtume Muhammad *s.a.w.* angekuwa mtunga uwongo, jinsi wadhanivyo watu walalamishi, asingefaulu. Adui zake ndio walioteketezwa na upanga na njaa na adhabu nyingine kali. Kwa sababu kwa kumkadhibisha mwenye haki huyo walionekana kuwa wanapigana na Mungu (Matendo 5:34-39).

Ikumbukwe ya kuwa Aya hii imeeleza kanuni moja ya kuwa kama mtu atangaze ufunuo kuwa amepewa na Mungu na ametumwa naye, hali Mungu hakumtuma na aendelee na madai yake hayo ya uwongo, hawezi kuishi miaka 23 ila atauawa kabla ya umri huo. Na hii ndiyo dalili nyingine mojawapo inayopambanua madai ya Nabii wa kweli; kama mtu adai unabii na aweze kuishi miaka 23 au zaidi toka kudai kwake, yeye bila shaka atakuwa Mjumbe wa kweli. Soma *Sharha 'Aqaaid Nasafi* kitabu mashuhuri cha *'aqaaid za Ahli Sunnat wal Jamaa't,* ambacho kinasema, "Akili haikubali ya kuwa mambo haya yote yakusanyike katika watu wasiokuwa Manabii na hali Mwenyezi Mungu anajua kuwa anamtungia uwongo, kisha ampe muda wa miaka 23" (uk. 100). Imam Ibni Kayyim anasema katika kitabu chake *Zaad al-Maad* ya kuwa, "inawezekanaje mtu amtungie Mwenyezi Mungu uwongo na Mungu asimwangamize bali amsaidie? Mtu anayesaidiwa namna hii hawezi kuwa mwongo.

Kipimo hiki cha miaka 23 wametoa katika jambo hili: Mtume alidai utume alipokuwa na umri wa miaka 40 na akafariki alipokuwa na umri wa miaka 63, ikawa ameishi miaka 23 toka kudai utume wake. Basi mtu atakayepata muda wa miaka 23 baada ya kudai kuwa anapokea ufunuo, hawezi kuwa mwongo.

سُورَةُ الْمَعَارِجِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسٌ وَّ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَان

## 70. SURA AL-MA'AARIJ

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 45 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Mwulizaji aliuliza juu ya adhabu itakayotokea,

سَاَلَ سَآئِلٌ بِعَذَابٍ وَّاقِعٍ ﴿٢﴾

3. Juu ya makafiri - hapana awezaye kuizuia.

لِّلْكٰفِرِيْنَ لَيْسَ لَهٗ دَافِعٌ ﴿٣﴾

4. Kutoka kwa Mwenyezi Mungu, Mwenye madaraja ya juu.

مِّنَ اللّٰهِ ذِى الْمَعَارِجِ ﴿٤﴾

5. Malaika na Roho hupanda Kwake katika siku iliyo muda wake miaka elfu hamsini.

تَعْرُجُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ اِلَيْهِ فِىْ يَوْمٍ كَانَ مِقْدَارُهٗ خَمْسِيْنَ اَلْفَ سَنَةٍ ﴿٥﴾

6. Basi subiri kwa subira njema.

فَاصْبِرْ صَبْرًا جَمِيْلًا ﴿٦﴾

7. Kwa hakika wao wanaiona i mbali,

اِنَّهُمْ يَرَوْنَهٗ بَعِيْدًا ﴿٧﴾

8. Nasi Tunaiona i karibu.

وَّنَرٰىهُ قَرِيْبًا ﴿٨﴾

9. Siku mbingu itakapokuwa kama shaba iliyoyeyuka,

يَوْمَ تَكُوْنُ السَّمَآءُ كَالْمُهْلِ ﴿٩﴾

10. Na milima itakuwa kama sufi,

وَتَكُوْنُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ ﴿١٠﴾

11. Wala rafiki hatamwuliza rafiki (yake),

وَلَا يَسْئَلُ حَمِيْمٌ حَمِيْمًا ﴿١١﴾

12. (Ingawa) watafanywa waonane; mwenye kosa atapenda ajikomboe katika adhabu ya Siku hiyo kwa kulipa watoto wake,

يُّبَصَّرُوْنَهُمْ يَوَدُّ الْمُجْرِمُ لَوْ يَفْتَدِىْ مِنْ عَذَابِ يَوْمِئِذٍۢ بِبَنِيْهِ ﴿١٢﴾

13. Na mke wake na ndugu yake,

وَصَاحِبَتِهٖ وَاَخِيْهِ ﴿١٣﴾

14. Na jamaa zake waliomweka,

وَفَصِيْلَتِهِ الَّتِىْ تُــْٔوِيْهِ ﴿١٤﴾

---

Jina la sura hii linatokea katika Aya 2. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 5.** *Siku iliyo muda wake miaka elfu hamsini.* Hapa inaonekana ya kuwa siku za Mwenyezi Mungu ni mbali na siku zetu za saa 24. Hapa tunaambiwa pengine siku moja ya Mwenyezi Mungu inaweza kuwa sawa na miaka yetu hamsini elfu (50,000).

15. Na (kulipa) vyote vilivyomo ardhini, kisha aokoke.

وَمَنْ فِي الْأَرْضِ جَمِيعًا ثُمَّ يُنْجِيهِ ﴿١٥﴾

16. Sivyo! Kwa hakika huo ni Moto uwakao,

كَلَّا ۖ إِنَّهَا لَظَىٰ ﴿١٦﴾

17. Uchubuao ngozi ya mwili.

نَزَّاعَةً لِلشَّوَىٰ ﴿١٧﴾

18. Utamwita kila aliyegeuza mgongo na akageuka,

تَدْعُو مَنْ أَدْبَرَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٨﴾

19. Na akakusanya, kisha akahifadhi.

وَجَمَعَ فَأَوْعَىٰ ﴿١٩﴾

20. Kwa hakika mtu aliumbwa hali ya kuwa mwenye pupa.

إِنَّ الْإِنْسَانَ خُلِقَ هَلُوعًا ﴿٢٠﴾

21. Inapomshika shari huwa mwenye fadhaa.

إِذَا مَسَّهُ الشَّرُّ جَزُوعًا ﴿٢١﴾

22. Na inapomshika heri huwa bahili;

وَإِذَا مَسَّهُ الْخَيْرُ مَنُوعًا ﴿٢٢﴾

23. Ila wanaosali,

إِلَّا الْمُصَلِّينَ ﴿٢٣﴾

24. Ambao wanadumu katika Sala zao,

الَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ دَائِمُونَ ﴿٢٤﴾

25. Na ambao katika mali zao iko sehemu maalumu,

وَالَّذِينَ فِي أَمْوَالِهِمْ حَقٌّ مَعْلُومٌ ﴿٢٥﴾

26. Kwa ajili ya aombaye na maskini asiyeomba.

لِلسَّائِلِ وَالْمَحْرُومِ ﴿٢٦﴾

27. Na ambao wanasadiki siku ya Malipo,

وَالَّذِينَ يُصَدِّقُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿٢٧﴾

28. Na ambao wanaogopa adhabu (itokayo) kwa Mola wao-

وَالَّذِينَ هُمْ مِنْ عَذَابِ رَبِّهِمْ مُشْفِقُونَ ﴿٢٨﴾

29. Hakika adhabu ya Mola wao si ya kusalimika nayo-

إِنَّ عَذَابَ رَبِّهِمْ غَيْرُ مَأْمُونٍ ﴿٢٩﴾

30. Na ambao wanahifadhi tupu zao.

وَالَّذِينَ هُمْ لِفُرُوجِهِمْ حَافِظُونَ ﴿٣٠﴾

31. Isipokuwa kwa wake zao au wale iliyowamiliki mikono yao ya kuume - basi hao hawalaumiwi-

إِلَّا عَلَىٰ أَزْوَاجِهِمْ أَوْ مَا مَلَكَتْ أَيْمَانُهُمْ فَإِنَّهُمْ غَيْرُ مَلُومِينَ ﴿٣١﴾

32. Lakini anayetaka kinyume cha hayo, basi hao ndio wanaoruka mipaka-

فَمَنِ ابْتَغَىٰ وَرَاءَ ذَٰلِكَ فَأُولَٰئِكَ هُمُ الْعَادُونَ ﴿٣٢﴾

---

**Aya 18-22.** Katika Aya hizi zimeelezwa sifa za watu wa Motoni: (1) Kurudi nyuma katika haki; (2) kuipa haki kisogo; (3) kukusanya mali na kuificha; (4) kuwa na pupa; (5) akishikwa na shari anafadhaika na kukata tamaa; (6) akipata anakuwa bahili.

**Aya 23.** Toka Aya hii zimeelezwa sifa ambazo watakaozishika wataingia Peponi.

33. Na ambao wanaangalia amana zao na maagano yao.

وَالَّذِينَ هُمْ لِأَمَانَاتِهِمْ وَعَهْدِهِمْ رَاعُونَ ﴿٣٣﴾

34. Na ambao ni imara katika ushahidi,

وَالَّذِينَ هُمْ بِشَهَادَاتِهِمْ قَائِمُونَ ﴿٣٤﴾

35. Na ambao wanazilinda Sala zao.

وَالَّذِينَ هُمْ عَلَىٰ صَلَاتِهِمْ يُحَافِظُونَ ﴿٣٥﴾

36. Hao ndio watakuwa katika Mabustani wakiheshimiwa.

أُولَٰئِكَ فِي جَنَّاتٍ مُكْرَمُونَ ﴿٣٦﴾

## FUNGU 2

37. Basi imekuwaje wanaokufuru wanakujia haraka,

فَمَالِ الَّذِينَ كَفَرُوا قِبَلَكَ مُهْطِعِينَ ﴿٣٧﴾

38. Vikosi-vikosi kwa upande wa kulia na kwa upande wa kushoto?

عَنِ الْيَمِينِ وَعَنِ الشِّمَالِ عِزِينَ ﴿٣٨﴾

39. Je, kila mmoja wao anatumai kwamba ataingizwa katika bustani ya neema?

أَيَطْمَعُ كُلُّ امْرِئٍ مِنْهُمْ أَنْ يُدْخَلَ جَنَّةَ نَعِيمٍ ﴿٣٩﴾

40. Sivyo! Hakika Tumewaumba katika kile wanachokijua.

كَلَّا ۖ إِنَّا خَلَقْنَاهُمْ مِمَّا يَعْلَمُونَ ﴿٤٠﴾

41. Basi naapa kwa Mola wa mashariki zote na magharibi zote kwa sisi Tunaweza,

فَلَا أُقْسِمُ بِرَبِّ الْمَشَارِقِ وَالْمَغَارِبِ إِنَّا لَقَادِرُونَ ﴿٤١﴾

42. Kuwabadili (na kuleta) walio wema kuliko wao, na Sisi Hatushindwi kamwe.

عَلَىٰ أَنْ نُبَدِّلَ خَيْرًا مِنْهُمْ وَمَا نَحْنُ بِمَسْبُوقِينَ ﴿٤٢﴾

43. Basi waache wapige porojo na wacheze mpaka waione Siku yao wanayoahidiwa;

فَذَرْهُمْ يَخُوضُوا وَيَلْعَبُوا حَتَّىٰ يُلَاقُوا يَوْمَهُمُ الَّذِي يُوعَدُونَ ﴿٤٣﴾

44. Siku watakapotoka makaburini mwao wakienda kwa kasi kana kwamba wanaharakia malengo yao,

يَوْمَ يَخْرُجُونَ مِنَ الْأَجْدَاثِ سِرَاعًا كَأَنَّهُمْ إِلَىٰ نُصُبٍ يُوفِضُونَ ﴿٤٤﴾

45. Macho yao yatainama, fedheha itawafunikiza; hiyo ndiyo Siku waliyokuwa wakiahidiwa.

خَاشِعَةً أَبْصَارُهُمْ تَرْهَقُهُمْ ذِلَّةٌ ۚ ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الَّذِي كَانُوا يُوعَدُونَ ﴿٤٥﴾

---

**Aya 42.** Angalieni jinsi bishara zinavyoelezwa wazi wazi ya kuwa nguvu ya makafiri itavunjwa na waaminio watatawala mahali pao.

**Aya 44.** *Makaburini.* Majumba ya makafiri yameitwa makaburi kwa kuwa kwa kiroho wao ni wafu. Na Aya 44 inaeleza hasa namna walivyokuwa makafiri siku mji wa Makka uliposhindwa na kutekwa na Waislamu.

سُورَةُ نُوحٍ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّعِشْرُونَ آيَةً وَّرُكُوعَانِ

## 71. SURA NUUH

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 29 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

2. Hakika Sisi Tulimtuma Nuhu kwa watu wake, ya kwamba uwaonye watu wako kabla ya kuwafikia adhabu iumizayo.

3. Akasema: Enyi watu wangu! kwa hakika mimi ni Mwonyaji dhahiri kwenu,

4. Ya kuwa Mwabuduni Mwenyezi Mungu na Mcheni na mkanitii.

5. Atawasameheni madhambi yenu na Atawaahirisheni mpaka ajali iliyowekwa; hakika ifikapo ajali itokayo kwa Mwenyezi Mungu haizuiliki: laiti mngejua!

6. Akasema: Ee Mola wangu, kwa hakika niliwaita watu wangu usiku na mchana,

7. Lakini mwito wangu haukuwazidishia ila kukimbia.

8. Na kila mara nilipowaita Uwasamehe, waliziba masikio yao kwa

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

إِنَّا أَرْسَلْنَا نُوحًا إِلَىٰ قَوْمِهِ أَنْ أَنذِرْ قَوْمَكَ مِن
قَبْلِ أَن يَأْتِيَهُمْ عَذَابٌ أَلِيمٌ ②

قَالَ يَا قَوْمِ إِنِّي لَكُمْ نَذِيرٌ مُّبِينٌ ③

أَنِ اعْبُدُوا اللَّهَ وَاتَّقُوهُ وَأَطِيعُونِ ④

يَغْفِرْ لَكُم مِّن ذُنُوبِكُمْ وَيُؤَخِّرْكُمْ إِلَىٰ أَجَلٍ
مُّسَمًّى إِنَّ أَجَلَ اللَّهِ إِذَا جَاءَ لَا يُؤَخَّرُ لَوْ كُنتُمْ
تَعْلَمُونَ ⑤

قَالَ رَبِّ إِنِّي دَعَوْتُ قَوْمِي لَيْلًا وَنَهَارًا ⑥

فَلَمْ يَزِدْهُمْ دُعَائِي إِلَّا فِرَارًا ⑦

وَإِنِّي كُلَّمَا دَعَوْتُهُمْ لِتَغْفِرَ لَهُمْ جَعَلُوا أَصَابِعَهُمْ

---

Sura hii yote inaeleza habari za kazi ya Nabii Nuhu ya kubashiri dini, na maombi yake aliyowaombea wadhalimu kuangamizwa, ili uovu usistawi duniani. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 4.** Katika Aya hii yameelezwa mambo matatu ambayo kwa kuyashika mtu anaweza kuiepuka adhabu ya Mwenyezi Mungu: (1) kumwabudu Mungu; (2) kumwogopa na (3) kumtii Nabii.

**Aya 8.** Ndiyo desturi ya tangu zamani, kama Manabii wanafika watu wanakataa kusikiliza maneno yao na wanawakataza watu wengine pia wasisikilize. Kufanya hivi pia ni kiburi.

vidole vyao, na walijifunika nguo zao na wakadumu katika uovu wao, na wakafanya kiburi kingi.

9. Tena niliwaita kwenye uchamungu kwa uwazi:

10. Kisha nikawatangazia na nikasema nao kwa siri:

11. Nikiwaambia: Ombeni msamaha kwa Mola wenu, hakika Yeye ni Msamehevu mno:

12. Atawaleteeni mawingu yanyeshayo mvua nyingi:

13. Na Atawasaidieni kwa mali na watoto, na Atawatengenezeeni mabustani, na Atawafanyieni mito.

14. Mmekuwaje ya kwamba hamumtolei heshima Mwenyezi Mungu?

15. Na kwa yakini Yeye Amewaumbeni hatua kwa hatua.

16. Je, hamwoni jinsi Mwenyezi Mungu Alivyoziumba mbingu saba tabaka-tabaka.

17. Na Akaufanya mwezi ndani yake uwe nuru na Akalifanya jua kuwa taa?

18. Na Mwenyezi Mungu Akawaotesheni katika ardhi kama mimea:

19. Kisha Atawarudisheni humo na Atawatoeni tena kwa njia maalum.

20. Na Mwenyezi Mungu Aliwafanyieni ardhi kuwa tandiko,

21. Ili mtembee humo katika njia zilizo pana.

فِيٓ اٰذَانِهِمۡ وَاسۡتَغۡشَوۡا ثِيَابَهُمۡ وَاَصَرُّوۡا وَاسۡتَكۡبَرُوا اسۡتِكۡبَارًا ﴿٨﴾

ثُمَّ اِنِّيۡ دَعَوۡتُهُمۡ جِهَارًا ﴿٩﴾

ثُمَّ اِنِّيۡۤ اَعۡلَنۡتُ لَهُمۡ وَاَسۡرَرۡتُ لَهُمۡ اِسۡرَارًا ﴿١٠﴾

فَقُلۡتُ اسۡتَغۡفِرُوۡا رَبَّكُمۡ ؕ اِنَّهٗ كَانَ غَفَّارًا ﴿١١﴾

يُّرۡسِلِ السَّمَآءَ عَلَيۡكُمۡ مِّدۡرَارًا ﴿١٢﴾

وَّيُمۡدِدۡكُمۡ بِاَمۡوَالٍ وَّبَنِيۡنَ وَيَجۡعَلۡ لَّكُمۡ جَنّٰتٍ وَّيَجۡعَلۡ لَّكُمۡ اَنۡهٰرًا ﴿١٣﴾

مَا لَكُمۡ لَا تَرۡجُوۡنَ لِلّٰهِ وَقَارًا ﴿١٤﴾

وَقَدۡ خَلَقَكُمۡ اَطۡوَارًا ﴿١٥﴾

اَلَمۡ تَرَوۡا كَيۡفَ خَلَقَ اللّٰهُ سَبۡعَ سَمٰوٰتٍ طِبَاقًا ﴿١٦﴾

وَّجَعَلَ الۡقَمَرَ فِيۡهِنَّ نُوۡرًا وَّجَعَلَ الشَّمۡسَ سِرَاجًا ﴿١٧﴾

وَاللّٰهُ اَنۡۢبَتَكُمۡ مِّنَ الۡاَرۡضِ نَبَاتًا ﴿١٨﴾

ثُمَّ يُعِيۡدُكُمۡ فِيۡهَا وَيُخۡرِجُكُمۡ اِخۡرَاجًا ﴿١٩﴾

وَاللّٰهُ جَعَلَ لَكُمُ الۡاَرۡضَ بِسَاطًا ﴿٢٠﴾

لِّتَسۡلُكُوۡا مِنۡهَا سُبُلًا فِجَاجًا ﴿٢١﴾ ع

---

**Aya 9-10.** Hivi ndivyo wafanyavyo Manabii, wanatumia kila njia kuwafikishia watu ujumbe wa Mwenyezi Mungu ili wasalimike na wasiangamie.

## FUNGU 2

22. Nuhu akasema: Mola wangu, hakika hao wameniasi na wakamfuata ambaye mali yake na watoto wake havikumzidishia ila hasara.

قال نوح رب إنهم عصوني واتبعوا من لم
يزده ماله وولده إلا خسارا ﴿٢١﴾

23. Na wakafanya hila kubwa.

ومكروا مكرا كبارا ﴿٢٢﴾

24. Na wakasema: Msiache miungu yenu, wala msimwache Waddi, wala msimwache Yaghuthi wala Yauki wala Nasri.

وقالوا لا تذرن آلهتكم ولا تذرن ودا ولا
سواعا ولا يغوث ويعوق ونسرا ﴿٢٣﴾

25. Nao wamekwisha poteza (watu) wengi wala Usiwazidishie wadhalimu ila kupotelea mbali!

وقد أضلوا كثيرا ولا تزد الظالمين إلا
ضلالا ﴿٢٤﴾

26. Kwa ajili ya makosa yao waligharikishwa wakaingizwa Motoni; wala hawakuwapata wasaidizi kinyume cha Mwenyezi Mungu.

مما خطيئاتهم أغرقوا فأدخلوا نارا فلم يجدوا
لهم من دون الله أنصارا ﴿٢٥﴾

27. Na Nuhu akasema: Mola wangu! Usiache juu ya ardhi mkazi ye yote katika makafiri.

وقال نوح رب لا تذر على الأرض من الكافرين
ديارا ﴿٢٦﴾

28. Hakika Ukiwaacha watapoteza wati Wako wala hawatazaa ila (watoto) waovu wenye kufuru.

إنك إن تذرهم يضلوا عبادك ولا يلدوا إلا
فاجرا كفارا ﴿٢٧﴾

29. Mola wangu! Unighofirie mimi na wazee wangu, na kila aliyeingia nyumbani mwangu katika hali ya kuamini, na waaminio wanaume na waaminio wanawake; wala Usiwazi-dishie wadhalimu ila maangamizo!

رب اغفر لي ولوالدي ولمن دخل بيتي مؤمنا و
للمؤمنين والمؤمنات ولا تزد الظالمين إلا تبارا ﴿٢٨﴾

---

**Aya 27.** Hii inaonyesha ya kuwa Manabii wanaweza kuwaombea watu wabaya waangamizwe. Na watu wanatakiwa waogope kabisa maana maombi ya namna hii ya Manabii huwa hayaendi bure, ila lazima yatawaletea watu adhabu, wasipotii. Pia katika adhabu za namna hii huwa rehema kwa ajili ya watu wengine ambao zinawasaidia kuwazidishia imani na kuwatia hofu wasifuate mwendo mbaya wa watu wanaowakataa Manabii

سُوْرَةُ الْجِنِّ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعٌ وَّ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 72. SURA AL-JINN

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 29 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Sema: Imefunuliwa kwangu ya kuwa kundi la majinni walisikia wakasema: Hakika Tumesikia Qur'an ya ajabu,
3. Inaongoza kwenye uongofu, kwa hiyo tumeiamini, wala hatutamshirikisha ye yote na Mola wetu:
4. Na kwa hakika utukufu wa Mola wetu umeinuka, Hakuchukua mke wala mwana:
5. Na kwa hakika mpumbavu miongoni mwetu alikuwa akisema maneno ya upuuzi juu ya Mwenyezi Mungu;
6. Nasi tulikuwa tukidhani ya kuwa watu na majinni hawatasema uwongo juu ya Mwenyezi Mungu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

قُلْ اُوْحِيَ اِلَيَّ اَنَّهُ اسْتَمَعَ نَفَرٌ مِّنَ الْجِنِّ فَقَالُوْٓا اِنَّا سَمِعْنَا قُرْاٰنًا عَجَبًا ﴿٢﴾

يَّهْدِيْٓ اِلَى الرُّشْدِ فَاٰمَنَّا بِهٖ ؕ وَلَنْ نُّشْرِكَ بِرَبِّنَآ اَحَدًا ﴿٣﴾

وَّاَنَّهٗ تَعٰلٰى جَدُّ رَبِّنَا مَا اتَّخَذَ صَاحِبَةً وَّلَا وَلَدًا ﴿٤﴾

وَّاَنَّهٗ كَانَ يَقُوْلُ سَفِيْهُنَا عَلَى اللّٰهِ شَطَطًا ﴿٥﴾

وَّاَنَّا ظَنَنَّآ اَنْ لَّنْ تَقُوْلَ الْاِنْسُ وَالْجِنُّ عَلَى اللّٰهِ كَذِبًا ﴿٦﴾

---

Sura hii inaeleza ulinzi wanaopata Manabii kwa Mwenyezi Mungu juu ya maadui zao. Jina la sura hii linatoka katika Aya ya 2 inayoeleza watu walioitwa *Jinn* waliomwamini Mtume *s.a.w.* Sura hii ilishuka Makka, wakati Mtume *s.a.w.* alipokuwa anarudi Makka kutoka Taif, miaka miwili kabla ya Hijra.

**Aya 2.** *Kundi moja la majinni.* Ingawa tunakiri kama vile Malaika ni viumbe pia kuna viumbe wanaoitwa majinni, lakini hatukiri kuwa kuna majinni wanaowakamata wanawake na watoto. Katika Hadithi neno *Jinn* limetumiwa kwa ajili ya vitu vingi kama mbwa mwehu, nyoka, nzi na vidudu vingine visivyoonekana kwa macho matupu. Kadhalika watu wakubwa wameitwa *majinni.* Lakini tukio linaloelezwa hapa linawahusu Mayahudi wa Nasibin ambao walikuwa wakija kufanya biashara katika soko la Okadh. Mtume *s.a.w.* alikwenda kuhubiri Taif lakini watu wa humo wakamfukuza. Njiani mahali panapoitwa Nakhla, Mtume *s.a.w.* akakutana na Mayahudi hao wa Nasibin. Basi asubuhi alipokuwa anasali wakasikia anasoma Qur'an. Nyoyo zao zikalainika, wakaingia Uislamu, na wakafikisha habari za Uislamu makwao.

7. Na hakika kulikuwa na watu miongoni mwa wanadamu wakijikinga kwa watu miongoni mwa majinni, hivyo wakawazidishia kiburi:

8. Na kwa hakika wao walidhani kama mlivyodhani ninyi ya kuwa Mwenyezi Mungu Hatamtuma ye yote.

9. Nasi tuligusa mbingu tukaiona imejaa walinzi wenye nguvu na nyota zing'aazo.

10. Na hakika tulikuwa tukikaa humo katika baadhi ya makao ili kusikiliza; lakini atakayejitahidi kusikiliza sasa atakuta kimwondo kikimvizia.

11. Nasi hatujui kama shari inatakiwa kwa wale wanaokaa ardhini au Mola wao Anawatakia mwongozo.

12. Na hakika katika sisi wamo wema na wengine katika sisi ni kinyume cha hayo: tulikuwa njia mbalimbali:

13. Nasi tulijua ya kuwa hatuwezi kumdhoofisha Mwenyezi Mungu katika nchi wala hatuwezi kumponyoka kwa kukimbia:

14. Nasi tulipousikia mwongozo, tukauamini, basi anayemwamini Mola wake hataogopa hasara wala ubaya:

15. Nasi wamo miongoni mwetu waliosilimu na wamo miongoni mwetu wanaokengeuka; lakini aliyesilimu basi hao ndio hutafuta wema:

وَأَنَّهُ كَانَ رِجَالٌ مِّنَ الْإِنسِ يَعُوذُونَ بِرِجَالٍ
مِّنَ الْجِنِّ فَزَادُوهُمْ رَهَقًا ﴿٧﴾

وَأَنَّهُمْ ظَنُّوا كَمَا ظَنَنتُمْ أَن لَّن يَبْعَثَ اللَّهُ أَحَدًا ﴿٨﴾

وَأَنَّا لَمَسْنَا السَّمَاءَ فَوَجَدْنَاهَا مُلِئَتْ حَرَسًا
شَدِيدًا وَشُهُبًا ﴿٩﴾

وَأَنَّا كُنَّا نَقْعُدُ مِنْهَا مَقَاعِدَ لِلسَّمْعِ فَمَن يَسْتَمِعِ
الْآنَ يَجِدْ لَهُ شِهَابًا رَّصَدًا ﴿١٠﴾

وَأَنَّا لَا نَدْرِي أَشَرٌّ أُرِيدَ بِمَن فِي الْأَرْضِ أَمْ أَرَادَ
بِهِمْ رَبُّهُمْ رَشَدًا ﴿١١﴾

وَأَنَّا مِنَّا الصَّالِحُونَ وَمِنَّا دُونَ ذَٰلِكَ كُنَّا طَرَائِقَ
قِدَدًا ﴿١٢﴾

وَأَنَّا ظَنَنَّا أَن لَّن نُّعْجِزَ اللَّهَ فِي الْأَرْضِ وَلَن نُّعْجِزَهُ
هَرَبًا ﴿١٣﴾

وَأَنَّا لَمَّا سَمِعْنَا الْهُدَىٰ آمَنَّا بِهِ فَمَن يُؤْمِن
بِرَبِّهِ فَلَا يَخَافُ بَخْسًا وَلَا رَهَقًا ﴿١٤﴾

وَأَنَّا مِنَّا الْمُسْلِمُونَ وَمِنَّا الْقَاسِطُونَ فَمَنْ أَسْلَمَ
فَأُولَٰئِكَ تَحَرَّوْا رَشَدًا ﴿١٥﴾

**Aya 8.** *Hatamtuma ye yote.* Toka zamani watu walikuwa wanadhani kuwa Mungu hatamtuma Nabii ye yote. Itikadi ya namna hii si mpya kwa watu. Hata Mayahudi walikubaliana ya kuwa hakuna Nabii baada ya Musa (Musallaam-su-Thabuut, uk. 170). Lakini Mwenyezi Mungu aliibatilisha kwa kuwatuma Mitume baadaye.

16. Waama wanaokengeuka basi wamekuwa kuni za Jahanamu.

وَأَمَّا الْقَاسِطُونَ فَكَانُوا لِجَهَنَّمَ حَطَبًا

17. Na kama wangalishika kwa imara njia (iliyonyoka) Tungaliwanywesha maji kwa wingi,

وَأَن لَّوِ اسْتَقَامُوا عَلَى الطَّرِيقَةِ لَأَسْقَيْنَاهُم مَّاءً غَدَقًا

18. Ili Tuwajaribu kwa hayo. Na anayepuuza kumkumbuka Mola wake Atamsukuma kwenye adhabu ngumu:

لِّنَفْتِنَهُمْ فِيهِ ۚ وَمَن يُعْرِضْ عَن ذِكْرِ رَبِّهِ يَسْلُكْهُ عَذَابًا صَعَدًا

19. Na kwa hakika misikiti yote ni ya Mwenyezi Mungu, basi msimwombe mwingine pamoja na Mwenyezi Mungu.

وَأَنَّ الْمَسَاجِدَ لِلَّهِ فَلَا تَدْعُوا مَعَ اللَّهِ أَحَدًا

20. Na hakika Mtumishi wa Mwenyezi Mungu aliposimama kumwomba walikuwa karibu kumwangukia (wamwangamize).

وَأَنَّهُ لَمَّا قَامَ عَبْدُ اللَّهِ يَدْعُوهُ كَادُوا يَكُونُونَ عَلَيْهِ لِبَدًا

FUNGU 2

21. Sema: Ninamwomba Mola wangu tu wala simshirikishi na ye yote.

قُلْ إِنَّمَا أَدْعُو رَبِّي وَلَا أُشْرِكُ بِهِ أَحَدًا

22. Sema: Kwa hakika mimi similiki kwa ajili yenu dhara wala heri.

قُلْ إِنِّي لَا أَمْلِكُ لَكُمْ ضَرًّا وَلَا رَشَدًا

23. Sema: Bila shaka hapana ye yote awezaye kunilinda na Mwenyezi Mungu, wala sitapata makao ya salama ila Kwake Yeye tu:

قُلْ إِنِّي لَن يُجِيرَنِي مِنَ اللَّهِ أَحَدٌ وَلَنْ أَجِدَ مِن دُونِهِ مُلْتَحَدًا

24. Ila kwa kufikisha (ujumbe) utokao kwa Mwenyezi Mungu na risala Zake; na atakayemwasi Mwenyezi Mungu na Mtume Wake, basi bila shaka atapata moto wa Jahanamu, watakaa humo muda mrefu.

إِلَّا بَلَاغًا مِّنَ اللَّهِ وَرِسَالَاتِهِ ۚ وَمَن يَعْصِ اللَّهَ وَرَسُولَهُ فَإِنَّ لَهُ نَارَ جَهَنَّمَ خَالِدِينَ فِيهَا أَبَدًا

25. Hata watakapoyaona wanayoahidiwa, ndipo watajua ni nani msaidizi dhaifu na mwenye idadi ndogo.

حَتَّىٰ إِذَا رَأَوْا مَا يُوعَدُونَ فَسَيَعْلَمُونَ مَنْ أَضْعَفُ نَاصِرًا وَأَقَلُّ عَدَدًا

---

**Aya 20.** *Mtumishi wa Mungu* hapa ni Mtume Muhammad *s.a.w.* Watu waliomwangukia Mtume ili kumwangamiza, wanaotajwa hapa yumkini ni watu wa Taif.

26. Sema: Sijui kama yako karibu mliyoahidiwa au Mola wangu Atayawekea muda mrefu:

قُلْ إِنْ أَدْرِيٓ أَقَرِيبٌ مَّا تُوعَدُونَ أَمْ يَجْعَلُ لَهُۥ رَبِّيٓ أَمَدًا ﴿٢٥﴾

27. Yu Mjuzi wa yasiyoonekana, na Hampi ye yote uwezo wa kiutawala juu ya milki Yake ya mambo yasiyoonekana.

عَٰلِمُ ٱلْغَيْبِ فَلَا يُظْهِرُ عَلَىٰ غَيْبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾

28. Isipokuwa yule Anayemchagua kuwa Mtume Wake. Na mbele yake na nyuma yake hutembea malaika kama walinzi.

إِلَّا مَنِ ٱرْتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ فَإِنَّهُۥ يَسْلُكُ مِنۢ بَيْنِ يَدَيْهِ وَمِنْ خَلْفِهِۦ رَصَدًا ﴿٢٧﴾

29. Ili Ajulishe ya kuwa wamekwisha fikisha risala za Mola wao; na Ameyazunguka waliyo nayo na Amehesabu idadi ya kila kitu.

لِّيَعْلَمَ أَن قَدْ أَبْلَغُوا۟ رِسَٰلَٰتِ رَبِّهِمْ وَأَحَاطَ بِمَا لَدَيْهِمْ وَأَحْصَىٰ كُلَّ شَىْءٍ عَدَدًۢا ﴿٢٨﴾

---

**Aya 27.** *Falaa yudh-hiru 'alaa ghaibihi,* "Hamdhihirishii siri Yake." Neno dhahara lililotumiwa hapa pia maana yake ni kushinda (sura 51:10); ndiyo kusema, kumfanya mtu apate ushindi juu ya siri zile, yaani azipate kwa wingi. Watu wengi wanaonyeshwa siri kidogo kidogo katika njozi na ndoto, lakini Manabii hupewa kwa wingi kabisa. Hivyo anayefunuliwa na Mwenyezi Mungu mambo ya ghaibu kwa wingi sana huwa Nabii Wake.

Biblia inasema kwamba mtu asemaye neno kwa jina la Mwenyezi Mungu nalo likafanyika vile alivyosema, yu mkweli (Kumbukumbu 18:22).

سُوْرَةُ الْمُزَّمِّلِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 73. SURA AL-MUZZAMMIL

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 21 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ewe uliyejifunika vazi!

يٰٓاَيُّهَا الْمُزَّمِّلُ ②

3. Simama usiku ila kidogo,

قُمِ الَّيْلَ اِلَّا قَلِيْلًا ③

4. Nusu yake au ipunguze kidogo,

نِّصْفَهٗٓ اَوِ انْقُصْ مِنْهُ قَلِيْلًا ④

5. Au izidishe - na soma Qur'an kwa vizuri.

اَوْ زِدْ عَلَيْهِ وَرَتِّلِ الْقُرْاٰنَ تَرْتِيْلًا ⑤

6. Hakika Sisi hivi karibuni Tutakutulia kauli nzito.

اِنَّا سَنُلْقِيْ عَلَيْكَ قَوْلًا ثَقِيْلًا ⑥

7. Hakika kuamka usiku (kwa ibada) ni bora zaidi kwa kukanyaga (nafsi) na vizuri zaidi kutamka.

اِنَّ نَاشِئَةَ الَّيْلِ هِيَ اَشَدُّ وَطْاً وَّاَقْوَمُ قِيْلًا ⑦

8. Hakika mchana una shughuli nyingi.

اِنَّ لَكَ فِي النَّهَارِ سَبْحًا طَوِيْلًا ⑧

9. Na likumbuke jina la Mola wako na ujitupe Kwake kujitupa kwa kabisa.

وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ وَتَبَتَّلْ اِلَيْهِ تَبْتِيْلًا ⑨

---

Jina la sura hii linatoka katika Aya ya 2 Mtume *s.a.w.* anapoitwa aliyejifunika.

Sura hii ilishuka Makka na wafasiri wanaifikiria kuwa ni katika sura za mwanzo kushuka. Wengi wanasema ya kuwa Aya ya mwisho ya sura hii ilishuka Madina.

**Aya 2.** *Uliyejifunika.* Aliyejifunika ni Mtume *s.a.w.* Alipopata ufunuo wa kwanza uliomwamrisha kushika kazi ya kuhubiria watu dini mpya, Mtume *s.a.w.*, kwa kuona uzito wa kazi aliyopewa akaona hofu, na akarudi nyumbani akawaambia wamfunike. Katika Aya hizi Mwenyezi Mungu anamwambia ya kuwa kwa kufanya kazi hiyo vizuri anatakiwa afanye bidii kumwomba Mwenyezi Mungu na kusoma Qur'an.

**Aya 6.** Kauli nzito, ni wahyi ulioshuka ili kumpa amri ya kuusuluhisha ulimwengu nzima, huu bila shaka ulikuwa kauli nzito, na kazi ngumu.

10. (Yeye ni) Mola wa mashariki na magharibi - hakuna mwabudiwa ila Yeye, basi Mfanye kuwa Mlinzi.

رَبُّ الْمَشْرِقِ وَالْمَغْرِبِ لَا إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ فَاتَّخِذْهُ وَكِيلًا ﴿١٠﴾

11. Na subiri juu ya hayo wasemayo na uwaepuke mwepuko wa wema.

وَاصْبِرْ عَلَىٰ مَا يَقُولُونَ وَاهْجُرْهُمْ هَجْرًا جَمِيلًا ﴿١١﴾

12. Na Niache Mimi na wanaokadhibisha walioneemeka, na uwape muhula kidogo.

وَذَرْنِي وَالْمُكَذِّبِينَ أُولِي النَّعْمَةِ وَمَهِّلْهُمْ قَلِيلًا ﴿١٢﴾

13. Hakika Tunazo pingu na Moto uwakao.

إِنَّ لَدَيْنَا أَنكَالًا وَجَحِيمًا ﴿١٣﴾

14. Na chakula kikwamacho kooni na adhabu iumizayo.

وَطَعَامًا ذَا غُصَّةٍ وَعَذَابًا أَلِيمًا ﴿١٤﴾

15. Siku ardhi na milima vitakapotetemeka, na milima itakuwa kama lundo la mchanga linalosambaa.

يَوْمَ تَرْجُفُ الْأَرْضُ وَالْجِبَالُ وَكَانَتِ الْجِبَالُ كَثِيبًا مَّهِيلًا ﴿١٥﴾

16. Hakika Sisi Tumewatumieni Mtume aliye shahidi juu yenu, kama Tulivyompeleka Mtume kwa Firauni.

إِنَّا أَرْسَلْنَا إِلَيْكُمْ رَسُولًا شَاهِدًا عَلَيْكُمْ كَمَا أَرْسَلْنَا إِلَىٰ فِرْعَوْنَ رَسُولًا ﴿١٦﴾

17. Lakini Firauni alimwasi Mtume, basi Tukamkamata mkamato wa mashaka.

فَعَصَىٰ فِرْعَوْنُ الرَّسُولَ فَأَخَذْنَاهُ أَخْذًا وَبِيلًا ﴿١٧﴾

18. Basi ninyi mkikufuru mtawezaje kujikinga dhidi ya siku itakayozifanya nywele za mtoto kuwa mvi?

فَكَيْفَ تَتَّقُونَ إِن كَفَرْتُمْ يَوْمًا يَجْعَلُ الْوِلْدَانَ شِيبًا ﴿١٨﴾

19. Mbingu zitapasuka kwayo; ahadi Yake itakuwa imetimizwa.

السَّمَاءُ مُنفَطِرٌ بِهِ كَانَ وَعْدُهُ مَفْعُولًا ﴿١٩﴾

20. Kwa hakika huu ni ukumbusho, basi anayetaka ashike njia kwa Mola wake.

إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ فَمَن شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٢٠﴾

---

**Aya 16.** Mtume *s.a.w.* hapa amefananishwa na Nabii Musa. Na historia inaonyesha ya kuwa Manabii hawa wawili wamefanana sana. Nabii Musa alipewa Sheria mpya na Nabii Muhammad pia akapewa Sheria mpya. Wote wawili walipigana vita na maadui zao. Na kama vile walivyofika Makhalifa baada ya Nabii Musa, kadhalika walifika Makhalifa baada ya Mtume *s.a.w.* Na kama vile alivyofika Masihi baada ya miaka 1,300 baada ya Nabii Musa, kadhalika aliahidiwa kufika Masihi kwa Waislamu miaka 1,300 baada ya Mtume Muhammad *s.a.w.,* naye amekwisha fika, Seyidna Ahmad *(alaihissalaam),* na hivyo mfano uliotajwa hapa umekamilika.

FUNGU 2

21. Kwa hakika Mola wako Anajua kuwa wewe husimama (kumwabudu) karibu na thuluthi mbili za usiku, pengine nusu yake, au thuluthi yake, na (pia) baadhi ya watu walio pamoja nawe; na Mwenyezi Mungu Huupima usiku na mchana. Anajua kuwa hamwezi kufanya hivyo, basi Amewaelekeeni kwa rehema, kwa hiyo someni yaliyo rahisi katika Qur'an. Anajua ya kuwa baadhi yenu watakuwa wagonjwa na wengine watasafiri katika ardhi wakitafuta fadhili ya Mwenyezi Mungu, na wengine watapigana katika njia ya Mwenyezi Mungu, kwa hiyo someni yaliyo rahisi humo. Na simamisheni Sala na toeni Zaka, na Mkatieni Mwenyezi Mungu sehemu njema, na heri yo yote mnayotanguliza kwa ajili ya nafsi zenu mtaipata kwa Mwenyezi Mungu; Yeye ni bora na Mkubwa (wa kulipa) ujira; na ombeni msamaha kwa Mwenyezi Mungu; hakika Mwenyezi Mungu ni Msamehevu, Mwenye rehema.

إِنَّ رَبَّكَ يَعْلَمُ أَنَّكَ تَقُومُ أَدْنَىٰ مِن ثُلُثَيِ اللَّيْلِ
وَنِصْفَهُ وَثُلُثَهُ وَطَائِفَةٌ مِّنَ الَّذِينَ مَعَكَ ۚ
وَاللَّهُ يُقَدِّرُ اللَّيْلَ وَالنَّهَارَ ۚ عَلِمَ أَن لَّن تُحْصُوهُ
فَتَابَ عَلَيْكُمْ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنَ الْقُرْآنِ ۚ
عَلِمَ أَن سَيَكُونُ مِنكُم مَّرْضَىٰ ۙ وَآخَرُونَ يَضْرِبُونَ
فِي الْأَرْضِ يَبْتَغُونَ مِن فَضْلِ اللَّهِ ۙ وَآخَرُونَ
يُقَاتِلُونَ فِي سَبِيلِ اللَّهِ ۖ فَاقْرَءُوا مَا تَيَسَّرَ مِنْهُ ۚ وَ
أَقِيمُوا الصَّلَاةَ وَآتُوا الزَّكَاةَ وَأَقْرِضُوا اللَّهَ قَرْضًا
حَسَنًا ۚ وَمَا تُقَدِّمُوا لِأَنفُسِكُم مِّنْ خَيْرٍ تَجِدُوهُ
عِندَ اللَّهِ هُوَ خَيْرًا وَأَعْظَمَ أَجْرًا ۚ وَاسْتَغْفِرُوا
اللَّهَ ۖ إِنَّ اللَّهَ غَفُورٌ رَّحِيمٌ ﴿٢٠﴾

سُوْرَةُ الْمُدَّثِّرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعٌ وَّ خَمْسُوْنَ ايَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 74. SURA AL-MUDDATHTHIR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 57 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ① |
| 2. Ewe uliyevaa. | يَا أَيُّهَا الْمُدَّثِّرُ ② |
| 3. Simama na uonye. | قُمْ فَأَنذِرْ ③ |
| 4. Na Mola wako umtukuze. | وَرَبَّكَ فَكَبِّرْ ④ |
| 5. Na nguo zako uzitakase. | وَثِيَابَكَ فَطَهِّرْ ⑤ |
| 6. Na uchafu uuondoe. | وَالرُّجْزَ فَاهْجُرْ ⑥ |
| 7. Wala usiwafanyie ihsani ili upate zaidi. | وَلَا تَمْنُن تَسْتَكْثِرُ ⑦ |
| 8. Na kwa ajili ya Mola wako fanya subira. | وَلِرَبِّكَ فَاصْبِرْ ⑧ |

---

Sura iliyotangulia inamweleza Mtume s.a.w. namna ya kufikia ukamilifu. Sura hii inamwamuru atoke faraghani na kuwakamilisha watu wengine. Wafasiri wote wanakubali ya kuwa sura hii ndiyo ya pili kushuka. Ni dhahiri sura hii nzima haikushuka yote mara moja; nayo ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Muddaththir,* "Uliyevaa." *Dithaar* ni nguo anayovaa mtu juu ya nguo zingine, kama shuka kubwa au blanketi.

**Aya 5.** Neno *thiyaabaka* laweza kuwa na maana ya moyo lakini iwapo tu kama litachukuliwa kimethali. Lakini tatizo lake ni kwamba neno *thiyaab* kwa tafsiri ya neno kwa neno lina maana ya nguo au mavazi. Kwa hiyo kama mtu atalichukulia kimethali moyo hautakuwa tafsiri pekee inayowezekana. Inawezekana sana kwamba pengine *thiyaabaka* katika maudhui hii laweza kuwa linawarejea masahaba wa Mtukufu Mtume s.a.w., na watu wengine walio karibu naye. Hivyo basi tafsiri ya pili iliyopendekezwa ni ya neno kwa neno inayompatia msomaji uchaguzi mpana zaidi wa kutafsiri.

**Aya 6.** *Na uchafu uuondoe.* Neno *rujz* (uchafu) lililotumiwa hapa pia maana yake ni wasiwasi, na upinzani. Ndiyo kusema, Mtume s.a.w. anaambiwa asijali upinzani wa watu wala asipate hofu, na pia awafunze watu usafi na kuondoa uchafu.

9. Basi itakapopigwa tarumbeta,

فَإِذَا نُقِرَ فِي النَّاقُورِ ﴿٨﴾

10. Basi siku hiyo itakuwa Siku ngumu,

فَذَٰلِكَ يَوْمَئِذٍ يَوْمٌ عَسِيرٌ ﴿٩﴾

11. Kwa makafiri haitakuwa nyepesi.

عَلَى الْكَافِرِينَ غَيْرُ يَسِيرٍ ﴿١٠﴾

12. Uniache Mimi na Niliyemwumba Peke Yangu,

ذَرْنِي وَمَنْ خَلَقْتُ وَحِيدًا ﴿١١﴾

13. Na Nikamjaalia mali nyingi,

وَجَعَلْتُ لَهُ مَالًا مَمْدُودًا ﴿١٢﴾

14. Na watoto waonekanao,

وَبَنِينَ شُهُودًا ﴿١٣﴾

15. Na nikampangia mpango;

وَمَهَّدْتُ لَهُ تَمْهِيدًا ﴿١٤﴾

16. Kisha anatumaini Nizidishe!

ثُمَّ يَطْمَعُ أَنْ أَزِيدَ ﴿١٥﴾

17. Siyo! Hakika yeye alikuwa adui wa Ishara Zetu.

كَلَّا إِنَّهُ كَانَ لِآيَاتِنَا عَنِيدًا ﴿١٦﴾

18. Karibuni Nitamtesa kwa mateso makuu.

سَأُرْهِقُهُ صَعُودًا ﴿١٧﴾

19. Hakika yeye alifikiri na alipimia.

إِنَّهُ فَكَّرَ وَقَدَّرَ ﴿١٨﴾

20. Basi aangamizwe alipimiaje!

فَقُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿١٩﴾

21. Tena aangamizwe alipimiaje!

ثُمَّ قُتِلَ كَيْفَ قَدَّرَ ﴿٢٠﴾

22. Baadaye aliona,

ثُمَّ نَظَرَ ﴿٢١﴾

23. Kisha alikunja kipaji na akafinya uso,

ثُمَّ عَبَسَ وَبَسَرَ ﴿٢٢﴾

24. Kisha aligeuka na akajivuna.

ثُمَّ أَدْبَرَ وَاسْتَكْبَرَ ﴿٢٣﴾

25. Na akasema: Hii si kitu ila ni uchawi ulionukuliwa;

فَقَالَ إِنْ هَٰذَا إِلَّا سِحْرٌ يُؤْثَرُ ﴿٢٤﴾

26. Hii siyo ila ni kauli ya binadamu.

إِنْ هَٰذَا إِلَّا قَوْلُ الْبَشَرِ ﴿٢٥﴾

27. Karibuni Nitamtupa katika 'saqar'

سَأُصْلِيهِ سَقَرَ ﴿٢٦﴾

28. Na nini kitakujulisha 'saqar' ni kitu gani?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا سَقَرُ ﴿٢٧﴾

29. Haitasamehe na haitaacha kitu.

لَا تُبْقِي وَلَا تَذَرُ

30. Huiunguza ngozi.

لَوَّاحَةٌ لِّلْبَشَرِ

31. Juu yake wako (walinzi) kumi na tisa,

عَلَيْهَا تِسْعَةَ عَشَرَ

32. Na Hatukuweka walinzi wa Moto ila Malaika, wala Hatukuifanya hesabu yao ila kuwa jaribio kwa wale waliokufuru, ili wawe na yakini waliopewa Kitabu, na walioamini wazidi katika imani, wala wasiwe na shaka wale waliopewa Kitabu na waaminio, na ili walio na ugonjwa katika mioyo yao na waliokufuru waseme: Anataka nini Mwenyezi Mungu kwa mfano huu? Hivyo Mwenyezi Mungu Humwacha kupotea Amtakaye na Humwongoza Amtakaye, wala hapana ye yote ajuaye majeshi ya Mola wako ila Yeye tu; na hayo si kitu ila ni ukumbusho kwa mwanadamu.

وَمَا جَعَلْنَا أَصْحَابَ النَّارِ إِلَّا مَلَائِكَةً ۙ وَمَا جَعَلْنَا
عِدَّتَهُمْ إِلَّا فِتْنَةً لِّلَّذِينَ كَفَرُوا لِيَسْتَيْقِنَ الَّذِينَ
أُوتُوا الْكِتَابَ وَيَزْدَادَ الَّذِينَ آمَنُوا إِيمَانًا ۙ وَلَا يَرْتَابَ
الَّذِينَ أُوتُوا الْكِتَابَ وَالْمُؤْمِنُونَ ۙ وَلِيَقُولَ الَّذِينَ فِي
قُلُوبِهِم مَّرَضٌ وَالْكَافِرُونَ مَاذَا أَرَادَ اللَّهُ بِهَٰذَا
مَثَلًا ۚ كَذَٰلِكَ يُضِلُّ اللَّهُ مَن يَشَاءُ وَيَهْدِي مَن
يَشَاءُ ۚ وَمَا يَعْلَمُ جُنُودَ رَبِّكَ إِلَّا هُوَ ۚ وَمَا هِيَ إِلَّا
ذِكْرَىٰ لِلْبَشَرِ

FUNGU 2

33. Sivyo! Naapa kwa mwezi,

كَلَّا وَالْقَمَرِ

34. Na kwa usiku unapokucha,

وَاللَّيْلِ إِذْ أَدْبَرَ

35. Na kwa asubuhi inapopambazuka:

وَالصُّبْحِ إِذَا أَسْفَرَ

36. Hakika huo ni mmojawapo katika misiba mikubwa,

إِنَّهَا لَإِحْدَى الْكُبَرِ

37. Ni onyo kwa binadamu,

نَذِيرًا لِّلْبَشَرِ

38. Kwa anayetaka miongoni mwenu kutakadamu au kutaakhari.

لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَتَقَدَّمَ أَوْ يَتَأَخَّرَ

39. Kila nafsi ni rehani kwa iliyoyachuma,

كُلُّ نَفْسٍ بِمَا كَسَبَتْ رَهِينَةٌ

40. Isipokuwa watu wa kulia.

إِلَّا أَصْحَابَ الْيَمِينِ

41. Katika Mabustani wataulizana,

فِي جَنَّاتٍ يَتَسَاءَلُونَ

42. Juu ya wakosefu:

عَنِ الْمُجْرِمِينَ

43. Na nini kilichowapelekeni katika 'saqar'?

مَا سَلَكَكُمْ فِي سَقَرَ

44. Watasema: Hatukuwa miongoni mwa wanaosali,

قَالُوا لَمْ نَكُ مِنَ الْمُصَلِّينَ

45. Wala hatukuwa tukilisha maskini,

وَلَمْ نَكُ نُطْعِمُ الْمِسْكِينَ

46. Na tulikuwa tukipiga porojo pamoja na wapigao porojo,

وَكُنَّا نَخُوضُ مَعَ الْخَائِضِينَ

47. Na tulikuwa tukikadhibisha Siku ya hukumu,

وَكُنَّا نُكَذِّبُ بِيَوْمِ الدِّينِ

48. Mpaka mauti yakatufika.

حَتَّىٰ أَتَانَا الْيَقِينُ

49. Basi hautawafaa uombezi wa waombezi.

فَمَا تَنْفَعُهُمْ شَفَاعَةُ الشَّافِعِينَ

50. Basi wamekuwaje kungekeuka onyo hili.

فَمَا لَهُمْ عَنِ التَّذْكِرَةِ مُعْرِضِينَ

51. Kana kwamba ni mapunda wenye kushtuka,

كَأَنَّهُمْ حُمُرٌ مُسْتَنْفِرَةٌ

52. Wanaomkimbia simba?

فَرَّتْ مِنْ قَسْوَرَةٍ

53. Ati! Kila mmoja wao anataka apewe nyaraka zilizofunuliwa.

بَلْ يُرِيدُ كُلُّ امْرِئٍ مِنْهُمْ أَنْ يُؤْتَىٰ صُحُفًا مُنَشَّرَةً

54. Sivyo, bali wao hawaiogopi Akhera.

كَلَّا ۖ بَلْ لَا يَخَافُونَ الْآخِرَةَ

55. Sivyo kwa hakika huo ni ukumbusho.

كَلَّا إِنَّهُ تَذْكِرَةٌ

56. Basi anayetaka aukumbuke.

فَمَنْ شَاءَ ذَكَرَهُ

57. Na hawatakumbuka isipokuwa Apende Mwenyezi Mungu; Yeye ndiye Mwenye kuogopwa na Mwenye kusamehe.

وَمَا يَذْكُرُونَ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ ۚ هُوَ أَهْلُ التَّقْوَىٰ وَأَهْلُ الْمَغْفِرَةِ

---

**Aya 44.** *Hatukuwa miongoni mwa waliosali.* Haya ndiyo majibu ya watu watakaotiwa Motoni, ya kwamba hawakuwa wanaosali, hawakuwa wanawalisha maskini, na walikuwa wakipiga porojo na kuikadhibisha Siku ya Kiyama. hapa pana somo jema kwa ajili ya Waislamu kukumbuka.

سُوْرَةُ الْقِيَامَةِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَان

## 75. SURA AL-QIYAAMA

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 41 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa siku ya Kiyama.

لَآ اُقْسِمُ بِيَوْمِ الْقِيٰمَةِ ﴿٢﴾

3. Na naapa kwa dhamiri inayojilaumu mara kwa mara.

وَلَآ اُقْسِمُ بِالنَّفْسِ اللَّوَّامَةِ ﴿٣﴾

4. Je, mtu anafikiri ya kuwa Sisi Hatutaikusanya mifupa yake?

اَيَحْسَبُ الْاِنْسَانُ اَلَّنْ نَّجْمَعَ عِظَامَهٗ ﴿٤﴾

5. Naam! Tunaweza (hata) kuzisawazisha ncha za vidole vyake.

بَلٰى قٰدِرِيْنَ عَلٰٓى اَنْ نُّسَوِّيَ بَنَانَهٗ ﴿٥﴾

6. Lakini mtu anataka aendelee kufanya dhambi kadiri anavyosonga mbele.

بَلْ يُرِيْدُ الْاِنْسَانُ لِيَفْجُرَ اَمَامَهٗ ﴿٦﴾

7. Anauliza: Itakuwa lini siku ya Kiyama?

يَسْـَٔلُ اَيَّانَ يَوْمُ الْقِيٰمَةِ ﴿٧﴾

8. Basi jicho litakapofanya kiwi,

فَاِذَا بَرِقَ الْبَصَرُ ﴿٨﴾

9. Na mwezi utakapopatwa,

وَخَسَفَ الْقَمَرُ ﴿٩﴾

10. Na jua na mwezi vitakapokutanishwa (katika kupatwa),

وَجُمِعَ الشَّمْسُ وَالْقَمَرُ ﴿١٠﴾

---

Sura hii inaendeleza habari iliyoelezwa mwisho wa sura iliyotangulia ya kwamba Qur'an ni kumbukumbu itakayowainua na kuwapa cheo wanaoifuata. Kuhakikisha jambo hili siku ya kufufuka, ambayo ndiyo jina la sura hii, na nafsi inayojilaumu vinatolewa kuwa ushahidi ya kwamba wanaofuata Uislamu watakuwa kama waliokufa ambao wamefufuka na kutukuka sana. Sura hii ilishuka Makka.

**Aya 3.** *Nafsi al-Lawwaamah* ni nafsi inayojilaumu. Kwa ajili ya maendeleo ya kiroho Qur'an imeeleza madaraja matatu: (1) *Nafsi ammaara* (sura 12:54), yaani nafsi inayomwelekeza mtu maovuni na kutaka kumwongoza katika mabaya matupu na kumzuia asiufikie wema mkamilifu; (2) *Nafsi al-lawwaamah* (sura 75:3), yaani roho ile inayojilaumu kila inapolegea kuyatenda yaipasayo, au inapoasi japo katika jambo lililo dogo, mara inatambua yenyewe ukosaji wake; inapozoea katika daraja hii na kuzidi kukua inafikia daraja ya (3) inayoitwa *Nafsi al-mutmainnah* (sura) 89:28-31) yaani roho iliyopumzika, isiyo na udhaifu wala upungufu, na inatiwa nguvu na kuungana hasa na Mwenyezi Mungu na haiwi radhi kuishi pasipo Yeye. Habari zaidi juu ya jambo hili someni kitabu "Uislamu na Hekima yake."

11. Mtu atasema siku hiyo: Pa wapi mahali pa kukimbilia?

يَقُولُ الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ أَيْنَ الْمَفَرُّ

12. La, hakuna mahali pa kukimbilia.

كَلَّا لَا وَزَرَ

13. Siku hiyo patakuwa kwa Mola wako mahali pa kustarehe.

إِلَىٰ رَبِّكَ يَوْمَئِذٍ الْمُسْتَقَرُّ

14. Siku hiyo mtu ataambiwa aliyoyatanguliza na aliyoyakawiza.

يُنَبَّؤُا الْإِنسَانُ يَوْمَئِذٍ بِمَا قَدَّمَ وَأَخَّرَ

15. Siyo, bali mtu anajijua vizuri sana yeye mwenyewe.

بَلِ الْإِنسَانُ عَلَىٰ نَفْسِهِ بَصِيرَةٌ

16. Ingawa atoe udhuru wake wa uwongo,

وَلَوْ أَلْقَىٰ مَعَاذِيرَهُ

17. Usiutikisie (ufunuo) ulimi wako kwa kuufanyia haraka,

لَا تُحَرِّكْ بِهِ لِسَانَكَ لِتَعْجَلَ بِهِ

18. Kwa hakika ni juu Yetu kuukusanya na kuusomesha.

إِنَّ عَلَيْنَا جَمْعَهُ وَقُرْآنَهُ

19. Hivyo Tutakapousoma, basi fuata kusomwa kwake.

فَإِذَا قَرَأْنَاهُ فَاتَّبِعْ قُرْآنَهُ

20. Kisha ni juu Yetu kuubainisha.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا بَيَانَهُ

21. Sivyo! Bali ninyi mnapenda kile kilicho karibu sana.

كَلَّا بَلْ تُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ

---

**Aya 17-20.** Mtume Muhammad *s.a.w.* alikuwa na hamu sana ya kuyakumbuka maneno ya wahyi. Mwenyezi Mungu alimtuliza moyo akamchukulia kazi yote ya (i) kuyakusanya, (ii) ya kusomwa kwake Qur'an na (iii) ya kueleza maneno yake. Kazi hizo tatu zilizo muhimu sana zikafanywa kwa njia ya kustaajabisha mno:-

(1) Mtume alipofunuliwa tu sehemu yo yote ya Qur'an alikuwa anamwita mwandishi wake kumwandikisha maneno yote yaliyofunuliwa. Kwani yeye mwenyewe hakujua kuandika wala kusoma. Akienda safari alikuwa anamchukua mwandishi wake kuenda pamoja naye. Ikaendelea hivyo mpaka Aya 5:4 iliposhuka na ikanadi kwamba Sheria imekamilika.

(2) Aya za Qur'an zilishushwa kidogo kidogo kadiri ilivyohitajika. Sura fupi zilitangulia kuteremshwa nazo zikaeleza umoja wa Mungu, malipo ya waaminio na makafiri katika Akhera, maagizo ya kuwahurumia maskini na mayatima na amri ya kuwapa uhuru watumwa. Waislamu waliambiwa kwamba hawana budi kuteswa na maadui kama nyimati za Manabii wa zamani walivyoteswa lakini mwishowe watafuzu na dini yao itastawi. Sura zilizofuata zilibainisha mafundisho mengine yatakiwayo kuikamilisha Sheria, na majibu ya hoja za makafiri, na bishara za Qur'an na zile za Manabii wa kale zilizotimia. Sura zote pamoja na Aya zao zilipangwa kwa taratibu hii tuliyo nayo kwa amri ya Mtume *s.a.w.*

(3) Mtume *s.a.w.* alipofariki aliwaachia masahaba wake sura zote hali zimekwisha andikwa vipande vipande juu ya vitu mbalimbali. Qur'an ilikusanywa iwe chuo kimoja katika siku za Seyidna Abu Bakar, ambaye alikuwa Khalifa wa Kwanza.

(4). Kulikuwa makabila mengi ya Waarabu, waliohitilafiana wenyewe kwa wenyewe katika matamko mengine au kuviita vitu vingine kwa majina mengine, kama tuonavyo Kiunguja, Kimrima, Kimvita na Kiamu katika nchi hii ya Afrika Mashariki. Qur'an ilifunuliwa katika lugha ya ki-Hijazi, lakini, mwanzoni watu waliruhusiwa kuisoma kwa mwafaka wa kikwao. Tofauti ya matamko yao ilikuwa kama ya *nti* na *nchi, njia* na *ndia* na kadhalika. Katika zama za Khalifa wa Tatu, Seyidna Uthman, Qur'an iliandikwa na kutangazwa kwa mwafaka wa ki-Hijaz tu, na kuisoma vingine kukapigwa marufuku. Seyidna Uthman aliufuatisha tu ule msahafu wa asili uliokusanywa na Khalifa wa Kwanza, ambao bibi Hafsa, mkewe Mtume *s.a.w.* alikuwa nao. Hakuongeza wala kupunguza cho chote. Ndiyo maana kusema ya kuwa yote yaliyomo katika misahafu ya siku hizi ni maneno ya Mwenyezi Mungu hasa.

(5) Waarabu wa zamani walijulikana sana kwa ajili ya kumbuko lao zuri. Huenda mtu mmoja alikumbuka mashairi elfu kumi ya washairi wa zamani. Mwenyezi Mungu aliwachagua watu hao wawe walinzi wa kwanza wa Neno Lake. Mtume *s.a.w.* alipoteremshiwa Aya yo yote ya Qur'an, mbali na kuiandikisha kwa waandishi wake, aliikumbuka na masahaba zake pia waliikumbuka. Sura za Qur'an ziliteremka vipande-vipande na hivyo ikawa rahisi sana kuzikumbuka. Hata mshuko wa Qur'an ulipokwisha kulikwisha patikana watu mamia na mamia walioijua Qur'an kwa moyo. Huu ndio mwujiza wenye shani uliotendeka katika nchi ya Waarabu. Palikuwa na masahaba waliomaliza juzu zote thelathini kwa moyo katika usiku mmoja.

Mtume *s.a.w.* aliwahimiza kukumbuka Qur'an sana. Alichagua watu wengine walioelewa sana kuisoma kwa ghaibu akawapeleka nchi nyingine ambako walisilimu watu ili kuwafunza wapate kuikumbuka vile vile. Desturi ya kuhifadhi Qur'an kwa njia hii ya ajabu ikaendelea hata sasa. Miji mingi ya Waislamu ina watu waisomao kwa moyo Qur'an nzima. Kila Mwislamu amewajibishwa kuzikumbuka Aya chache ama sura chache kuzisoma katika sala zake za kawaida. Katika mwezi wa Ramadhani Waislamu hukusanyika na kusomewa Qur'an nzima na watu waijuao kwa ghaibu. Ndivyo ilivyofanyika ili uwe ushuhuda ulio wazi ya kuwa Qur'an ni Sheria ya daima.

(6) Nakala za misahafu zilipelekwa na Waislamu kwa upesi sana katika kila nchi Uislamu ulikofika. Na hivyo ikawa vigumu kugeuza neno lo lote katika misahafu ya nchi fulani.

(7) Hitilafu ilitokea baina ya Waislamu katika wakati wa Seyidna Ali, nao wakagawanyika katika makundi matatu - Wasunni; Wakharji na Washia, nao wote wakaishikilia Qur'an. Hitilafu hiyo tena ikawa sababu mojawapo ya kuilinda Qur'an. Maana, watu wa kundi moja wangejaribu kuibadili maneno yake, kundi jingine lingewalaumu kufanya mageuzi ya neno la Mungu.

Qur'an ndicho chuo cha pekee katika vyuo vyote vya dini kisomwacho na watu mamilioni katika lugha yake ile ile ya asili. Waislamu wengi, wake kwa waume, watoto kwa wazee, huisoma kila siku ili kubarikiwa na maneno yake na kupata thawabu.

Maulamaa na Mafukahaa na Maimamu wanaisoma ili wapate nuru na uongofu na dalili za kushindania na maadui.

WasioWaislamu wanaisoma kwa kujua mafundisho yake au kutafuta hoja za kuwapinga Waislamu. Basi kusomwa kwa Qur'an kunafanyika kwa namna isiyo na mfano.

Maneno ya Qur'an yamehifadhiwa kwa njia isiyoweza kufikiriwa yahifadhiwe zaidi ya hapo. Lakini maneno yenyewe huwa mbali na maelezo yao. Sheria iko barabara lakini wafuasi ndio wanaitupilia mbali au kuifasiri vibaya, kama Mayahudi walivyoifanya Biblia. Qur'an haikuachwa ovyo. Mwanzoni Mtume *s.a.w.* mwenyewe alikuwa mwalimu mkuu mwenye kufichua maana za ndani za ufunuo wake, kwa sababu Qur'an iliwekwa amana kifuani mwake. Hapana ye yote awezaye kuieleza vizuri kuliko yeye. yote aliyotamka hupatikana katika vitabu vya Hadithi zake. Baadaye wakaondokea maimamu na mafukahaa wakaihudumu kadiri walivyoweza. Mtume mwenyewe alisema, "Mwenyezi Mungu atasimamisha katika umati huu mtu wa kujadidisha dini katika mwanzo wa kila karne." (Abu Dawud). Vile vile alisema, "Hakutakosa taifa moja katika umati wangu watakaoendelea kupigania haki mpaka siku ya Kiyama." Kwa mwafaka wa ahadi hii Mwenyezi Mungu amemtuma Seyidna Ahmad wa Kadiani katika siku hizi kuitilia nguvu dini ya Kiislamu. Ndivyo itakavyokuwa siku zote hata ijapo siku ya mwisho.

Kudhani ya kwamba Aya fulani za Qur'an zimefutwa na nyingine, kumebatilishwa na Qur'an (sura 41:42, 43). Kifutwacho hakihifadhiwi. Ni watu wenye bahati nzuri namna gani waifuatao Sheria inayohifadhiwa maana zake na maneno yake hata milele!

22. Na kutokujali Akhera.

وتذرون الآخرة

23. Nyuso Siku hiyo zitang'aa.

وجوه يومئذ ناضرة

24. Zikitazama kwa Mola wao.

إلى ربها ناظرة

25. Na nyuso (zingine) Siku hiyo zitakunjamana,

ووجوه يومئذ باسرة

26. Zitajua ya kuwa zitafikiwa na msiba uvunjao uti wa mgongo.

تظن أن يفعل بها فاقرة

27. Sivyo! (Roho) itakapofikia mitulinga,

كلا إذا بلغت التراقي

28. Na itasemwa: Ni nani mlozi?

وقيل من راق

29. Na atajua hakika hii ni (saa ya) kufariki,

وظن أنه الفراق

30. Na utakapoambatanishwa muundi kwa muundi;

والتفت الساق بالساق

31. Siku hiyo ni kufukuziwa kwa Mola wako.

إلى ربك يومئذ المساق

FUNGU 2

32. Basi hakusadiki wala hakusali.

فلا صدق ولا صلى

33. Bali alikadhibisha na akarudi nyuma.

ولكن كذب وتولى

34. Kisha alikwenda kwa ahali zake akiringa.

ثم ذهب إلى أهله يتمطى

35. Maangamizo kwako juu ya maangamizo!

أولى لك فأولى

36. Kisha maangamizo kwako juu ya maangamizo!!

ثم أولى لك فأولى

37. Je mtu anafikiri kuwa ataachwa awe anazurura bure?

أيحسب الإنسان أن يترك سدى

38. Je, hakuwa tone la manii lililotonwa?

ألم يك نطفة من مني يمنى

39. Kisha akawa kidonge cha damu, kisha Akamwumba na Akamsawazisha,

ثم كان علقة فخلق فسوى

40. Kisha Akamfanya namna mbili, kiume na kike.

فجعل منه الزوجين الذكر والأنثى

41. Je! Huyo Hana uwezo wa kuhuisha wafu?

أليس ذلك بقادر على أن يحيي الموتى

سُوْرَةُ الدَّهْرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اثْنَتَانِ وَ ثَلاثُوْنَ ايَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 76. SURA AD-DAHR

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 32 pamoja ana Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Hakika ulimfikia mtu wakati fulani wa dahari ambapo hakuwa kitu kinachotajwa.
3. Kwa hakika Tulimwumba mtu toka tone la manii lililochanganyika ambalo Tunalifanya lipitie katika majaribu; kisha Tukamgeuza kuwa kiumbe chenye kusikia na kuona.
4. Hakika Sisi Tukamwongoza njia awe mwenye shukrani au awe mwenye kukufuru.
5. Hakika Sisi Tumewaandalia makafiri minyororo na mapingu na Moto uwakao.
6. Hakika watawa watakunywa katika kikombe kilichochanganyika na kafuri.
7. (Itakuwako) chemchem watakayoinywa watumishi wa Mwenyezi Mungu: wataitiririsha mtiririsho (mzuri).

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

هَلْ أَتَىٰ عَلَى الْإِنسَانِ حِينٌ مِّنَ الدَّهْرِ لَمْ يَكُن شَيْئًا مَّذْكُورًا ②

إِنَّا خَلَقْنَا الْإِنسَانَ مِن نُّطْفَةٍ أَمْشَاجٍ نَّبْتَلِيهِ فَجَعَلْنَاهُ سَمِيعًا بَصِيرًا ③

إِنَّا هَدَيْنَاهُ السَّبِيلَ إِمَّا شَاكِرًا وَإِمَّا كَفُورًا ④

إِنَّا أَعْتَدْنَا لِلْكَافِرِينَ سَلَاسِلَ وَأَغْلَالًا وَسَعِيرًا ⑤

إِنَّ الْأَبْرَارَ يَشْرَبُونَ مِن كَأْسٍ كَانَ مِزَاجُهَا كَافُورًا ⑥

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا عِبَادُ اللَّهِ يُفَجِّرُونَهَا تَفْجِيرًا ⑦

---

Sura hii inaitwa *Ad-Dahr* (wakati) na pia inaitwa *Al-Insaan* (Mtu), nayo inaendeleza habari za sura iliyopita na inaeleza juu ya mtu kufikia ukamilifu ambao ndilo kusudi la kuumbwa kwake.

**Aya 5.** Kafiri hujishughulisha sana na mambo ya dunia na kuiangukia kabisa wala hatumii maungo yake katika kumtumikia Mungu Mwenyezi, kana kwamba anatiwa mnyororo na pingu. Mfano wa hali yake hiyo hiyo ataupewa siku ya Malipo naye atajiona mahabusu. Tamaa ya mwili iletayo mwako moyoni itageuka kuwa moto uwakao sana.

8. Wanazitimiza nadhiri na wanaiogopa Siku ambayo shari yake itaenea sana.

9. Na huwalisha chakula maskini na yatima na mfungwa kwa mapenzi Yake.

10. (Husema): Tunawalisheni kwa ajili ya radhi ya Mwenyezi Mungu tu, hatutaki kwenu malipo wala shukurani.

11. Hakika sisi tunaogopa kutoka kwa Mola wetu Siku yenye shida na taabu.

12. Basi Mwenyezi Mungu Atawalinda katika shari ya Siku hiyo na kuwakutanisha na uchangamfu na furaha.

13. Na Atawajazi Bustani na hariri, kwa sababu walisubiri.

14. Humo wataegemea juu ya viti vya heshima, hawataona humo jua kali wala baridi kali.

15. Na vivuli vyake vitafikia karibu yao, na matunda yataning'inia chini-chini.

16. Na watatembezewa vyombo vya fedha na vikombe vitakavyokuwa vya kioo,

17. Kioo cha fedha ambacho wamekitengeneza kwa umahiri mkubwa.

18. Na humo watanyweshwa kikombe kilichochanganyika na tangawizi.

يُوفُونَ بِالنَّذْرِ وَيَخَافُونَ يَوْمًا كَانَ شَرُّهُ
مُسْتَطِيرًا ۝
وَيُطْعِمُونَ الطَّعَامَ عَلَىٰ حُبِّهِ مِسْكِينًا وَيَتِيمًا
وَأَسِيرًا ۝
إِنَّمَا نُطْعِمُكُمْ لِوَجْهِ اللَّهِ لَا نُرِيدُ مِنكُمْ جَزَاءً
وَلَا شُكُورًا ۝
إِنَّا نَخَافُ مِن رَّبِّنَا يَوْمًا عَبُوسًا قَمْطَرِيرًا ۝
فَوَقَاهُمُ اللَّهُ شَرَّ ذَٰلِكَ الْيَوْمِ وَلَقَّاهُمْ نَضْرَةً
وَسُرُورًا ۝
وَجَزَاهُم بِمَا صَبَرُوا جَنَّةً وَحَرِيرًا ۝
مُّتَّكِئِينَ فِيهَا عَلَى الْأَرَائِكِ ۖ لَا يَرَوْنَ فِيهَا شَمْسًا
وَلَا زَمْهَرِيرًا ۝
وَدَانِيَةً عَلَيْهِمْ ظِلَالُهَا وَذُلِّلَتْ قُطُوفُهَا تَذْلِيلًا ۝
وَيُطَافُ عَلَيْهِم بِآنِيَةٍ مِّن فِضَّةٍ وَأَكْوَابٍ كَانَتْ
قَوَارِيرَا ۝
قَوَارِيرَ مِن فِضَّةٍ قَدَّرُوهَا تَقْدِيرًا ۝
وَيُسْقَوْنَ فِيهَا كَأْسًا كَانَ مِزَاجُهَا زَنجَبِيلًا ۝

---

**Aya 9.** *'Alaa hubbihii,* "kwa mapenzi yake." au juu ya mapenzi yake" mradi wake ni namna mbili: (1) juu ya kukipenda chakula wao wanakitoa, na (2) wanatoa chakula kuwapa maskini kwa sababu ya kumpenda Mungu. Angalieni jinsi dini ya Kiislamu inavyohimiza wenye mali na wenye uwezo kuwasaidia maskini na inataka kuwa walio chini nao wainuke.

19. Humo mna chemchem inayoitwa Salsabil.

عَيْنًا فِيهَا تُسَمَّىٰ سَلْسَبِيلًا

20. Na watawazunguka wavulana wasiochakaa, utakapowaona utawafikiri ni lulu zilizotawanywa.

وَيَطُوفُ عَلَيْهِمْ وِلْدَانٌ مُخَلَّدُونَ إِذَا رَأَيْتَهُمْ حَسِبْتَهُمْ لُؤْلُؤًا مَنْثُورًا

21. Na utakapotazama utaiona neema na ufalme mkuu.

وَإِذَا رَأَيْتَ ثَمَّ رَأَيْتَ نَعِيمًا وَمُلْكًا كَبِيرًا

22. Juu yao (watavaa) nguo za hariri laini ya kijani kibichi na za hariri ya zari, na watavikwa kekee za fedha, na Mola wao Atawanywesha kinywaji safi.

عَالِيَهُمْ ثِيَابُ سُنْدُسٍ خُضْرٌ وَإِسْتَبْرَقٌ وَحُلُّوا أَسَاوِرَ مِنْ فِضَّةٍ وَسَقَاهُمْ رَبُّهُمْ شَرَابًا طَهُورًا

23. Hakika hayo ni malipo yenu, na juhudi yenu imekubaliwa.

إِنَّ هَٰذَا كَانَ لَكُمْ جَزَاءً وَكَانَ سَعْيُكُمْ مَشْكُورًا

## FUNGU 2

24. Hakika Sisi Tumekuteremshia Qur'an sehemu-sehemu.

إِنَّا نَحْنُ نَزَّلْنَا عَلَيْكَ الْقُرْآنَ تَنْزِيلًا

---

kwa maneno mawili: *zana* na *jabal* yaani *kupanda kilima.* Tabia ya tangawizi ni kuleta joto mwilini; hivyo inasemekana kama mtu anakunywa kikombe cha mapenzi ya Mwenyezi Mungu anakuwa kama aliyekunywa tangawizi, na anapata joto na kwa joto hilo anaweza kupanda vilima vya mashaka na udhia na anaweza kufanya mambo ya kustaajabisha watu.

**Aya 19.** Mtu ambaye anaziacha tamaa zake na kujiepusha na dhambi zote kwa ajili ya Mwenyezi Mungu moyo wake hutulia, kana kwamba amenyweshwa kinywaji kilichochanganywa na kafuri (karafuu maiti) ambayo ni kiburudisho, tena inafuta athari ya sumu imwangamizayo mtu.

Tangawizi inamrudishia mtu nguvu yake iliyopotea na humpa uwezo wa kujitahidi sana. Moyo wa mtu ukiisha kutakasika kwa kafuri, atapewa kikombe kingine kitiwacho tangawizi, yaani ataongezewa uwezo wa kutenda wema.

*Salsabila* maana yake ni uliza njia, yaani mumini akisha kupewa nguvu ya kufanya mema, hatatamani cho chote ila kuishika njia ya Mwenyezi Mungu tu na kuzidi kumkaribia Yeye.

Daraja tatu za mwendeleo wa mumini - kuepukana na dhambi, kutenda mema na kusogea karibu sana na Mungu - zimefananishwa na kikombe cha kafuri na kikombe cha tangawizi na *salsabila.*

Tofauti ya vikombe na chemchem yaonekana dhahiri. Kilichomo ndani ya kikombe lazima kiishe, na maji ya chemchem hububujika nyakati zote. Maana mumini atapita zile daraja mbili za kwanza, lakini kuonana na Mungu hakuna mwisho. Yeye huwa na maonyesho Yake mapya kila wakati (sura 55:30).

Kuzifananisha neema za kiroho na kinywaji au chakula kunajulisha ya kuwa uzima wa waaminio huko Peponi utategemea kukaa na Mungu tu (sura 9:72).

25. Basi ungojee hukumu ya Mola wako wala usimtii miongoni mwao mwenye dhambi au mwenye kufuru.

26. Na likumbuke jina la Mola wako asubuhi na jioni;

27. Na usiku Msujudie Yeye, na umtukuze usiku wakati mrefu.

28. Kwa hakika watu hawa huyapenda wayapatayo upesi na huiacha nyuma yao Siku nzito.

29. Sisi Tumewaumba na Tukaimarisha viungo vyao, na Tutakapotaka Tutawaleta wengine badala yao walio kama wao.

30. Hakika huu ni ukumbusho basi anayetaka ashike njia kwa Mola wake.

31. Na hamuwezi kutekeleza tamaa zenu isipokuwa kama Mwenyezi Mungu Apende. Hakika Mwenyezi Mungu ni Mwenye kujua, Mwenye hekima.

32. Anamwingiza Anayemtaka katika rehema Yake, na wadhalimu Amewawekea Tayari adhabu iumizayo.

فَاصْبِرْ لِحُكْمِ رَبِّكَ وَلَا تُطِعْ مِنْهُمْ آثِمًا أَوْ
كَفُورًا ﴿٢٤﴾
وَاذْكُرِ اسْمَ رَبِّكَ بُكْرَةً وَأَصِيلًا ﴿٢٥﴾
وَمِنَ اللَّيْلِ فَاسْجُدْ لَهُ وَسَبِّحْهُ لَيْلًا طَوِيلًا ﴿٢٦﴾
إِنَّ هَٰؤُلَاءِ يُحِبُّونَ الْعَاجِلَةَ وَيَذَرُونَ وَرَاءَهُمْ
يَوْمًا ثَقِيلًا ﴿٢٧﴾
نَحْنُ خَلَقْنَاهُمْ وَشَدَدْنَا أَسْرَهُمْ وَإِذَا شِئْنَا بَدَّلْنَا
أَمْثَالَهُمْ تَبْدِيلًا ﴿٢٨﴾
إِنَّ هَٰذِهِ تَذْكِرَةٌ فَمَنْ شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ سَبِيلًا ﴿٢٩﴾
وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَنْ يَشَاءَ اللَّهُ إِنَّ اللَّهَ كَانَ
عَلِيمًا حَكِيمًا ﴿٣٠﴾
يُدْخِلُ مَنْ يَشَاءُ فِي رَحْمَتِهِ وَالظَّالِمِينَ أَعَدَّ
لَهُمْ عَذَابًا أَلِيمًا ﴿٣١﴾

سُوْرَةُ الْمُرْسَلاتِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَ خَمْسُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 77. SURA AL-MURSALAAT

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 51 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa (pepo) zinazopelekwa kwa uanana,

وَالْمُرْسَلٰتِ عُرْفًا ﴿٢﴾

3. Kisha zikazidisha mwendo na kuvuma kwa kasi,

فَالْعٰصِفٰتِ عَصْفًا ﴿٣﴾

4. Na kwa wale wenye kutawanya mtawanyo kamili.

وَّالنّٰشِرٰتِ نَشْرًا ﴿٤﴾

5. Na kisha wanazibainisha tofauti.

فَالْفٰرِقٰتِ فَرْقًا ﴿٥﴾

6. Na kwa wale wanaopeleka ukumbusho.

فَالْمُلْقِيٰتِ ذِكْرًا ﴿٦﴾

7. Kutoa udhuru au kuhadharisha,

عُذْرًا اَوْ نُذْرًا ﴿٧﴾

8. Kwa hakika yale mnayoahidiwa bila shaka yatatokea.

اِنَّمَا تُوْعَدُوْنَ لَوَاقِعٌ ﴿٨﴾

9. Basi nyota zitakapopotezwa (nuru zao).

فَاِذَا النُّجُوْمُ طُمِسَتْ ﴿٩﴾

10. Na mbingu zitakapopasuliwa,

وَاِذَا السَّمَآءُ فُرِجَتْ ﴿١٠﴾

11. Na milima itakapovunjwa,

وَاِذَا الْجِبَالُ نُسِفَتْ ﴿١١﴾

12. Na Mitume watakapokusanywa katika wakati maalumu,

وَاِذَا الرُّسُلُ اُقِّتَتْ ﴿١٢﴾

13. Siku gani imewekwa ajali?

لِاَيِّ يَوْمٍ اُجِّلَتْ ﴿١٣﴾

---

Sura hii imepata jina lake katika Aya ya 2, na ilishuka Makka yumkini katika mwaka wa 4 wa Utume.

**Aya 8.** Ahadi zilizotolewa na Mtume *s.a.w.* ziwe za dunia hii au Akhera lazima zitatimia.

**Aya 9.** Nyota mradi wake ni masheikh na waalimu wa dini, ambao hawatakuwa na maarifa na nuru ya moyo.

14. Siku ya Hukumu.

لِيَوْمِ الْفَصْلِ ﴿١٤﴾

15. Na nini kitakujulisha siku ya hukumu ni nini?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الْفَصْلِ ﴿١٥﴾

16. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿١٦﴾

17. Je! Hatukuwaangamiza (watu) wa awali?

أَلَمْ نُهْلِكِ الْأَوَّلِينَ ﴿١٧﴾

18. Kisha Tukawaandamizia (watu) wengine.

ثُمَّ نُتْبِعُهُمُ الْآخِرِينَ ﴿١٨﴾

19. Hivi ndivyo Tutakavyowafanya wakosefu.

كَذَٰلِكَ نَفْعَلُ بِالْمُجْرِمِينَ ﴿١٩﴾

20. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٠﴾

21. Je! Hatukuwaumbeni kwa maji yaliyo dhalili?

أَلَمْ نَخْلُقكُّم مِّن مَّاءٍ مَّهِينٍ ﴿٢١﴾

22. Kisha Tukayaweka mahali pa utulivu?

فَجَعَلْنَاهُ فِي قَرَارٍ مَّكِينٍ ﴿٢٢﴾

23. Mpaka muda maalumu,

إِلَىٰ قَدَرٍ مَّعْلُومٍ ﴿٢٣﴾

24. Na Tukakadiria nasi ni Wakadiriao wema walioje!

فَقَدَرْنَا فَنِعْمَ الْقَادِرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ ﴿٢٥﴾

26. Je! Sisi Hatukuifanya ardhi yenye kukusanya.

أَلَمْ نَجْعَلِ الْأَرْضَ كِفَاتًا ﴿٢٦﴾

27. Wazima na wafu?

أَحْيَاءً وَأَمْوَاتًا ﴿٢٧﴾

28. Na ndani yake Tukaweka milima mirefu na Tumewanywesheni maji matamu.

وَجَعَلْنَا فِيهَا رَوَاسِيَ شَامِخَاتٍ وَأَسْقَيْنَاكُم مَّاءً فُرَاتًا ﴿٢٨﴾

---

**Aya 21.** Hapa watu wote wanaambiwa asili yao ni moja, wameumbwa kwa maji yaliyo dhalili: matajiri, maskini, wafalme, raia na watu wote, hivyo kubaguana na kudharauliana hakuna maana.

**Aya 26-27.** Aya hizi zinaeleza ya kuwa ardhi imepewa nguvu ya uvutano, cho chote lazima kitakaa papa hapa. Ukitupa jiwe juu lazima litarudi chini. Cho chote kiwe kizima au kilichokufa, awe Isa au mtu mwingine, hawezi kuponyoka ndani ya ardhi hii. Makao yao vyote ni hapa hapa ardhini.

29. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ

30. Nendeni kwenye yale mliyokuwa mkikadhibisha.

انْطَلِقُوا إِلَىٰ مَا كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ

31. Nendeni kwenye kivuli chenye matawi matatu,

انْطَلِقُوا إِلَىٰ ظِلٍّ ذِي ثَلَاثِ شُعَبٍ

32. Hayatoi kivuli wala hayafai kwa Moto uwakao.

لَا ظَلِيلٍ وَلَا يُغْنِي مِنَ اللَّهَبِ

33. Hakika huo hutoa macheche yaliyo kama majumba.

إِنَّهَا تَرْمِي بِشَرَرٍ كَالْقَصْرِ

34. Kana kwamba ni ngamia wa rangi ya shaba.

كَأَنَّهُ جِمَالَتٌ صُفْرٌ

35. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ

36. Hii ni Siku ambayo hawatazungumza.

هَٰذَا يَوْمُ لَا يَنْطِقُونَ

37. Wala hawatapewa ruhusa kutoa udhuru.

وَلَا يُؤْذَنُ لَهُمْ فَيَعْتَذِرُونَ

38. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ

39. Hii ni Siku ya Hukumu: Tumewakusanyeni ninyi na waliotangulia.

هَٰذَا يَوْمُ الْفَصْلِ جَمَعْنَاكُمْ وَالْأَوَّلِينَ

40. Basi ikiwa mnayo hila ifanyeni juu Yangu.

فَإِنْ كَانَ لَكُمْ كَيْدٌ فَكِيدُونِ

41. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِلْمُكَذِّبِينَ

## FUNGU 2

42. Bila shaka wamchao Mungu watakuwa mnamo vivuli na chemchem,

إِنَّ الْمُتَّقِينَ فِي ظِلَالٍ وَعُيُونٍ

43. Na matunda wanayoyapenda.

وَفَوَاكِهَ مِمَّا يَشْتَهُونَ

---

**Aya 31-32.** Wakristo wanadhani kuwa utatu, yaani Mungu Baba, Mungu Mwana na Mungu Roho Mtakatifu utawaokoa. Hapa wanaambiwa kivuli chao hiki chenye matawi matatu hakitawafaa kwa Moto uwakao.

44. Kuleni na kunyweni kwa furaha kwa sababu ya yale mliyokuwa mkitenda.

كُلُوا وَاشْرَبُوا هَنِيئًا بِمَا كُنتُمْ تَعْمَلُونَ

45. Hakika ndiyo Sisi Tunavyowalipa watendao mema.

إِنَّا كَذَٰلِكَ نَجْزِي الْمُحْسِنِينَ

46. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ

47. Kuleni na mjifurahishe kidogo, hakika ninyi ni wakosefu.

كُلُوا وَتَمَتَّعُوا قَلِيلًا إِنَّكُم مُّجْرِمُونَ

48. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ

49. Na ikisemwa kwao: Inameni (kuabudu), hawainami.

وَإِذَا قِيلَ لَهُمُ ارْكَعُوا لَا يَرْكَعُونَ

50. Ole wao Siku hiyo wanaokadhibisha!

وَيْلٌ يَوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِينَ

51. Basi hadithi gani baada ya hii wataiamini?

فَبِأَيِّ حَدِيثٍ بَعْدَهُ يُؤْمِنُونَ

سُوْرَةُ النَّبَاِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 78. SURA AN-NABA'

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 41 pamoja na Bismillahi*

### JUZU 30

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Habari gani wanaulizana?
3. Kuhusu habari yenye maana kubwa.
4. Ambayo wanahitilafiana?
5. Siyo! Hivi karibuni watajua.
6. Tena siyo! Hivi karibuni watajua.
7. Je! Hatukufanya ardhi kuwa tandiko?
8. Na milima kuwa misumari?
9. Na Tukawaumbeni jozi-jozi;
10. Na Tukaufanya usingizi wenu mapumziko;
11. Na Tukaufanya usiku kivazi;
12. Na Tukaufanya mchana kwa kupata (matumizi ya) maisha;

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

عَمَّ يَتَسَآءَلُوْنَ ②

عَنِ النَّبَاِ الْعَظِيْمِ ③

الَّذِيْ هُمْ فِيْهِ مُخْتَلِفُوْنَ ④

كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ⑤

ثُمَّ كَلَّا سَيَعْلَمُوْنَ ⑥

اَلَمْ نَجْعَلِ الْاَرْضَ مِهٰدًا ⑦

وَّالْجِبَالَ اَوْتَادًا ⑧

وَّخَلَقْنٰكُمْ اَزْوَاجًا ⑨

وَّجَعَلْنَا نَوْمَكُمْ سُبَاتًا ⑩

وَّجَعَلْنَا الَّيْلَ لِبَاسًا ⑪

وَّجَعَلْنَا النَّهَارَ مَعَاشًا ⑫

---

Inasemekana ya kuwa sura hii ni ya siku za mwanzo Mtume alipokuwa Makka. Inaitwa *An-Naba'* maana zimetajwa ndani yake habari zilizo kuu: habari za ushindi wa Uislamu, au habari za Qur'an au habari za kufufuka baada ya kufa, moja ya hizi au zote tatu.

**Aya 3.** *Habari iliyo kuu* ni habari ya Kiyama. Kadhalika Qur'an na Mtume *s.a.w.* ni habari zilizo kuu ambazo walikuwa wakihitalafiana.

**Aya 6.** *Hivi karibuni watajua,* yaani watajua ukweli wa Qur'an, wa Mtume *s.a.w.* na wa Kiyama.

13. Na Tukajenga juu yenu (mbingu) saba madhubuti;

وَبَنَيْنَا فَوْقَكُمْ سَبْعًا شِدَادًا ﴿١٣﴾

14. Na Tukaifanya taa ing'aayo yenye hari sana;

وَجَعَلْنَا سِرَاجًا وَهَّاجًا ﴿١٤﴾

15. Na Tukateremsha maji yaangukayo kwa kasi kutoka mawinguni.

وَأَنزَلْنَا مِنَ الْمُعْصِرَاتِ مَاءً ثَجَّاجًا ﴿١٥﴾

16. Ili kwayo Tuoteshe mbegu na mimea,

لِّنُخْرِجَ بِهِ حَبًّا وَنَبَاتًا ﴿١٦﴾

17. Na mabustani yenye miti iliyosongana.

وَجَنَّاتٍ أَلْفَافًا ﴿١٧﴾

18. Kwa hakika siku ya Hukumu ndiyo ifikayo kwa wakati maalumu.

إِنَّ يَوْمَ الْفَصْلِ كَانَ مِيقَاتًا ﴿١٨﴾

19. Siku itakapopigwa parapanda nanyi mtafika makundi-makundi;

يَوْمَ يُنفَخُ فِي الصُّورِ فَتَأْتُونَ أَفْوَاجًا ﴿١٩﴾

20. Na mbingu zitafunguliwa ndipo zitakuwa milango-milango;

وَفُتِحَتِ السَّمَاءُ فَكَانَتْ أَبْوَابًا ﴿٢٠﴾

21. Na milima itaondolewa na itakuwa kama mazigazi.

وَسُيِّرَتِ الْجِبَالُ فَكَانَتْ سَرَابًا ﴿٢١﴾

22. Kwa hakika Jahanamu inaotea,

إِنَّ جَهَنَّمَ كَانَتْ مِرْصَادًا ﴿٢٢﴾

23. Ni makazi ya waasi,

لِّلطَّاغِينَ مَآبًا ﴿٢٣﴾

24. Wakikaa humo karne nyingi,

لَّابِثِينَ فِيهَا أَحْقَابًا ﴿٢٤﴾

25. Hawataona humo baridi wala kinywaji cha aina yo yote,

لَّا يَذُوقُونَ فِيهَا بَرْدًا وَلَا شَرَابًا ﴿٢٥﴾

---

**Aya 24.** *Karne nyingi.* Adhabu ya Jahanamu itakuwa kwa muda mrefu. Makafiri na watenda mabaya wakiisha kupokea adhabu kadiri ya uovu waliotenda watatolewa nje na kupelekwa Peponi. Moto si makao ya milele ya wanadamu ambao waliumbwa kwa ajili ya kumwabudu Mungu. Wenye kumtii Mola wao watafika Kwake moja kwa moja, na waasi watazuiliwa njiani wapate kulipishwa maovu yao na kufanyiwa kuwa nzima ile sura ya kiroho waliyoiharibu. Jinsi mtoto hupata umbo zuri tumboni mwa mama yake limfaalo kukaa hapa duniani, ndivyo mwenye dhambi atakavyopewa mle ndani ya Jahanamu umbo kamilifu limwezeshalo kukaa huko Peponi. Kwa ajili hii Moto umeitwa kuwa mamaye mwenye dhambi (sura 101:10). Akiisha kutakasika hivyo atamlaki Mwenyezi Mungu.

Mungu si mdhalimu awalipe wakosefu adhabu isiyokwisha kwa sababu ya yale matendo waliyoyatenda katika maisha yao mafupi. Amesema Mwenyewe, "Rehema yangu hukienea kila kitu" (sura 7:157). Basi adhabu ya Moto iwe kali namna gani, itakoma. Lakini kule Peponi

26. Ila maji yachemkayo sana au ya baridi kama barafu.

إِلَّا حَمِيمًا وَغَسَّاقًا ﴿٢٦﴾

27. Malipo muafaka.

جَزَاءً وِفَاقًا ﴿٢٧﴾

28. Hakika wao hawakutumai (kama itakuwako) hesabu.

إِنَّهُمْ كَانُوا لَا يَرْجُونَ حِسَابًا ﴿٢٨﴾

29. Nao walikadhibisha sana Aya Zetu.

وَكَذَّبُوا بِآيَاتِنَا كِذَّابًا ﴿٢٩﴾

30. Na kila kitu Tumekihesabu Kitabuni.

وَكُلَّ شَيْءٍ أَحْصَيْنَاهُ كِتَابًا ﴿٣٠﴾

31. Basi onjeni! Nasi Hatutawazidishieni (kitu) ila adhabu.

فَذُوقُوا فَلَنْ نَزِيدَكُمْ إِلَّا عَذَابًا ﴿٣١﴾

## FUNGU 2

32. Bila shaka wamchao Mwenyezi Mungu wamewekewa kufuzu:

إِنَّ لِلْمُتَّقِينَ مَفَازًا ﴿٣٢﴾

33. Mabustani na mizabibu,

حَدَائِقَ وَأَعْنَابًا ﴿٣٣﴾

34. Na wanawali walio hirimu,

وَكَوَاعِبَ أَتْرَابًا ﴿٣٤﴾

35. Na vikombe vilivyojaa;

وَكَأْسًا دِهَاقًا ﴿٣٥﴾

36. Hawatasikia humo maneno ya upuuzi wala ya kukadhibisha;

لَا يَسْمَعُونَ فِيهَا لَغْوًا وَلَا كِذَّابًا ﴿٣٦﴾

37. Watalipwa toka kwa Mola wako kipawa kilichohesabika:

جَزَاءً مِنْ رَبِّكَ عَطَاءً حِسَابًا ﴿٣٧﴾

38. Mwumba wa mbingu na ardhi na vilivyomo katikati yao, Mwingi wa rehema; hawatakuwa na haki ya kumwambia neno.

رَبِّ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ وَمَا بَيْنَهُمَا الرَّحْمَٰنِ لَا يَمْلِكُونَ مِنْهُ خِطَابًا ﴿٣٨﴾

39. Siku ambayo atasimama Roho na Malaika safu-safu; hawatazungumza ila ambaye Rahmani Amemwidhini na atasema yaliyo sawa.

يَوْمَ يَقُومُ الرُّوحُ وَالْمَلَائِكَةُ صَفًّا لَا يَتَكَلَّمُونَ إِلَّا مَنْ أَذِنَ لَهُ الرَّحْمَٰنُ وَقَالَ صَوَابًا ﴿٣٩﴾

---

kuliko raha na starehe Mwenyezi Mungu atawajazi waaminio wema wao na kuwaongezea bakhshishi vile vile kwa hisani Yake. Na zawadi yake Mwenyezi Mungu haina kikomo (sura 11:109).

40. Hiyo ndiyo Siku ya haki, basi anayetaka ashike makao kwa Mola wake.

ذَٰلِكَ الْيَوْمُ الْحَقُّ ۖ فَمَن شَاءَ اتَّخَذَ إِلَىٰ رَبِّهِ
مَآبًا ﴿٣٩﴾

41. Hakika Tumewatahadharisheni na adhabu iliyo karibu: Siku ambayo mtu atayaona iliyoyatanguliza mikono yake miwili, na kafiri atasema: Laiti ningalikuwa udongo.

إِنَّا أَنذَرْنَاكُمْ عَذَابًا قَرِيبًا يَوْمَ يَنظُرُ الْمَرْءُ
مَا قَدَّمَتْ يَدَاهُ وَيَقُولُ الْكَافِرُ يَا لَيْتَنِي كُنتُ تُرَابًا ﴿٤٠﴾

---

**Aya 41.** *Adhabu iliyo karibu,* yaani adhabu ya kushindwa kwa makafiri iliyotokea katika vita vya Badri, na pia kushindwa Makka. Mwenyezi Mungu anasema, aliwatahadharisha kwa adhabu hizo ili wakae hali ya kujua kwamba kama vile zilivyotokea hizo na ya Kiyama pia itatokea.

سُوْرَةُ النّٰزِعَاتِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعٌ وَّ اَرْبَعُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعَانِ

## 79. SURA AN-NAAZI'AAT

Imeteremshwa Makka

*Ina mafungu 2 na Aya 47 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Naapa kwa wale waendao chini ya maji na kukokota na kuvuta kwa madhumuni ya kuzama,

وَالنّٰزِعٰتِ غَرْقًا ٢

3. Na kwa wale waendao haraka-haraka kupitia nchi mbalimbali,

وَّالنّٰشِطٰتِ نَشْطًا ٣

4. Na kwa wale waendao misafara mirefu juu ya uso wa bahari haraka-haraka,

وَّالسّٰبِحٰتِ سَبْحًا ٤

5. Na kwa wale washindanao kwa ajili ya mamlaka,

فَالسّٰبِقٰتِ سَبْقًا ٥

6. Na kwa wale wafanyao mipango na kutekeleza vema kazi zao,

فَالْمُدَبِّرٰتِ اَمْرًا ٦

7. Siku ambayo wenye kuandaa kwa vita wataandaa,

يَوْمَ تَرْجُفُ الرَّاجِفَةُ ٧

8. (Na) kitafuata nyuma yake kiandamiacho.

تَتْبَعُهَا الرَّادِفَةُ ٨

9. Siku hiyo mioyo itapiga-piga (kwa hofu).

قُلُوْبٌ يَّوْمَئِذٍ وَّاجِفَةٌ ٩

10. Macho yao yatatazama chini.

اَبْصَارُهَا خَاشِعَةٌ ١٠

---

Kwa kauli ya Abdullah bin Abbas na Abdullah bin Zubair, sura hii ilishuka Makka na wafasiri wote wanakubaliana juu ya jambo hili. Jina la sura hii linatoka katika Aya ya 2.

**Aya 2-6.** Aya hizi, pamoja na mambo mengine, pia zimeeleza mambo ambayo mtu akiyashika atafanikiwa: (1) *wavutao kwa nguvu,* yaani mtu aivute nafsi yake kwa nguvu mbali na matamanio mabaya: kisha aigharikishe katika mambo mema; (2) *wafungao vizuri*, yaani mtu aone furaha na uzuri katika juhudi hiyo, maana kama hakuifurahia hawezi kuendelea nayo; (3) *waogeleao sana,* yaani, baada ya mambo hayo mawili, jambo la tatu litakuwa kuona wepesi katika juhudi hiyo na kuizoea; (4) *wanaotangulia mbele,* yaani mtu asiridhike na hali njema aliyofikia bali afanye bidii kupita mbele na kuzidi katika wema; (5) *wanaoongoza mambo,* yaani, siyo kwamba mtu atosheke na hali yake mwenyewe tu, bali pia afanye bidii mambo yaongoke na wengine waingie katika juhudi kama yake.

11. (Makafiri) watasema: Je! kweli tutarudishwa hali (yetu) ya kwanza?

يَقُولُونَ أَإِنَّا لَمَرْدُودُونَ فِي الْحَافِرَةِ ﴿١٠﴾

12. Hata tukiwa mifupa mibovu?

أَإِذَا كُنَّا عِظَامًا نَّخِرَةً ﴿١١﴾

13. Wanasema: Basi marudio haya ni yenye hasara.

قَالُوا تِلْكَ إِذًا كَرَّةٌ خَاسِرَةٌ ﴿١٢﴾

14. Kwa hakika hilo litakuwa onyo moja tu.

فَإِنَّمَا هِيَ زَجْرَةٌ وَاحِدَةٌ ﴿١٣﴾

15. Mara watakuwa katika kiwanja (cha vita)!

فَإِذَا هُم بِالسَّاهِرَةِ ﴿١٤﴾

16. Je! imekufikia hadithi ya Musa?

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ مُوسَىٰ ﴿١٥﴾

17. Mola wake Alipomwita katika bonde takatifu (liitwalo) Tuwaa,

إِذْ نَادَاهُ رَبُّهُ بِالْوَادِ الْمُقَدَّسِ طُوًى ﴿١٦﴾

18. (Akinena): Nenda kwa Firauni, hakika yeye amezidi kuasi.

اذْهَبْ إِلَىٰ فِرْعَوْنَ إِنَّهُ طَغَىٰ ﴿١٧﴾

19. Kisha mwambie: Je, wapenda kujitakasa?

فَقُلْ هَل لَّكَ إِلَىٰ أَن تَزَكَّىٰ ﴿١٨﴾

20. Nami nitakuongoza kwa Mola wako ili umche.

وَأَهْدِيَكَ إِلَىٰ رَبِّكَ فَتَخْشَىٰ ﴿١٩﴾

21. Basi alimwonyesha Ishara kubwa.

فَأَرَاهُ الْآيَةَ الْكُبْرَىٰ ﴿٢٠﴾

22. Lakini alikadhibisha na akaasi.

فَكَذَّبَ وَعَصَىٰ ﴿٢١﴾

23. Kisha alirudi nyuma akaanza kufanya jitihadi.

ثُمَّ أَدْبَرَ يَسْعَىٰ ﴿٢٢﴾

24. Ndipo aliwakusanya (watu) akanadi.

فَحَشَرَ فَنَادَىٰ ﴿٢٣﴾

25. Akasema: Mimi ndimi mola wenu mkuu.

فَقَالَ أَنَا رَبُّكُمُ الْأَعْلَىٰ ﴿٢٤﴾

26. Hapo Mwenyezi Mungu Akamkamata kwa adhabu ya Akhera na ya dunia.

فَأَخَذَهُ اللَّهُ نَكَالَ الْآخِرَةِ وَالْأُولَىٰ ﴿٢٥﴾

27. Kwa hakika katika hayo limo onyo kwa yule aogopaye.

إِنَّ فِي ذَٰلِكَ لَعِبْرَةً لِّمَن يَخْشَىٰ ﴿٢٦﴾

FUNGU 2

28. Je, ninyi ni wenye umbo gumu zaidi au mbingu? Yeye Aliijenga.

ءَأَنتُمْ أَشَدُّ خَلْقًا أَمِ السَّمَاءُ ۚ بَنَاهَا ﴿٢٧﴾

29. Akaiinua kimo chake na Akaitengeneza vizuri,

رَفَعَ سَمْكَهَا فَسَوَّاهَا ﴿٢٨﴾

30. Na Akautia giza usiku wake, na Akautokeza mchana wake;

وَأَغْطَشَ لَيْلَهَا وَأَخْرَجَ ضُحَاهَا ﴿٢٩﴾

31. Na ardhi baada ya hayo Akaitanua.

وَالْأَرْضَ بَعْدَ ذَٰلِكَ دَحَاهَا ﴿٣٠﴾

32. Na Akatoa ndani yake maji yake na malisho yake;

أَخْرَجَ مِنْهَا مَاءَهَا وَمَرْعَاهَا ﴿٣١﴾

33. Na milima Akaiimarisha:

وَالْجِبَالَ أَرْسَاهَا ﴿٣٢﴾

34. Kuwafaidieni ninyi na wanyama wenu.

مَتَاعًا لَّكُمْ وَلِأَنْعَامِكُمْ ﴿٣٣﴾

35. Lakini utakapofika ule msiba mkubwa,

فَإِذَا جَاءَتِ الطَّامَّةُ الْكُبْرَىٰ ﴿٣٤﴾

36. Siku ambayo mtu atakumbuka aliyoyafanyia bidii,

يَوْمَ يَتَذَكَّرُ الْإِنسَانُ مَا سَعَىٰ ﴿٣٥﴾

37. Na moto mkali utaonyeshwa kwa yule aonaye.

وَبُرِّزَتِ الْجَحِيمُ لِمَن يَرَىٰ ﴿٣٦﴾

38. Ama kwa yule aliyeasi kupita kiasi,

فَأَمَّا مَن طَغَىٰ ﴿٣٧﴾

39. Na akapenda zaidi maisha ya dunia,

وَآثَرَ الْحَيَاةَ الدُّنْيَا ﴿٣٨﴾

40. Basi kwa hakika Jahanamu ndiyo makao.

فَإِنَّ الْجَحِيمَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٣٩﴾

41. Na ama yule aliyeogopa Enzi ya Mola wake, na akaikataza nafsi matamanio maovu,

وَأَمَّا مَنْ خَافَ مَقَامَ رَبِّهِ وَنَهَى النَّفْسَ عَنِ الْهَوَىٰ ﴿٤٠﴾

---

**Aya 41.** Mtu ajizuiaye kuyafuata matamanio ya nafsi yake, ataingia Peponi. Ndiyo maana ya kusema amwogopaye Mola wake huwa na mabustani mawili - moja hapa duniani na la pili katika Akhera (sura 55:47). Bustani la hapa duniani linafanana na mbegu tu iliyopandwa shambani ikafichika ndani ya mchanga. Katika Akhera nuru watakayopewa waaminio itaonekana waziwazi, hata makafiri watatamani kujichukulia sehemu ya mwanga wake. Lakini watanyimwa kwa kuwa hawakuwa nao duniani (sura 57:14). Adhabu ya Jahanamu vilevile inaanza katika dunia hii. Lakini pengine mpotevu hauoni upotevu wake. Siku ya Kiyama atautambua barabara (sura 17:73; 20:129; 22:47; 43:41; 10:44; 27:83; 41:18; 2:11; 3:8). Mpotevu ambaye

42. Basi kwa hakika Pepo ndiyo makao.

43. Wanakuuliza juu ya saa ile kutokea kwake kutakuwa lini.

44. Una haja gani kuitaja?

45. Mwisho wake ni kwa Mola wako.

46. Wewe ni Mwonyaji tu kwa yule anayeiogopa.

47. Siku watakapoiona watakuwa kana kwamba hawakukaa ila kwa jioni moja au mchana wake.

فَإِنَّ الْجَنَّةَ هِيَ الْمَأْوَىٰ ﴿٤١﴾

يَسْأَلُونَكَ عَنِ السَّاعَةِ أَيَّانَ مُرْسَاهَا ﴿٤٢﴾

فِيمَ أَنتَ مِن ذِكْرَاهَا ﴿٤٣﴾

إِلَىٰ رَبِّكَ مُنتَهَاهَا ﴿٤٤﴾

إِنَّمَا أَنتَ مُنذِرُ مَن يَخْشَاهَا ﴿٤٥﴾

كَأَنَّهُمْ يَوْمَ يَرَوْنَهَا لَمْ يَلْبَثُوا إِلَّا عَشِيَّةً أَوْ ضُحَاهَا ﴿٤٦﴾

---

huyaziba masikio yake asilisikie neno la wongofu wala haiulizi njia ya haki na hataki kuzitazama zile Ishara zionyeshwazo na Mitume wa Mwenyezi Mungu, atajikuta huko mbele kiziwi na bubu na kipofu (sura 2:19; 7:180; 17:98; 22:44; 25:74).

سُوْرَةُ عَبَسَ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلاثٌ وَّ اَرْبَعُوْنَ ايَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 80. SURA 'ABASA

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 43 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Alikunja kipaji na akageuza uso,

عَبَسَ وَتَوَلّٰىٓ ②

3. Kwa sababu alimjia kipofu,

اَنْ جَآءَهُ الْاَعْمٰى ③

4. Na nini kitakujulisha labda yeye atatakasika?

وَمَا يُدْرِيْكَ لَعَلَّهٗ يَزَّكّٰىٓ ④

5. Au kama atakumbuka na ukumbusho utamfaa?

اَوْ يَذَّكَّرُ فَتَنْفَعَهُ الذِّكْرٰى ⑤

6. Ama ajionaye hana haja (ya dini),

اَمَّا مَنِ اسْتَغْنٰى ⑥

7. Basi unamsihi sana,

فَاَنْتَ لَهٗ تَصَدّٰى ⑦

---

Sura hii ni katika sura za mwanzo zilizoshuka Makka.

**Aya 2.** *Alikunja kipaji,* yaani Mtume *s.a.w.* Siku moja alikuwa anawahubiria wakubwa wa Makka, na bwana mmoja kipofu, Abdullah bin Ummi Maktum alimkuta Mtume *s.a.w* anahubiri na akamsikia anaeleza, lakini juu ya hayo akataka Mtume amsikilize yeye. Jambo hili lilikuwa kinyume na adabu. Lakini Mtume kwa tabia yake nzuri asimkaripie neno ila tu akakunja uso. Padre Dale anasema kuwa Mtume "hapa anakiri kosa lake la kuwa na upendeleo na la kuangalia cheo cha watu." Maneno ya sura hii hayaonyeshi kosa lo lote linalokiriwa wala hakuna upendeleo na kuangalia vyeo. Maana Abdullah bin Ummi Maktum ilikuwa mahali pake asubiri mpaka amalize ndipo naye amwulize. Kadhalika Abdullah bin Ummi Maktum hakuwa mtu mdogo, yeye alikuwa mtoto wa kaka ya Khadija aliyekuwa mke wa Mtume s.a.w. na mara mbili Mtume s.a.w. alipoondoka kwa safari alimwacha Abdullah bin Ummi Maktum kuwa mkubwa wa Madina. Hivyo shauri ya kutazama vyeo hakuna hapa.

Hapa tutafananisha kisa hiki na kisa kimoja cha Yesu: "Mwanamke Mkananayo wa mipaka ile akatokea, akampaazia (Yesu) sauti akisema, Unirehemu bwana, mwana wa Daudi, binti yangu amepagawa sana na pepo. *Wala yeye hakumjibu neno* . . . (mwanamke) akaja akamsujudia, akisema, Bwana, unisaidie. Akajibu akasema, Si vema kukitwaa chakula cha watoto na *kuwatupia mbwa."* (*Watoto* ndio Waisraeli na *mbwa* ndiye mwanamke na wasio Waisraeli). Linganisha majibu haya ya Bwana Yesu na tabia ile bora ya Mtume *s.a.w.* nawe utaona kuna tofauti kubwa kati ya haya mawili. Mapadre wangesalimika kama wangeona miamba iliyomo katika macho yao kabla ya kutafuta vibanzi katika macho ya watu wengine.

8. Na si juu yako kama hakutakasika.
وَمَا عَلَيْكَ أَلَّا يَزَّكَّىٰ ٨

9. Lakini anayekukimbilia,
وَأَمَّا مَن جَاءَكَ يَسْعَىٰ ٩

10. Naye anaogopa,
وَهُوَ يَخْشَىٰ ١٠

11. Nawe humfikiri.
فَأَنتَ عَنْهُ تَلَهَّىٰ ١١

12. Sivyo! Hakika (Qur'an) hii ni nasaha.
كَلَّا إِنَّهَا تَذْكِرَةٌ ١٢

13. Basi kila apendaye aikumbuke,
فَمَن شَاءَ ذَكَرَهُ ١٣

14. Katika kurasa zilizoheshimiwa.
فِي صُحُفٍ مُّكَرَّمَةٍ ١٤

15. Zilizonyanyuliwa zilizotakaswa,
مَّرْفُوعَةٍ مُّطَهَّرَةٍ ١٥

16. Mikononi mwa waandishi.
بِأَيْدِي سَفَرَةٍ ١٦

17. Watukufu watawa.
كِرَامٍ بَرَرَةٍ ١٧

18. Aangamizwe mtu! Mbona anakufuru sana!
قُتِلَ الْإِنسَانُ مَا أَكْفَرَهُ ١٨

19. Kwa kitu gani Amemwumba?
مِنْ أَيِّ شَيْءٍ خَلَقَهُ ١٩

20. Kwa tone la shahawa; Amemwumba na Akamwezesha.
مِن نُّطْفَةٍ خَلَقَهُ فَقَدَّرَهُ ٢٠

21. Kisha akamfanyia njia nyepesi,
ثُمَّ السَّبِيلَ يَسَّرَهُ ٢١

22. Kisha Akamfisha na Akamweka kaburini,
ثُمَّ أَمَاتَهُ فَأَقْبَرَهُ ٢٢

23. Kisha Apendapo Atamfufua.
ثُمَّ إِذَا شَاءَ أَنشَرَهُ ٢٣

24. La! Hajamaliza Aliyomwamuru.
كَلَّا لَمَّا يَقْضِ مَا أَمَرَهُ ٢٤

25. Basi mtu atazame chakula chake.
فَلْيَنظُرِ الْإِنسَانُ إِلَىٰ طَعَامِهِ ٢٥

26. Hakika Tumemimina maji sana.
أَنَّا صَبَبْنَا الْمَاءَ صَبًّا ٢٦

27. Tena Tukaipasua-pasua ardhi,
ثُمَّ شَقَقْنَا الْأَرْضَ شَقًّا ٢٧

| | |
|---|---|
| 28. Kisha Tukaziotesha humo mbegu, | فَأَنۢبَتۡنَا فِيهَا حَبّٗا |
| 29. Na mizabibu na mboga, | وَعِنَبٗا وَقَضۡبٗا |
| 30. Na mizeituni na mitende. | وَزَيۡتُونٗا وَنَخۡلٗا |
| 31. Na bustani zenye miti isonganayo, | وَحَدَآئِقَ غُلۡبٗا |
| 32. Na matunda na malisho. | وَفَٰكِهَةٗ وَأَبّٗا |
| 33. Kuwafaidieni ninyi na wanyama wenu. | مَّتَٰعٗا لَّكُمۡ وَلِأَنۡعَٰمِكُمۡ |
| 34. Basi itakapokuja sauti kali ivunjayo masikio, | فَإِذَا جَآءَتِ ٱلصَّآخَّةُ |
| 35. Siku ambayo mtu atamkimbia nduguye. | يَوۡمَ يَفِرُّ ٱلۡمَرۡءُ مِنۡ أَخِيهِ |
| 36. Na mamaye na babaye, | وَأُمِّهِۦ وَأَبِيهِ |
| 37. Na mkewe na mwanawe - | وَصَٰحِبَتِهِۦ وَبَنِيهِ |
| 38. Kila mtu miongoni mwao siku hiyo atakuwa na hali itakayomtosha. | لِكُلِّ ٱمۡرِيٕٖ مِّنۡهُمۡ يَوۡمَئِذٖ شَأۡنٞ يُغۡنِيهِ |
| 39. Siku hiyo nyuso zitanawiri. | وُجُوهٞ يَوۡمَئِذٖ مُّسۡفِرَةٞ |
| 40. Zitacheka, zitachangamka. | ضَاحِكَةٞ مُّسۡتَبۡشِرَةٞ |
| 41. Na nyuso Siku hiyo zitakuwa na mavumbi juu yao, | وَوُجُوهٞ يَوۡمَئِذٍ عَلَيۡهَا غَبَرَةٞ |
| 42. Giza zito litazifunika. | تَرۡهَقُهَا قَتَرَةٌ |
| 43. Hao ndio makafiri, waovu. | أُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَفَرَةُ ٱلۡفَجَرَةُ |

سُوْرَةُ التَّكْوِيْرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلَاثُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 81. SURA AT-TAKWIIR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 30 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Jua litakapofunikwa, | إِذَا الشَّمْسُ كُوِّرَتْ ② |
| 3. Na nyota zitakapotiwa giza, | وَإِذَا النُّجُوْمُ انْكَدَرَتْ ③ |
| 4. Na milima itakapotembezwa, | وَإِذَا الْجِبَالُ سُيِّرَتْ ④ |
| 5. Na ngamia watakapoachwa, | وَإِذَا الْعِشَارُ عُطِّلَتْ ⑤ |
| 6. Na wanyama wa mwitu watakapokusanywa, | وَإِذَا الْوُحُوْشُ حُشِرَتْ ⑥ |
| 7. Na mito itakapopasuliwa, | وَإِذَا الْبِحَارُ سُجِّرَتْ ⑦ |
| 8. Na nafsi zitakapounganishwa, | وَإِذَا النُّفُوْسُ زُوِّجَتْ ⑧ |
| 9. Na msichana aliyezikwa hai atakapoulizwa: | وَإِذَا الْمَوْءٗدَةُ سُئِلَتْ ⑨ |

---

Sura hii ilishuka Makka. Kwa kuitaja sura hii Mtume *s.a.w.* alisema, "Anayetaka kujua Kiyama kama kitu kinachoonekana kwa macho, basi asome *Idhaa-s-samaaun shaqqat, Idha-s-samaaun fatarat* na *Idhash-shams kuwwirat* (Ruhul Ma'aani). Kadhalika Hadithi hii imesimuliwa katika Musnad Ahmad bin hanbal. Hadithi hii pia inajulisha ya kuwa sura hizi zinaeleza habari za siku ya Kiyama.

**Aya 2-4.** Katika Aya hizi mmeelezwa alama za akheri zamani, yaani mambo yatakayotokea katika siku za mwisho. Jua kufunikwa ni mafundisho ya Kiislamu hayatajulikana na hayatafuatwa na watu, na pia yatafunikwa na upinzani wa watu hata uzuri wake ufichike.
Mtume *s.a.w.* alisema: "Hakutabaki katika Uislamu ila jina tu, wala hakutabaki katika Qur'an ila maandishi tu, misikiti yao itakuwa mikubwa lakini haitakuwa na mwongozo, masheikh na waalimu wao watakuwa ndio wabaya zaidi chini ya mbingu" (Bukhari). Nyota ni Masheikh na waalimu, wakati huo hawatakuwa na ucha-Mungu na elimu yao itaingi giza, na haitawafaa watu. Majabali kuondolewa ni watu wakubwa-wakubwa au majabali yenyewe yataondoka kama tuonavyo siku hizi. Ngamia watakapoachwa maana yake siku hizo njia mpya za kusafiria na za uchukuzi zitavumbuliwa na watu hawatatumia ngamia. Wanyama kukusanywa mradi wake ni namna mbili: (1) watu wasiostaarabika watakapopatiwa njia za kuwastaarabisha; (2) wanyama wa mwitu watakusanywa pamoja kama tuonavyo katika ma-"zoo" ambayo humo wamekusanywa wanyama

10. Kwa kosa gani aliuawa?

بِأَيِّ ذَنۢبٍ قُتِلَتۡ ١٠

11. Na sahifa zitakapoenezwa,

وَإِذَا ٱلصُّحُفُ نُشِرَتۡ ١١

12. Na utando wa mbingu utakapotanduliwa,

وَإِذَا ٱلسَّمَآءُ كُشِطَتۡ ١٢

13. Na Jahanamu itakapokokwa,

وَإِذَا ٱلۡجَحِيمُ سُعِّرَتۡ ١٣

14. Na Pepo itakaposogezwa,

وَإِذَا ٱلۡجَنَّةُ أُزۡلِفَتۡ ١٤

15. (Wakati huo) nafsi itajua ilichokihudhurisha.

عَلِمَتۡ نَفۡسٌ مَّآ أَحۡضَرَتۡ ١٥

16. Basi Naapa kwa warudiao nyuma,

فَلَآ أُقۡسِمُ بِٱلۡخُنَّسِ ١٦

17. Waendao mbele, wajifichao,

ٱلۡجَوَارِ ٱلۡكُنَّسِ ١٧

18. Na kwa usiku uondokapo,

وَٱلَّيۡلِ إِذَا عَسۡعَسَ ١٨

19. Na kwa asubuhi inapopambazuka,

وَٱلصُّبۡحِ إِذَا تَنَفَّسَ ١٩

20. Kwa hakika hii ni kauli ya Mtume mtukufu,

إِنَّهُۥ لَقَوۡلُ رَسُولٍ كَرِيمٍ ٢٠

21. Mwenye nguvu, mwenye cheo cha heshima Mwenye enzi,

ذِي قُوَّةٍ عِندَ ذِي ٱلۡعَرۡشِ مَكِينٍ ٢١

22. Anayetiiwa kisha mwaminifu.

مُّطَاعٍ ثَمَّ أَمِينٍ ٢٢

---

wa kila namna wa porini. Mito kupasuliwa ni kwamba mifereji ya maji itatolewa ndani ya mito mikubwa mikubwa na maji yake kumwagiwa mashamba. Na pia bahari zitapasuliwa ili ziunganishwe kama zilivyounganishwa pamoja kwa mifereji ya Panama na Suez. Watu kuunganishwa na kama tuonavyo watu wanavyojikusanya pamoja hali zamani wakikaa mbalimbali, na pia kwa vyombo vya dunia siku hizi watu wote wamekutanishwa. Desturi ya kuzika wanawake hai walivyokuwa wakifanya watu katika siku za ushenzi itazuiliwa. Vitabu kuenezwa ni wazi kabisa siku hizi tunapoona laki na laki za magazeti na vitabu kutangazwa. Watu watafanya bidii kujua habari za angani na za vitu vya mbinguni na uvumbuzi wa ajabu utafanyika na watu wataruka huko na huko mbinguni. Mambo ya anasa yatakuwa mengi hata Jahanamu itawasogelea watu karibu karibu na pia Pepo itasogea karibu sana kwa watakaofanya bidii kuepuka maovu, hata Mtume *s.a.w.* alisema, mtu anayeshika suna zake katika umati wa watu wabaya atapata ujira wa mashahidi mia.

Bishara hizi zinazoelezwa hapa na katika sura zifuatazo, zilibashiriwa toka miaka 1,300 iliyopita, na namna zinavyotimia zinaonyesha waziwazi kuwa Kitabu cha Qur'an kimetoka kwa Mwenyezi Mungu na mafundisho yake yote ni kweli na watakaoyafuata bila shaka watafanikiwa.

23. Na mwezenu si mwenda wazimu.

وَمَا صَاحِبُكُم بِمَجْنُونٍ ﴿٢٢﴾

24. Na hakika yeye alimwona kwenye upeo wa macho ulio safi.

وَلَقَدْ رَآهُ بِالْأُفُقِ الْمُبِينِ ﴿٢٣﴾

25. Wala yeye si bahili kueleza mambo ya ghaibu.

وَمَا هُوَ عَلَى الْغَيْبِ بِضَنِينٍ ﴿٢٤﴾

26. Wala hii si kauli ya Shetani afukuzwaye.

وَمَا هُوَ بِقَوْلِ شَيْطَانٍ رَّجِيمٍ ﴿٢٥﴾

27. Basi mnakwenda wapi?

فَأَيْنَ تَذْهَبُونَ ﴿٢٦﴾

28. Hiyo siyo ila ni ukumbusho kwa walimwengu,

إِنْ هُوَ إِلَّا ذِكْرٌ لِّلْعَالَمِينَ ﴿٢٧﴾

29. Kwa yule miongoni mwenu apendaye kushika njia iliyonyoka.

لِمَن شَاءَ مِنكُمْ أَن يَسْتَقِيمَ ﴿٢٨﴾

30. Wala ninyi hamtapenda isipokuwa Apende Mwenyezi Mungu, Mola wa walimwengu.

وَمَا تَشَاءُونَ إِلَّا أَن يَشَاءَ اللَّهُ رَبُّ الْعَالَمِينَ ﴿٢٩﴾

سُوْرَةُ الاِنْفِطَارِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 82. SURA AL-INFITAAR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 20 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (1)

2. Mbingu itakapopasuka,

إِذَا السَّمَآءُ انْفَطَرَتْ (2)

3. Na nyota zitakapotawanyika,

وَإِذَا الْكَوَاكِبُ انْتَثَرَتْ (3)

4. Na bahari zitakapopasuliwa,

وَإِذَا الْبِحَارُ فُجِّرَتْ (4)

5. Na makaburi yatakapofukuliwa,

وَإِذَا الْقُبُوْرُ بُعْثِرَتْ (5)

6. Nafsi itajua iliyoyatanguliza na iliyoyabakisha nyuma.

عَلِمَتْ نَفْسٌ مَّا قَدَّمَتْ وَأَخَّرَتْ (6)

7. Ee mwanadamu! ni nini kikudanganyacho na Mola wako Mkarimu?

يٰٓأَيُّهَا الْإِنْسَانُ مَا غَرَّكَ بِرَبِّكَ الْكَرِيْمِ (7)

8. Aliyekuumba na kukustawisha, kisha Akakulinganisha sawa?

الَّذِيْ خَلَقَكَ فَسَوّٰىكَ فَعَدَلَكَ (8)

9. Katika sura yo yote Aliyoipenda Amekutengeneza.

فِيْٓ أَيِّ صُوْرَةٍ مَّا شَآءَ رَكَّبَكَ (9)

10. Siyo! Bali ninyi mnaikadhibisha siku ya Hukumu,

كَلَّا بَلْ تُكَذِّبُوْنَ بِالدِّيْنِ (10)

---

Sura hii ilishuka Makka. Jina lake limetoka katika Aya ya 2 inayoeleza kupasuka kwa mbingu (Tazama sura 81).

**Aya 5.** Makaburi kufukuliwa inaweza kuwa na muradi wa makaburi ya zamani yanayofukuliwa siku hizi kwa ajili ya kutafuta kujua habari za watu wa kale.

**Aya 7.** Kuna baadhi ya watu ambao hudhani si neno wakiendelea kufanya dhambi: Mungu ni Mkarimu, atawasamehe. Hapa wanaambiwa kufikiri hivi ni kudanganyika, maana Mungu pia ni mkali wa kuadhibu. Wakristo hasa huwa na dhana hii wakifikiri hawana dhambi ati Yesu amekwisha wakomboa kwa kuwa alikufa kwa ajili yao. Mwenyezi Mungu amesema, "*Waambie watumishi Wangu ya kwamba Mimi ni Msamehevu, Mrehemevu. Na hakika adhabu Yangu ndiyo adhabu iumizayo*" (sura 15:50-51).

11. Na hakika juu yenu kuna walinzi,

وَإِنَّ عَلَيْكُمْ لَحَٰفِظِينَ ﴿١٠﴾

12. Waandishi wenye heshima,

كِرَامًا كَٰتِبِينَ ﴿١١﴾

13. Wanajua mnayoyatenda.

يَعْلَمُونَ مَا تَفْعَلُونَ ﴿١٢﴾

14. Kwa hakika wafanyao wema watakuwa neemani.

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿١٣﴾

15. Na kwa hakika waovu watakuwa Motoni,

وَإِنَّ الْفُجَّارَ لَفِي جَحِيمٍ ﴿١٤﴾

16. Wataingia humo siku ya Malipo,

يَصْلَوْنَهَا يَوْمَ الدِّينِ ﴿١٥﴾

17. Wala hawataweza kujifanya wasiwemo humo.

وَمَا هُمْ عَنْهَا بِغَائِبِينَ ﴿١٦﴾

18. Na nini kitakujulisha siku ya Malipo ni nini?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٧﴾

19. Tena nini kitakujulisha siku ya Malipo ni nini?

ثُمَّ مَا أَدْرَاكَ مَا يَوْمُ الدِّينِ ﴿١٨﴾

20. (Ni) Siku ambayo nafsi haitamilikia nafsi (nyingine) cho chote; na amri Siku hiyo itakuwa ya Mwenyezi Mungu.

يَوْمَ لَا تَمْلِكُ نَفْسٌ لِّنَفْسٍ شَيْئًا ۖ وَالْأَمْرُ يَوْمَئِذٍ لِّلَّهِ ﴿١٩﴾

سُوْرَةُ الْمُطَفِّفِيْنَ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعٌ وَّ ثَلاثُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 83. SURA AL-MUTAFFIFIIN

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 37 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Maangamizo kwa wapunjao!
3. Ambao wanapojipimia kwa watu hupokea (kipimo) kamili;
4. Lakini wanapowapimia kwa kipimo au mizani, wao hupunguza.
5. Je! wao hawafikiri ya kwamba watafufuliwa,
6. Katika Siku iliyo kuu,
7. Siku watakaposimama watu mbele ya Mola wa walimwengu?
8. Sivyo! (mnavyofahamu)! Kwa hakika daftari ya waovu imo gerezani.
9. Na nini kitakujulisha gereza ni nini?
10. (Ni) hukumu iliyoandikwa.
11. Ole Siku hiyo kwa wanaokadhibisha,

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (١)

وَيْلٌ لِّلْمُطَفِّفِيْنَ (٢)

الَّذِيْنَ اِذَا اكْتَالُوْا عَلَى النَّاسِ يَسْتَوْفُوْنَ (٣)

وَاِذَا كَالُوْهُمْ اَوْ وَّزَنُوْهُمْ يُخْسِرُوْنَ (٤)

اَلَا يَظُنُّ اُولٰٓئِكَ اَنَّهُمْ مَّبْعُوْثُوْنَ (٥)

لِيَوْمٍ عَظِيْمٍ (٦)

يَّوْمَ يَقُوْمُ النَّاسُ لِرَبِّ الْعٰلَمِيْنَ (٧)

كَلَّآ اِنَّ كِتٰبَ الْفُجَّارِ لَفِيْ سِجِّيْنٍ (٨)

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا سِجِّيْنٌ (٩)

كِتٰبٌ مَّرْقُوْمٌ (١٠)

وَيْلٌ يَّوْمَئِذٍ لِّلْمُكَذِّبِيْنَ (١١)

---

Wafasiri wanahitilafiana juu ya sura hii. Wengine wanasema ilishuka Madina. Lakini wengi zaidi wanakubali ya kuwa ilishuka Makka. Imepewa jina lake toka Aya ya 2 inayoapiza watu wanaopunja katika vipimo na mizani.

**Aya 2.** *Mutaffifiin,* "Wapunjao." Aya hii inawaonya sana watu wafanyao biashara ambao wanapopokea vitu wanavyonunua kwa watu wanachukua kipimo kamili, lakini wakiwapia watu, wanawapunja. Kadhalika kila upungufu katika wajibu wa mtu ni kupunja kunakolaumiwa na Aya hii. Siku moja Seyidna Umar alimwuliza mtu mmoja aliyechelewa kusali. Mtu yule akatoa udhuru wake. Seyidna Umar akamwambia. *"Tafafta"* yaani umepunguza.

12. Ambao wanaikadhibisha siku ya hukumu.

الَّذِينَ يُكَذِّبُونَ بِيَوْمِ الدِّينِ ﴿١٢﴾

13. Wala haikadhibishi ila kila mwenye kuruka mipaka, mwenye dhambi;

وَمَا يُكَذِّبُ بِهِ إِلَّا كُلُّ مُعْتَدٍ أَثِيمٍ ﴿١٣﴾

14. Anaposomewa Aya Zetu, husema; Ni visa vya watu wa kale.

إِذَا تُتْلَىٰ عَلَيْهِ آيَاتُنَا قَالَ أَسَاطِيرُ الْأَوَّلِينَ ﴿١٤﴾

15. Siyo! Bali yametia kutu juu ya nyoyo zao (maovu) waliyokuwa wakiyachuma.

كَلَّا بَلْ رَانَ عَلَىٰ قُلُوبِهِمْ مَا كَانُوا يَكْسِبُونَ ﴿١٥﴾

16. Sivyo! Hakika kwa Mola wao, Siku hiyo, watakingiwa pazia.

كَلَّا إِنَّهُمْ عَنْ رَبِّهِمْ يَوْمَئِذٍ لَمَحْجُوبُونَ ﴿١٦﴾

17. Kisha wao hasa wataingia katika Moto uwakao.

ثُمَّ إِنَّهُمْ لَصَالُو الْجَحِيمِ ﴿١٧﴾

18. Ndipo wataambiwa: Haya ndiyo mliyokuwa mkiyakadhibisha.

ثُمَّ يُقَالُ هَٰذَا الَّذِي كُنْتُمْ بِهِ تُكَذِّبُونَ ﴿١٨﴾

19. Sivyo (mnavyodhani)! Hakika daftari ya watawa ipo mahali patukufu.

كَلَّا إِنَّ كِتَابَ الْأَبْرَارِ لَفِي عِلِّيِّينَ ﴿١٩﴾

20. Na nini kitakujulisha mahali patukufu ni nini?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا عِلِّيُّونَ ﴿٢٠﴾

21. (Ni) hukumu iliyoandikwa.

كِتَابٌ مَرْقُومٌ ﴿٢١﴾

22. Wataiona walio karibu (na Mwenyezi Mungu).

يَشْهَدُهُ الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٢﴾

23. Kweli wafanyao wema watakuwa neema,

إِنَّ الْأَبْرَارَ لَفِي نَعِيمٍ ﴿٢٣﴾

24. Wakikaa juu ya viti vya fahari wakiangaza;

عَلَى الْأَرَائِكِ يَنْظُرُونَ ﴿٢٤﴾

25. Utatambua marini ya neema katika nyuso zao.

تَعْرِفُ فِي وُجُوهِهِمْ نَضْرَةَ النَّعِيمِ ﴿٢٥﴾

26. Watanyweshwa kinywaji halisi chenye muhuri;

يُسْقَوْنَ مِنْ رَحِيقٍ مَخْتُومٍ ﴿٢٦﴾

27. Muhuri wake ni miski; na hicho watamanio watatamani sana.

خِتَامُهُ مِسْكٌ ۚ وَفِي ذَٰلِكَ فَلْيَتَنَافَسِ الْمُتَنَافِسُونَ ﴿٢٧﴾

28. Na mchanganyiko wake ni (maji ya) Tasnim,

وَمِزَاجُهُ مِنْ تَسْنِيمٍ ﴿٢٨﴾

29. Ni chemchem watainywa (watu) walio karibu (na Mwenyezi Mungu),

عَيْنًا يَشْرَبُ بِهَا الْمُقَرَّبُونَ ﴿٢٩﴾

30. Kwa hakika wale waliokosa walikuwa wakiwacheka walioamini;

31. Na walipopita karibu yao walikonyezana;

32. Na waliporudi kwa ahali zao walirudi wakishangilia.

33. Na walipowaona walisema, Hakika hao ndio hasa waliopotea.

34. Na wao hawakupelekwa kuwa walinzi juu yao.

35. Basi leo walioamini watawacheka waliokufuru;

36. (Watakuwa) juu ya viti vya fahari wakiangaza.

37. Je, makafiri wamepewa malipo ya yale waliyokuwa wakiyatenda?

إِنَّ الَّذِينَ أَجْرَمُوا كَانُوا مِنَ الَّذِينَ آمَنُوا
يَضْحَكُونَ ﴿٢٩﴾
وَإِذَا مَرُّوا بِهِمْ يَتَغَامَزُونَ ﴿٣٠﴾
وَإِذَا انْقَلَبُوا إِلَىٰ أَهْلِهِمُ انْقَلَبُوا فَكِهِينَ ﴿٣١﴾
وَإِذَا رَأَوْهُمْ قَالُوا إِنَّ هَٰؤُلَاءِ لَضَالُّونَ ﴿٣٢﴾
وَمَا أُرْسِلُوا عَلَيْهِمْ حَافِظِينَ ﴿٣٣﴾
فَالْيَوْمَ الَّذِينَ آمَنُوا مِنَ الْكُفَّارِ يَضْحَكُونَ ﴿٣٤﴾
عَلَى الْأَرَائِكِ يَنْظُرُونَ ﴿٣٥﴾
هَلْ ثُوِّبَ الْكُفَّارُ مَا كَانُوا يَفْعَلُونَ ﴿٣٦﴾

سُوْرَةُ الانْشِقَاقِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتٌّ وَّ عِشْرُوْنَ ايَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 84. SURA AL-INSHIQAAQ

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 26 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ﴿١﴾

2. Mbingu itakapopasuka

إِذَا السَّمَاءُ انْشَقَّتْ ﴿٢﴾

3. Na kukinga sikio kwa Mola wake na imeipasa (kusikia).

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٣﴾

4. Na ardhi itakapotanuliwa,

وَإِذَا الْأَرْضُ مُدَّتْ ﴿٤﴾

5. Na kuvitoa vilivyomo na kuwa tupu,

وَأَلْقَتْ مَا فِيهَا وَتَخَلَّتْ ﴿٥﴾

6. Na kukinga sikio kwa Mola wake na imeipasa (kusikia).

وَأَذِنَتْ لِرَبِّهَا وَحُقَّتْ ﴿٦﴾

7. Ewe mtu, hakika wewe ndiwe ufanyaye juhudi sana kwa Mola wako, basi utakutana naye.

يَا أَيُّهَا الْإِنْسَانُ إِنَّكَ كَادِحٌ إِلَىٰ رَبِّكَ كَدْحًا فَمُلَاقِيهِ ﴿٧﴾

8. Ama atakayepewa daftari yake katika mkono wake wa kulia,

فَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ بِيَمِينِهِ ﴿٨﴾

9. Basi yeye atahesabiwa hesabu rahisi,

فَسَوْفَ يُحَاسَبُ حِسَابًا يَسِيرًا ﴿٩﴾

10. Na atarudi kwa ahali zake mwenye furaha.

وَيَنْقَلِبُ إِلَىٰ أَهْلِهِ مَسْرُورًا ﴿١٠﴾

11. Lakini atakayepewa daftari yake kwa nyuma ya mgongo wake,

وَأَمَّا مَنْ أُوتِيَ كِتَابَهُ وَرَاءَ ظَهْرِهِ ﴿١١﴾

12. Basi yeye ataita maangamizo,

فَسَوْفَ يَدْعُو ثُبُورًا ﴿١٢﴾

13. Na ataingia Motoni:

وَيَصْلَىٰ سَعِيرًا ﴿١٣﴾

14. Maana alikuwa anakaa katika ahali zake kwa furaha.

إِنَّهُ كَانَ فِي أَهْلِهِ مَسْرُورًا ﴿١٤﴾

---

Maneno na madhumuni ya sura hii yanaonyesha ya kwamba ilishuka Makka miongoni mwa sura za mwanzo. Sura hii imepata jina lake katika Aya ya 2 inayoeleza juu ya mbingu kupasuka.

15. (Na) hakika alidhani kuwa hatapata dhiki kamwe.

إِنَّهُ ظَنَّ أَن لَّن يَحُورَ ﴿١٥﴾

16. Naam! Hakika Mola wake Alikuwa Akimwona.

بَلَىٰ إِنَّ رَبَّهُ كَانَ بِهِ بَصِيرًا ﴿١٦﴾

17. Basi Ninaapa kwa wekundu wa jua lichwapo.

فَلَا أُقْسِمُ بِالشَّفَقِ ﴿١٧﴾

18. Na kwa usiku na unavyovikusanya.

وَاللَّيْلِ وَمَا وَسَقَ ﴿١٨﴾

19. Na kwa mwezi unapokomaa,

وَالْقَمَرِ إِذَا اتَّسَقَ ﴿١٩﴾

20. Lazima ninyi mtapanda tabaka kwa tabaka.

لَتَرْكَبُنَّ طَبَقًا عَن طَبَقٍ ﴿٢٠﴾

21. Basi wana nini hawaamini?

فَمَا لَهُمْ لَا يُؤْمِنُونَ ﴿٢١﴾

22. Na wanaposomewa Qur'an, hawasujudu.

وَإِذَا قُرِئَ عَلَيْهِمُ الْقُرْآنُ لَا يَسْجُدُونَ ۩ ﴿٢٢﴾

23. Lakini wale waliokufuru wanakadhibisha.

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا يُكَذِّبُونَ ﴿٢٣﴾

24. Na Mwenyezi Mungu Anajua wanayoyaficha.

وَاللَّهُ أَعْلَمُ بِمَا يُوعُونَ ﴿٢٤﴾

25. Basi wabashirie adhabu iumizayo,

فَبَشِّرْهُم بِعَذَابٍ أَلِيمٍ ﴿٢٥﴾

26. Isipokuwa wale walioamini na waliotenda vitendo vizuri; watakuwa na ujira usiokomeshwa.

إِلَّا الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ أَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُونٍ ﴿٢٦﴾

سُوْرَةُ الْبُرُوْجِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَلَاثٌ وَّعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 85. SURA AL-BURUUJ

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 23 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Naapa kwa mbingu yenye nyota.

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الْبُرُوْجِ ②

3. Na kwa siku ya miadi,

وَالْيَوْمِ الْمَوْعُوْدِ ③

4. Na kwa shahidi na kwa anayeshuhudiwa.

وَشَاهِدٍ وَّمَشْهُوْدٍ ④

5. Walaaniwe watu wa mahandaki.

قُتِلَ اَصْحٰبُ الْاُخْدُوْدِ ⑤

6. Yenye moto wenye kuni,

النَّارِ ذَاتِ الْوَقُوْدِ ⑥

---

Sura hii ilishuka Makka, na wafasiri wanakiri ya kuwa hakuna hitilafu juu ya jambo hili.

**Aya 2.** *Buruuj*. Neno hili ni wingi wa neno *Buruj,* na maana zake ni "sehemu madhubuti ya jengo" (kama nguzo): "ngome"; "jumba kubwa"; pia mahali pa mazunguko ya nyota panaitwa *Buruuj* (Akrab).

**Aya 5.** *Ukhduud.* Neno hili maana yake ni shimo refu lililochimbwa katika ardhi, yaani handaki (Akrab).

Wafasiri wa zamani wameandika ya kuwa *As-haabul-ukhduud* ni watu waliokuwa wakimwabudu Mwenyezi Mungu ambao mfalme wa nchi ya Habeshi aliwatia taabuni; au wanasema , ni Nabii Daniel pamoja na wenzake wawili ambao kwa sababu ya kumwabudu Mwenyezi Mungu wakatiwa katika tanuu ya moto na mfalme Nebuchadnezzar. Ingawa ni kweli ya kuwa watu watatu walitupwa ndani ya tanuu la moto lakini Daniel hakuwemo katika watu hao.

Lakini kwa kuwa habari za sura hii zinaeleza mambo yatakayokuja akheri zamani ni dhahiri ya kwamba taabu hizi zilizoelezwa hapa watazipata wale watakaoingia kueneza dini ya Kiislamu. Na Seyidna Ahmad amesema kuwahimiza wafuasi wake ya kuwa mwendeleo wa Uislamu unataka mauti. Naye ametoa bishara na kusema, "Ushindi wa ukweli utatokea. Na siku ya upya na mng'ao wa Uislamu itakuja kama ilivyokuja zamani. Na jua la Kiislamu litang'aa kwa ukamilifu kama lilivyong'aa kwanza, lakini bado. Naam, mbingu imelizuia lisionekane mpaka moyo wetu kwa juhudi na mashaka usagike na raha zote tuzipoteze ili lipate kung'aa, hata tukubali fedheha ya kila namna kwa ajili ya heshima ya Uislamu. Uhai wa Uislamu unatutaka fidia. Fidia hiyo ni nini? Ni kwamba tufe katika njia hii hii. Ndicho kifo ambacho unategemea uhai wa Islamu na uhai wa Waislamu na maonyesho ya Mwenyezi Mungu aliye hai (Fat'hi Islam, uk. 14-16).

7. Walipokuwa wakikaa kwenye (moto) huo.

إِذْ هُمْ عَلَيْهَا قُعُودٌ ﴿٧﴾

8. Nao ni mashahidi wa yale waliyoyafanya kwa waaminio.

وَهُمْ عَلَىٰ مَا يَفْعَلُونَ بِالْمُؤْمِنِينَ شُهُودٌ ﴿٨﴾

9. Nao hawakuwachukia ila kwa sababu walimwamini Mwenyezi Mungu, Mwenye uwezo, Mwenye kusifiwa.

وَمَا نَقَمُوا مِنْهُمْ إِلَّا أَنْ يُؤْمِنُوا بِاللَّهِ الْعَزِيزِ الْحَمِيدِ ﴿٩﴾

10. Ambaye ni Mwenye ufalme wa mbingu na ardhi; na Mwenyezi Mungu ni shahidi wa kila kitu.

الَّذِي لَهُ مُلْكُ السَّمَاوَاتِ وَالْأَرْضِ ۚ وَاللَّهُ عَلَىٰ كُلِّ شَيْءٍ شَهِيدٌ ﴿١٠﴾

11. Hakika wale wanaowafitini waaminio wanaume na waaminio wanawake, kisha hawakutubu, basi itakuwa kwao adhabu ya Jahanamu, na watapata adhabu ya kuungua.

إِنَّ الَّذِينَ فَتَنُوا الْمُؤْمِنِينَ وَالْمُؤْمِنَاتِ ثُمَّ لَمْ يَتُوبُوا فَلَهُمْ عَذَابُ جَهَنَّمَ وَلَهُمْ عَذَابُ الْحَرِيقِ ﴿١١﴾

12. Hakika wale walioamini na kutenda vitendo vizuri bila shaka zitakuwa kwao Bustani zenye mito ipitayo chini yao, hilo ndilo pato kubwa.

إِنَّ الَّذِينَ آمَنُوا وَعَمِلُوا الصَّالِحَاتِ لَهُمْ جَنَّاتٌ تَجْرِي مِنْ تَحْتِهَا الْأَنْهَارُ ۚ ذَٰلِكَ الْفَوْزُ الْكَبِيرُ ﴿١٢﴾

13. Hakika tamko la Mola wako ni kali sana.

إِنَّ بَطْشَ رَبِّكَ لَشَدِيدٌ ﴿١٣﴾

14. Yeye Ndiye Anayeanzisha na kurudiarudia.

إِنَّهُ هُوَ يُبْدِئُ وَيُعِيدُ ﴿١٤﴾

15. Naye ni msamehevu, Mpenda sana,

وَهُوَ الْغَفُورُ الْوَدُودُ ﴿١٥﴾

16. Mwenye kiti cha enzi, Mtukufu,

ذُو الْعَرْشِ الْمَجِيدُ ﴿١٦﴾

---

**Aya 12.** *Kutenda vitendo vizuri.* Yaani wanaofanya vitendo vizuri mahali vinapohitajika. Hii ndio maana hasa ya kutenda wema. Mathalan, kufunga saumu ni kitendo chema, lakini kufunga saumu siku ya Idi ni kitendo cha Shetani.

*Zitakuwa kwao Bustani zenye mito,* ndio kusema, watapata neema namna mbili, za juu na chini: watapata raha ya mwili na ya roho, na wataheshimiwa na watu na pia Mwenyezi Mungu.

**Aya 14.** *Yubdiu wa yu'iidu.* Mradi wa maneno haya ni kuwa Mwenyezi Mungu ndiye atakayewaadhibu hapa duniani na atakayewaadhibu katika Akhera pia.

17. Mtekelezaji kamili wa Anayoyapenda.

18. Je, zimekuwasilia habari za majeshi,

19. Ya Firauni na ya Wathamudi?

20. Lakini waliokufuru wamo katika kukadhibisha.

21. Na Mwenyezi Mungu Huwazunguka kwa namna wasiyoitambua.

22. Bali hii ni Qur'an tukufu,

23. Katika ubao uliohifadhiwa.

فَعَّالٌ لِّمَا يُرِيدُ ﴿١٦﴾

هَلْ أَتَاكَ حَدِيثُ الْجُنُودِ ﴿١٧﴾

فِرْعَوْنَ وَثَمُودَ ﴿١٨﴾

بَلِ الَّذِينَ كَفَرُوا فِي تَكْذِيبٍ ﴿١٩﴾

وَاللَّهُ مِن وَرَائِهِم مُّحِيطٌ ﴿٢٠﴾

بَلْ هُوَ قُرْآنٌ مَّجِيدٌ ﴿٢١﴾

فِي لَوْحٍ مَّحْفُوظٍ ﴿٢٢﴾ ع

---

**Aya 23.** *Lauh* ni kila ubapa wa mti au mfupa. Muradi wa kusema kuwa Qur'an iko katika "ubao uliohifadhiwa" ni kuwa iko wazi na itaenea sana na itafika katika mikono ya watu wengi. Sasa kitu kilicho wazi na kinachofika mbali mikononi mwa watu mbalimbali mtu atafikiri ya kuwa kitu cha namna hiyo kinaweza kuharibika. Basi Aya hii inaondoa shaka hiyo na kusema kuwa pia imehifadhika, na ya kwamba juu ya kuenea kwake namna hiyo watu hawataweza kuigeuza au kuibadilisha na kuiharibu, na itakaa salama kabisa. Bishara hii imetimia sawasawa.

سُوْرَةُ الطَّارِقِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَمَانِيَ عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 86. SURA AT-TAARIQ

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 18 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ١

2. Naapa kwa mbingu na kwa ajaye usiku.

وَالسَّمَآءِ وَالطَّارِقِ ٢

3. Na nini kitakujulisha ajaye usiku ni nini?

وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا الطَّارِقُ ٣

4. Ni nyota ing'aayo sana.

النَّجْمُ الثَّاقِبُ ٤

5. Hakuna nafsi yo yote isiyo na mchungaji juu yake.

اِنْ كُلُّ نَفْسٍ لَّمَّا عَلَيْهَا حَافِظٌ ٥

6. Basi mtu ajitazame ameumbwa kwa kitu gani,

فَلْيَنْظُرِ الْاِنْسَانُ مِمَّ خُلِقَ ٦

7. Ameumbwa kwa maji yaendayo kasi,

خُلِقَ مِنْ مَّآءٍ دَافِقٍ ٧

8. Yatokayo katikati ya mifupa ya mgongo na mbavu.

يَّخْرُجُ مِنْ بَيْنِ الصُّلْبِ وَالتَّرَآئِبِ ٨

9. Kwa yakini Yeye Ana uwezo wa kumrudisha.

اِنَّهٗ عَلٰى رَجْعِهٖ لَقَادِرٌ ٩

---

Sura hii ilishuka Makka. Baadhi ya marawi (wanaosimulia Hadithi za Mtume *s.a.w*) wanasema ya kwamba ilianguka nyota moja ya alfajiri, na Abu Jahal akaogopa, basi ndipo ziliposhuka Aya tatu za mwanzo wa sura hii.

**Aya 2.** *Taariq*. Neno hili lina maana tatu: (1) afikaye usiku; (2) Nyota ya alfajiri; (3) anayetupa changarawe kama makuhani wanaopiga falaki (Akrab).

Katika Aya ya 4 Mwenyezi Mungu Mwenyewe amekwisha onyesha ya kuwa muradi wa *Taariq* ni *Najmu thaaqib,* yaani nyota ing'aayo sana.

**Aya 4.** *Thaaqib,* "ing'aayo sana." Neno hili maana yake ni "atoboaye tundu." Ndiyo kusema *Najmu thaaqib* ni nyota itoboayo tungu katika giza, yaani inaliondoa (Akrab).

**Aya 5.** Watu wameifasiri Aya hii kwa maana mbalimbali. Mwenyezi Mungu ndiye Mlinzi wa kila mtu kama alivyosema katika Qur'an, *Mwenyezi Mungu ni Mlinzi wa kila kitu* (Ahzaab :3). Imesimuliwa na Mtume *s.a.w.* ya kuwa kila mwenye imani amewekewa Malaika 160 wanaomwondolea mawazo mabaya ya shetani kama wanavyoondolewa nzi ndani ya bakuli la asali (Ma'aani).

10. Siku zitakapodhihirishwa siri,

يَوْمَ تُبْلَى السَّرَآئِرُ ﴿١٠﴾

11. Basi hatakuwa na nguvu wala msaidizi.

فَمَا لَهٗ مِنْ قُوَّةٍ وَّلَا نَاصِرٍ ﴿١١﴾

12. Naapa kwa wingu lirudishalo mvua,

وَالسَّمَآءِ ذَاتِ الرَّجْعِ ﴿١٢﴾

13. Na kwa ardhi inayopasuka;

وَالْاَرْضِ ذَاتِ الصَّدْعِ ﴿١٣﴾

14. Kwa hakika hii (Qur'an) ni kauli ipambanuayo.

اِنَّهٗ لَقَوْلٌ فَصْلٌ ﴿١٤﴾

15. Wala hiyo si mzaha.

وَّمَا هُوَ بِالْهَزْلِ ﴿١٥﴾

16. Hakika wao wanafanya hila,

اِنَّهُمْ يَكِيْدُوْنَ كَيْدًا ﴿١٦﴾

17. Nami pia nabuni hila dhidi ya hila zao.

وَّاَكِيْدُ كَيْدًا ﴿١٧﴾

18. Basi wape makafiri muda; wape muda kidogo.

فَمَهِّلِ الْكٰفِرِيْنَ اَمْهِلْهُمْ رُوَيْدًا ﴿١٨﴾

---

**Aya 12.** *Raj'a.* Neno hili lina muradi wa mvua inayokuja mara kwa mara (Akrab). Pia mvua imeitwa *raj'a* kwa sababu mawingu yake huzuka katika mvuke wa maji unaopanda kutoka baharini na kurejea kunyesha tena ardhini (Baidhawi).

سُوْرَةُ الاَعْلٰى مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 87. SURA AL-A'LAA

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 20 pamoja na Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

سَبِّحِ اسْمَ رَبِّكَ الْاَعْلَى ②

2. Litukuze jina la Mola wako Aliye Mtukufu.

الَّذِيْ خَلَقَ فَسَوّٰى ③

3. Aliyeumba na Akastawisha.

وَالَّذِيْ قَدَّرَ فَهَدٰى ④

4. Na Aliyekadiria kisha Akaongoza.

وَالَّذِيْٓ اَخْرَجَ الْمَرْعٰى ⑤

5. Na Aliyechipusha malisho.

فَجَعَلَهٗ غُثَآءً اَحْوٰى ⑥

6. Halafu Akayafanya takataka nyeusi.

سَنُقْرِئُكَ فَلَا تَنْسٰٓى ⑦

7. Hivi karibuni Tutakusomesha wala hutasahau,

اِلَّا مَا شَآءَ اللّٰهُ اِنَّهٗ يَعْلَمُ الْجَهْرَ وَمَا يَخْفٰى ⑧

8. Ila Apendavyo Mwenyezi Mungu; Yeye Anajua yaliyo dhahiri na yaliyofichika.

وَنُيَسِّرُكَ لِلْيُسْرٰى ⑨

9. Nasi Tutakurahisisishia yaliyo mepesi.

---

Karibu wanazuoni wote wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Makka. Ibni Abbas, Ibni Zubair na Bibi Aisha pia wanasema kuwa sura hii ilishuka Makka. Imesimuliwa katika Musnad, Muslim na vitabu vingine vya Hadithi ya kuwa Nu'man bin Bashir alisema ya kuwa Mtume *s.a.w.* alikuwa anasoma sura hii katika rakaa ya kwanza ya Sala ya Ijumaa na rakaa za kwanza za Idi mbili. Seyidna Ali anasimulia ya kuwa Mtume *s.a.w.* alikuwa anapenda sana sura hii (Musnad Ahmad).

**Aya 7.** *Wala hutasahau,* yaani mambo yote yaliyomo katika Qur'an hii Mtume hatasahau. Ama kusahau ni tabia ya kila binadamu na Mtume pia alikuwa akisahau. Mathlan alisahau siku maalumu ya Lailat al Kadri alipokuwa akitoka kuwaambia watu; na pia alipata kusahau rakaa za Sala (Bukhari). Na pia Mtume *s.a.w.* alisema; "Ninasahau kama mnavyosahau ninyi" yaani katika mambo mengine ya desturi.

**Aya 9.** Alipokuwa katika taabu za mji wa Makka, Mwenyezi Mungu akamwambia kuwa atamrahisisishia mambo, na baadaye Mtume s.a.w. alipohamia Madina huko mambo yakawa rahisi kwake.

10. Basi ukumbushe maana kukumbusha kunafaa
11. Bila shaka atakumbuka mwenye kunyenyekea.
12. Na mwenye bahati mbaya atajitenga mbali nao.
13. Ambaye atauingia Moto mkubwa.
14. Kisha humo hatakufa wala hatakuwa hai.
15. Hakika amekwisha faulu aliyejitakasa,
16. Na akakumbuka jina la Mola wake na kusali.
17. Lakini ninyi mnapenda zaidi maisha ya dunia,
18. Hali Akhera ni bora na yenye kudumu.
19. Hakika haya yamo katika Vitabu vilivyotangulia,
20. Vitabu vya Ibrahimu na Musa.

فَذَكِّرْ اِنْ نَّفَعَتِ الذِّكْرٰى ١٠
سَيَذَّكَّرُ مَنْ يَّخْشٰى ١١
وَيَتَجَنَّبُهَا الْاَشْقَى ١٢
الَّذِيْ يَصْلَى النَّارَ الْكُبْرٰى ١٣
ثُمَّ لَا يَمُوْتُ فِيْهَا وَلَا يَحْيٰى ١٤
قَدْ اَفْلَحَ مَنْ تَزَكّٰى ١٥
وَذَكَرَ اسْمَ رَبِّهٖ فَصَلّٰى ١٦
بَلْ تُؤْثِرُوْنَ الْحَيٰوةَ الدُّنْيَا ١٧
وَالْاٰخِرَةُ خَيْرٌ وَّاَبْقٰى ١٨
اِنَّ هٰذَا لَفِى الصُّحُفِ الْاُوْلٰى ١٩
صُحُفِ اِبْرٰهِيْمَ وَمُوْسٰى ٢٠

سُوْرَةُ الْغَاشِيَةِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعٌ وَّعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 88. SURA AL-GHAASHIYA

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 27 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Je! Imekuwasilia habari ya msiba unaofunikiza kabisa?

هَلْ اَتٰىكَ حَدِيْثُ الْغَاشِيَةِ ②

3. Nyuso siku hiyo zitakuwa na huzuni,

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ خَاشِعَةٌ ③

4. Wakifanya kazi wakichoka.

عَامِلَةٌ نَّاصِبَةٌ ④

5. Wataingia katika Moto uwakao.

تَصْلٰى نَارًا حَامِيَةً ⑤

6. Watanyweshwa katika chemchem ichemkayo.

تُسْقٰى مِنْ عَيْنٍ اٰنِيَةٍ ⑥

7. Hawatakuwa na chakula isipokuwa cha miiba.

لَيْسَ لَهُمْ طَعَامٌ اِلَّا مِنْ ضَرِيْعٍ ⑦

8. Hakinenepeshi wala hakifai kwa njaa.

لَّا يُسْمِنُ وَلَا يُغْنِيْ مِنْ جُوْعٍ ⑧

9. Nyuso (nyingine) siku hiyo zitakuwa zenye neema.

وُجُوْهٌ يَّوْمَئِذٍ نَّاعِمَةٌ ⑨

---

Sura hii ilishuka Makka, na hakuna hitilafu juu ya jambo hili. Abdullah bin Abbas na Abdullah bin Zubair, wote wawili wanasimulia ya kwamba sura hii ilishuka Makka. Imesimuliwa na Nu'man bin Bashir katika Musnad Ibn Hanbal na Muslim na Sunani Nasai na Abu Dawud na Ibn Majah ya kuwa Mtume s.a.w. alikuwa anasoma katika rakaa ya kwanza ya Sala ya Ijumaa na Sala za Idi mbili sura A'laa na katika rakaa za pili sura hii Al-Ghaashiya. Hata kama Sala ya Ijumaa na ya Idi zilikutana katika siku moja, hata hivyo Mtume s.a.w. alikuwa anasoma sura hizi hizi katika sala zote mbili.

**Aya 2.** *Ghaashiyah,* "msiba unaofunikiza kabisa." Msiba huu ni wa siku ya Kiyama. Kadhalika makafiri wa Makka walifikiwa na msiba ambao unaonekana katika Aya hizi, nao ni wa njaa kubwa ya miaka saba mabayo Mtume *s.a.w.* aliomba akasema "Ee Mola wangu uwafikishie miaka saba kama ile ya Yusuf."

**Aya 9.** Hapa inaelezwa ya kuwa ingawa Waislamu katika Makka walikuwa na taabu, lakini siku zinakuja watakapokuwa na raha na makafiri watakuwa na dhiki.

10. Watakuwa radhi kwa ajili ya juhudi yao.

لِّسَعْيِهَا رَاضِيَةٌ ﴿١٠﴾

11. Katika Bustani iliyoinuka.

فِي جَنَّةٍ عَالِيَةٍ ﴿١١﴾

12. Hutasikia humo yasiyo na maana.

لَّا تَسْمَعُ فِيهَا لَاغِيَةً ﴿١٢﴾

13. Humo chemchem inatiririka.

فِيهَا عَيْنٌ جَارِيَةٌ ﴿١٣﴾

14. Humo mna viti vya fahari vilivyoinuka.

فِيهَا سُرُرٌ مَّرْفُوعَةٌ ﴿١٤﴾

15. Na vikombe vilivyowekwa kwa utaratibu.

وَأَكْوَابٌ مَّوْضُوعَةٌ ﴿١٥﴾

16. Na matakia yaliyopangwa safu.

وَنَمَارِقُ مَصْفُوفَةٌ ﴿١٦﴾

17. Na mazulia yaliyotandazwa.

وَزَرَابِيُّ مَبْثُوثَةٌ ﴿١٧﴾

18. Je! hawatazami ngamia jinsi walivyoumbwa.

أَفَلَا يَنظُرُونَ إِلَى الْإِبِلِ كَيْفَ خُلِقَتْ ﴿١٨﴾

19. Na mbingu jinsi ilivyoinuliwa.

وَإِلَى السَّمَاءِ كَيْفَ رُفِعَتْ ﴿١٩﴾

20. Na milima jinsi ilivyosimikwa.

وَإِلَى الْجِبَالِ كَيْفَ نُصِبَتْ ﴿٢٠﴾

21. Na ardhi jinsi ilivyotandazwa?

وَإِلَى الْأَرْضِ كَيْفَ سُطِحَتْ ﴿٢١﴾

22. Basi kumbusha, hakika wewe ni Mkumbushaji tu.

فَذَكِّرْ إِنَّمَا أَنتَ مُذَكِّرٌ ﴿٢٢﴾

23. Wewe si mlinzi wao.

لَّسْتَ عَلَيْهِم بِمُصَيْطِرٍ ﴿٢٣﴾

24. Lakini anayerudi nyuma na kukataa.

إِلَّا مَن تَوَلَّىٰ وَكَفَرَ ﴿٢٤﴾

25. Mwenyezi Mungu Atamwadhibu adhabu iliyo kubwa.

فَيُعَذِّبُهُ اللَّهُ الْعَذَابَ الْأَكْبَرَ ﴿٢٥﴾

26. Hakika marejeo yao ni Kwetu.

إِنَّ إِلَيْنَا إِيَابَهُمْ ﴿٢٦﴾

27. Kisha bila shaka hesabu yao ni juu Yetu.

ثُمَّ إِنَّ عَلَيْنَا حِسَابَهُم ﴿٢٧﴾

سُوْرَةُ الْفَجْرِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَثَلَاثُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 89. SURA AL-FAJR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 31 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa alfajiri,

وَالْفَجْرِ ﴿٢﴾

3. Na kwa mausiku kumi,

وَلَيَالٍ عَشْرٍ ﴿٣﴾

4. Na kwa shufwa na kwa witri,

وَّالشَّفْعِ وَالْوَتْرِ ﴿٤﴾

5. Na kwa usiku upitapo.

وَالَّيْلِ اِذَا يَسْرِ ﴿٥﴾

6. Hakika katika hayo ni kiapo kwa mwenye akili.

هَلْ فِيْ ذٰلِكَ قَسَمٌ لِّذِيْ حِجْرٍ ﴿٦﴾

7. Je! Hukuona jinsi Mola wako Alivyowafanya Waadi,

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِعَادٍ ﴿٧﴾

8. Wairam (waliokuwa) wenye majumba marefu-marefu,

اِرَمَ ذَاتِ الْعِمَادِ ﴿٨﴾

9. Majumba yaliyo kama yao hayakuwahi kujengwa hapo kabla katika nchi zote;

الَّتِيْ لَمْ يُخْلَقْ مِثْلُهَا فِي الْبِلَادِ ﴿٩﴾

10. Na Wathamudi waliochonga miamba katika bonde,

وَثَمُوْدَ الَّذِيْنَ جَابُوا الصَّخْرَ بِالْوَادِ ﴿١٠﴾

11. Na Firauni mwenye majeshi,

وَفِرْعَوْنَ ذِي الْاَوْتَادِ ﴿١١﴾

---

Sura hii pia ilishuka Makka. Mtungaji wa Tafsiri Fat'hul Bayan ameandika ya kuwa sura hii ni ya Makka bila hitilafu yo yote mbele ya wanazuoni. Ibni Abbas, Ibni Zubair na Bibi Aisha wote wanasema hivyo. Sura hii ilishuka katika majira ya kwanza ya Mtume kuwa Makka.

**Aya 4.** *Shufwa* na *Witri*. Shufwa ni tarakimu au idadi inayogawanywa kwa mbili na ikagawanyika bila kubaki, kama 2, 4, 6, 8, 10 n.k.w. Na witri ni hesabu au idadi iliyo kinyume na hiyo, kama 3, 5, 7, 9, 11 n.k.w. ambazo hazitagawanyika kwa mbili ila moja itabaki.

**Aya 8.** *Wairam.* Iram ni jina la babu ya 'Ad. Wengine wanasema Iram ni jina la mji walimokaa kabila la 'Ad (Razi).

الَّذِينَ طَغَوْا فِي الْبِلَادِ ﴿١٢﴾

12. Ambao walifanya maovu katika nchi;

فَأَكْثَرُوا فِيهَا الْفَسَادَ ﴿١٣﴾

13. Kisha walizidisha humo ufisadi?

فَصَبَّ عَلَيْهِمْ رَبُّكَ سَوْطَ عَذَابٍ ﴿١٤﴾

14. Kwa hiyo Mola wako Aliwapiga mjeledi wa adhabu.

إِنَّ رَبَّكَ لَبِالْمِرْصَادِ ﴿١٥﴾

15. Hakika Mola wako ni Mwenye kuvizia.

فَأَمَّا الْإِنسَانُ إِذَا مَا ابْتَلَاهُ رَبُّهُ فَأَكْرَمَهُ وَ
نَعَّمَهُ فَيَقُولُ رَبِّي أَكْرَمَنِ ﴿١٦﴾

16. Ama mwanadamu, Mola wake Anapomjaribu na Akamtukuza na kumneemesha, basi husema: Mola wangu Amenitukuza.

وَأَمَّا إِذَا مَا ابْتَلَاهُ فَقَدَرَ عَلَيْهِ رِزْقَهُ فَيَقُولُ
رَبِّي أَهَانَنِ ﴿١٧﴾

17. Na ama Anapomjaribu na kumpunguzia riziki yake, husema: Mola wangu Amenidhalilisha.

كَلَّا بَل لَّا تُكْرِمُونَ الْيَتِيمَ ﴿١٨﴾

18. Siyo! Bali ninyi hamuheshimu mayatima,

وَلَا تَحَاضُّونَ عَلَىٰ طَعَامِ الْمِسْكِينِ ﴿١٩﴾

19. Wala ninyi hamhimizi juu ya kulisha maskini.

وَتَأْكُلُونَ التُّرَاثَ أَكْلًا لَّمًّا ﴿٢٠﴾

20. Nanyi mnakula urithi kwa ulaji wa pupa,

وَتُحِبُّونَ الْمَالَ حُبًّا جَمًّا ﴿٢١﴾

21. Na ninyi mnapenda mali kwa pendo la kupita kiasi.

كَلَّا إِذَا دُكَّتِ الْأَرْضُ دَكًّا دَكًّا ﴿٢٢﴾

22. Sivyo! Itakapopondwa ardhi tikitiki,

وَجَاءَ رَبُّكَ وَالْمَلَكُ صَفًّا صَفًّا ﴿٢٣﴾

23. Na kufika Mola wako na Malaika safu-safu,

وَجِيءَ يَوْمَئِذٍ بِجَهَنَّمَ يَوْمَئِذٍ يَتَذَكَّرُ
الْإِنسَانُ وَأَنَّىٰ لَهُ الذِّكْرَىٰ ﴿٢٤﴾

24. Na Siku hiyo iataletwa Jahanamu. Siku hiyo mwanadamu atakumbuka, lakini kukumbuka kutamfaa nini?

---

**Aya 18.** Yatima hapa ama ni Mtume s.a.w. au ni mtu ye yote aliye yatima. Mtume *s.a.w.* alisema, "Nyumba nzuri ni ile anamoheshimiwa yatima, na nyumba mbaya ni ile anamoudhiwa yatima."

25. Atasema: Laiti ningalitanguliza (wema) kwa ajili ya uhai wangu!

يَقُولُ يٰلَيْتَنِي قَدَّمْتُ لِحَيَاتِي ﴿٢٥﴾

26. Basi Siku hiyo hataadhibu ye yote namna ya kuadhibu Kwake.

فَيَوْمَئِذٍ لَّا يُعَذِّبُ عَذَابَهُ أَحَدٌ ﴿٢٦﴾

27. Wala hatafunga ye yote jinsi ya kufunga Kwake.

وَلَا يُوثِقُ وَثَاقَهُ أَحَدٌ ﴿٢٧﴾

28. Ewe roho uliyepata faraja!

يٰأَيَّتُهَا النَّفْسُ الْمُطْمَئِنَّةُ ﴿٢٨﴾

29. Rudi kwa Mola wako hali ya kuridhika na kumridhisha.

ارْجِعِي إِلَىٰ رَبِّكِ رَاضِيَةً مَّرْضِيَّةً ﴿٢٩﴾

30. Basi ingia katika watumishi wangu,

فَادْخُلِي فِي عِبَادِي ﴿٣٠﴾

31. Na ingia katika Pepo Yangu.

وَادْخُلِي جَنَّتِي ﴿٣١﴾

سُوْرَةُ الْبَلَدِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اِحْدٰى وَعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 90. SURA AL-BALAD

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 21 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ۝١

2. Naapa kwa mji huu.

لَآ اُقْسِمُ بِهٰذَا الْبَلَدِ ۝٢

3. Nawe utashuka katika mji huu.

وَاَنْتَ حِلٌّۢ بِهٰذَا الْبَلَدِ ۝٣

4. Naapa kwa (baba) mzazi na kwa (mwanawe) aliyemzaa.

وَوَالِدٍ وَّمَا وَلَدَ ۝٤

5. Hakika Tulimwumba mtu katika taabu.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ فِيْ كَبَدٍ ۝٥

6. Je! anadhani ya kuwa hapana ye yote mwenye uwezo juu yake?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّنْ يَّقْدِرَ عَلَيْهِ اَحَدٌ ۝٦

7. Anasema: Nimeharibu mali nyingi (bure).

يَقُوْلُ اَهْلَكْتُ مَالًا لُّبَدًا ۝٧

8. Je! anadhani ya kuwa hapana ye yote amwonaye?

اَيَحْسَبُ اَنْ لَّمْ يَرَهٗٓ اَحَدٌ ۝٨

9. Je! Hatukumpa macho mawili,

اَلَمْ نَجْعَلْ لَّهٗ عَيْنَيْنِ ۝٩

10. Na ulimi, na midomo miwili,

وَلِسَانًا وَّشَفَتَيْنِ ۝١٠

11. Na Tukamwonyesha njia mbili ziendazo juu za daraja bora?

وَهَدَيْنٰهُ النَّجْدَيْنِ ۝١١

---

Ibni Abbas na Ibni Zubair wanaeleza ya kuwa sura hii ilishuka Makka, mwishoni mwa mwaka wa tau au mwanzoni mwa mwaka wa nne wa utume.

**Aya 3.** Hapa Mtume *s.a.w.* anaahidiwa ya kwamba ataingia katika mji wa Makka katika hali ya adhma na ushindi, na yote hii atapata kwa sababu ya taabu na mashaka aliyobeba zamani.

**Aya 11.** *Njia mbili zilizoinuka* ni njia za maendeleo ya dunia na ya dini, au ni njia za wema na ubaya.

12. Lakini hakufuata njia ya 'Aqabah'.

فَلَا اقْتَحَمَ الْعَقَبَةَ ﴿١١﴾

13. Na nini kitakujulisha njia ya 'Aqabah' ni nini?

وَمَآ أَدْرٰكَ مَا الْعَقَبَةُ ﴿١٢﴾

14. Ni kumpa mtumwa uungwana,

فَكُّ رَقَبَةٍ ﴿١٣﴾

15. Au kumlisha siku ya njaa,

أَوْ إِطْعٰمٌ فِي يَوْمٍ ذِي مَسْغَبَةٍ ﴿١٤﴾

16. Yatima jamaa,

يَتِيمًا ذَا مَقْرَبَةٍ ﴿١٥﴾

17. Au maskini hohe hahe.

أَوْ مِسْكِينًا ذَا مَتْرَبَةٍ ﴿١٦﴾

18. Kisha awe miongoni mwa waaminio na wanaousiana kusubiri na wanaousiana kuhurimiana.

ثُمَّ كَانَ مِنَ الَّذِينَ ءَامَنُوا وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ وَتَوَاصَوْا بِالْمَرْحَمَةِ ﴿١٧﴾

19. Hao ndio watu wa upande wa kuume.

أُولٰٓئِكَ أَصْحٰبُ الْمَيْمَنَةِ ﴿١٨﴾

20. Lakini waliokataa Aya Zetu, hao ndio watu wa upande wa kushoto;

وَالَّذِينَ كَفَرُوا بِـَٔايٰتِنَا هُمْ أَصْحٰبُ الْمَشْـَٔمَةِ ﴿١٩﴾

21. Moto uliofunikwa utaruka juu yao.

عَلَيْهِمْ نَارٌ مُّؤْصَدَةٌۢ ﴿٢٠﴾

سُوْرَةُ الشَّمْسِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتَّ عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 91. SURA ASH-SHAMS

Imeteremshwa Makka

I*na Aya 16 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Naapa kwa jua na kwa wakati linapoanza kutoa nuru,

وَالشَّمْسِ وَضُحٰهَا ②

3. Na kwa mwezi unapoliandama,

وَالْقَمَرِ اِذَا تَلٰهَا ③

4. Na kwa mchana unapolidhihirisha,

وَالنَّهَارِ اِذَا جَلّٰهَا ④

5. Na kwa usiku unapolifunika,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰهَا ⑤

6. Na kwa mbingu na kwa Yule Aliyeijenga.

وَالسَّمَآءِ وَمَا بَنٰهَا ⑥

7. Na kwa ardhi na kwa Yule Aliyeitandaza,

وَالْاَرْضِ وَمَا طَحٰهَا ⑦

8. Na kwa nafsi na kwa Yule Aliyeistawisha,

وَنَفْسٍ وَّمَا سَوّٰهَا ⑧

9. Kisha Akaifunulia maovu yake na wema wake;

فَاَلْهَمَهَا فُجُوْرَهَا وَتَقْوٰهَا ⑨

10. Bila shaka hufanikiwa ambaye huikuza;

قَدْ اَفْلَحَ مَنْ زَكّٰهَا ⑩

---

Sura hii ilishuka Makka. Ibni Abbas anasimulia ya kuwa ilishuka Makka. Ukba bin Aamir anasimulia ya kwamba Mtume s.a.w. aliwaamrisha watu kusoma sura Shams na sura Dhuha katika Sala ya Adhuhuri (Fat'hul Bayan).

**Aya 2.** *Naapa kwa jua.* Muradi wa jua hapa ni Mtume Muhammad *s.a.w.*

**Aya 3.** *Na kwa mwezi.* Mwezi ni sayari inayochukua nuru yake toka kwa jua, na hapa muradi wake ni Masihi Aliyeahidiwa, au watu watawa watakaochukua nuru ya Mtume *s.a.w.* na kuizagaza duniani kama vile mwezi unavyoonyesha nuru ya jua.

**Aya 10.** *Amefaulu aliyeitakasa.* Yaani aliyeitakasa nafsi yake kwa kufuata nuru ya Mtume Muhammad *s.a.w.* Kama watu wanatakasa nafsi zao na kusafisha roho zao, bila shaka hao ndio

11. Na bila shaka amejihasiri aliyeifukia.

وَقَدْ خَابَ مَن دَسَّاهَا ﴿١١﴾

12. Wathamudi walikadhibisha kwa sababu ya upotevu wao mkubwa.

كَذَّبَتْ ثَمُودُ بِطَغْوَاهَا ﴿١٢﴾

13. Aliposimama mwovu wao kubwa.

إِذِ انبَعَثَ أَشْقَاهَا ﴿١٣﴾

14. Hapo Mtume wa Mungu akawaambia: (Huyu) ni ngamia wa Mwenyezi Mungu(mwacheni) na kinywaji chake.

فَقَالَ لَهُمْ رَسُولُ اللَّهِ نَاقَةَ اللَّهِ وَسُقْيَاهَا ﴿١٤﴾

15. Lakini walimkatalia na waliikata miguu ya nyuma ya yule ngamia, kwa hiyo Mola wao Aliwaangamiza kwa sababu ya dhambi zao, na Akawafukia ardhini na kuisawazisha,

فَكَذَّبُوهُ فَعَقَرُوهَا فَدَمْدَمَ عَلَيْهِمْ رَبُّهُم بِذَنبِهِمْ فَسَوَّاهَا ﴿١٥﴾

16. Wala Haogopi matokeo yake.

وَلَا يَخَافُ عُقْبَاهَا ﴿١٦﴾

---

wanaopata ufaulu. Lakini asiyetakasa nafsi yake katika nuru ya Mtume *s.a.w.* yeye kwa hakika anadidimiza nafsi yake katika uchafu, na hivyo anashindwa na anapata hasara, maana kwa kuacha nuru na kukaa katika giza, anawezaje kupata ufaulu?

**Aya 16.** *Wala Haogopi matokeo yake.* Watu wa kabila la Thamudi walishindana na Nabii wao wakaangamizwa, na kadhalika makafiri wa Makka wakashindana na Mtume *s.a.w.* katika kazi zake. Hivyo wanaonywa ya kuwa nao wataangamizwa vile vile, na Mwenyezi Mungu hatajali

سُوْرَةُ الَّيْلِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اثْنَتَانِ وَعِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 92. SURA AL-LAIL

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 22 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ (1)

2. Naapa kwa usiku ufunikapo,

وَالَّيْلِ اِذَا يَغْشٰى (2)

3. Na kwa mchana uangazapo,

وَالنَّهَارِ اِذَا تَجَلّٰى (3)

4. Na kwa Yule Aliyeumba kiume na kike.

وَمَا خَلَقَ الذَّكَرَ وَالْاُنْثٰى (4)

5. Hakika bidii yenu ni mbalimbali.

اِنَّ سَعْيَكُمْ لَشَتّٰى (5)

6. Lakini anayetoa (sadaka) na kumcha (Mwenyezi Mungu),

فَاَمَّا مَنْ اَعْطٰى وَاتَّقٰى (6)

7. Na husadikisha yote yaliyo mema,

وَصَدَّقَ بِالْحُسْنٰى (7)

8. Basi Tutamrahisishia mambo kuwa mepesi.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْيُسْرٰى (8)

9. Na yule afanyaye ubahili, na kujifahamu kuwa yeye si mhitaji kwa ye yote,

وَاَمَّا مَنْ بَخِلَ وَاسْتَغْنٰى (9)

10. Na kukadhibisha jambo jema,

وَكَذَّبَ بِالْحُسْنٰى (10)

11. Basi tutamrahisishia kupata taabu.

فَسَنُيَسِّرُهٗ لِلْعُسْرٰى (11)

12. Na mali yake haitamfaa atakapoangamia.

وَمَا يُغْنِيْ عَنْهُ مَالُهٗٓ اِذَا تَرَدّٰى (12)

---

Kwa kauli ya wanazuoni wote sura hii ilishuka Makka. Abdullah bin Abbas na Abdullah bin Zubair pia wanasema hivyo hivyo.

**Aya 6.** Mtu anayetoa sadaka katika njia za dini na kufuata haki yeye hupata raha duniani na Akhera.

13. Hakika kuongoza ni juu Yetu.

إِنَّ عَلَيْنَا لَلْهُدَىٰ ﴿١٣﴾

14. Na bila shaka ni Yetu (maisha ya) Akhera na ya mwanzo.

وَإِنَّ لَنَا لَلْآخِرَةَ وَالْأُولَىٰ ﴿١٤﴾

15. Basi nawahadharisheni na Moto uwakao.

فَأَنذَرْتُكُمْ نَارًا تَلَظَّىٰ ﴿١٥﴾

16. Hatauingia ila mwenye bahati mbaya sana.

لَا يَصْلَاهَا إِلَّا الْأَشْقَى ﴿١٦﴾

17. Aliyekadhibisha na kurudi nyuma.

الَّذِي كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰ ﴿١٧﴾

18. Na amchaye Mwenyezi Mungu ataepushwa nao,

وَسَيُجَنَّبُهَا الْأَتْقَى ﴿١٨﴾

19. Ambaye hutoa mali yake kujitakasa.

الَّذِي يُؤْتِي مَالَهُ يَتَزَكَّىٰ ﴿١٩﴾

20. Na hapana ye yote aliyemfanyia hisani ili apate kulipwa,

وَمَا لِأَحَدٍ عِندَهُ مِن نِّعْمَةٍ تُجْزَىٰ ﴿٢٠﴾

21. Isipokuwa kupata radhi ya Mola Aliye juu.

إِلَّا ابْتِغَاءَ وَجْهِ رَبِّهِ الْأَعْلَىٰ ﴿٢١﴾

22. Naye hivi karibuni atakuwa radhi

وَلَسَوْفَ يَرْضَىٰ ﴿٢٢﴾

---

**Aya 19.** Ingawa masahaba wote walikuwa wanafanya bidii sana kutoa mali zao katika njia ya dini, lakini Seyidna Abu Bakar alizidi, hata Mtume *s.a.w.* akasema, "Haiukunifaa mali ya mtu ye yote kamwe kama ilivyonifaa mali ya Abu Bakar" (Tirmidhi).

سُوْرَةُ الضُّحٰى مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اثْنَتَا عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 93. SURA ADH-DHUHAA

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 12 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Naapa kwa mchana, | وَالضُّحٰى ② |
| 3. Na kwa usiku unapotanda. | وَالَّيْلِ اِذَا سَجٰى ③ |
| 4. Hakukuacha Mola wako wala Hakukukasirikia. | مَا وَدَّعَكَ رَبُّكَ وَمَا قَلٰى ④ |
| 5. Na bila shaka wakati ujao ni bora kwako kuliko uliotangulia. | وَلَلْاٰخِرَةُ خَيْرٌ لَّكَ مِنَ الْاُوْلٰى ⑤ |

---

Ibni Abbas anasimulia ya kuwa sura hii ilishuka Makka. Ulikatika wahyi na sura hii baadaye ikashuka, Mtume *s.a.w.* alipokuwa naisoma au kumsikia mtu anaisoma, aliamrisha watu wasome takbira, *Allahu Akbar* (Mungu ni Mkuu kabisa), na pengine alikuwa anasoma, *Allaahu akbar, Allahu akba, la ilaaha illallaahu Allaahu akbar.*

**Aya 2.** *Ad-dhuhaa.* Neno hili maana yake ni wakati ule mchana unapoanza mpaka jua linapoanza kupinduka (Akrab).

Katika maisha yote ya Mtume *s.a.w.* mchana mmoja na usiku mmoja uliopata kumfikia ulikuwa wenye maana sana. Usiku ni ule aliondoka Makka kwa kuhamia Madina, na mchana ni ule aliofika Makka kutoka Madina, na mji wa Makka ukaangukia mikononi mwake. Usiku huu na mchana huu ni kitu chenye maana kubwa katika uhai wake, na Mwenyezi Mungu anatoa ushahidi wa mchana ule na usiku ule kuhakikisha ya kwamba hakumwacha Mtume *s.a.w.* wala hakumkasirikia.

Ndiyo kusema, Mtume *s.a.w.* usiku alipohama Makka nyumba yake ilikuwa imezungukwa na maadui waliokwenda kumwua. Ingekuwa Mungu alimkasirikia asingeweza kupona na bila shaka angeangamia. Kadhalika alipokuja kuishinda Makka ilikuwa ni mchana kweupe, maadui zake wanaona na Mungu na Malaika wake pia wanamwona. Hivyo kama Mtume *s.a.w.* angekuwa amekasirikiwa na Mwenyezi Mungu asingeachwa ashinde na afanikiwe. Kwa neno zima usiku ule na mchana ule vinahakikisha kuwa Mungu alikuwa pamoja na Mtume *s.a.w.*

**Aya 4.** Katika siku za mwanzo za utume, wahyi haukuja kwa Mtume *s.a.w.* kwa siku mbili tatu. Dada wa Abu Sufyan akamwambia Mtume *s.a.w.* ya kuwa "Shetani wako amekuacha." Mtume *s.a.w.* akahuzunika sana. Basi Mwenyezi Mungu akateremsha Aya hii kumfariji na kumwambia kuwa kila wakati wako ujao unakuwa bora zaidi kuliko uliopita, na utaendelea namna hii kuzidishiwa heri. Basi Mungu hakukuacha bali anakusaidia.

| | |
|---|---|
| 6. Na Mola wako hivi karibuni Atakupa na utaridhika. | وَلَسَوْفَ يُعْطِيكَ رَبُّكَ فَتَرْضَىٰ ٥ |
| 7. Je! Hakukukuta u yatima na Amekupa makao? | أَلَمْ يَجِدْكَ يَتِيمًا فَآوَىٰ ٦ |
| 8. Na Akakukuta ukihangaika (kuongoza watu) naye Amekuongoza? | وَوَجَدَكَ ضَالًّا فَهَدَىٰ ٧ |
| 9. Na Akakukuta mhitaji naye Amekutajirisha? | وَوَجَدَكَ عَائِلًا فَأَغْنَىٰ ٨ |
| 10. Basi usimkemee yatima, | فَأَمَّا الْيَتِيمَ فَلَا تَقْهَرْ ٩ |
| 11. Wala usimkaripie aombaye. | وَأَمَّا السَّائِلَ فَلَا تَنْهَرْ ١٠ |
| 12. Na ama neema za Mola wako, basi uzisimulie kwa watu wengine. | وَأَمَّا بِنِعْمَةِ رَبِّكَ فَحَدِّثْ ١١ |

---

**Aya 7.** *Hakukukuta yatima?* Abdullah, baba wa Mtume *s.a.w.* alifariki dunia miezi mitatu kabla Mtume hajazaliwa; mama yake, Amina akafariki Mtume alipokuwa na umri wa miaka sita, na babu yake, Abdul Muttalib, aliyemchukua kumlea akafa Mtume alipokuwa na umri wa mika minane. Basi namna hii Mtume alibaki yatima kabisa na alilelewa na baba yake mdogo, aitwaye Abu Talib.

**Aya 8.** *Dhaallan.* Neno hili mapadre wamelifasiri "kupotea" katika shauku yao ya kutaka kuonyesha kuwa Mtume s.a.w. alikuwa na dhambi. Wanatafsiri Aya hii hivi; Hakukukuta umepotea njia akakuongoza?' (Padre Dale). Lakini neno *dhaallan* hapa halina maana ya "kupotea njia" wala si siku zote katika Kiarabu linapokuwa na maana hiyo. Neno hilo limetafsiriwa na Mwenyezi Mungu Mwenyewe katika sura hii hii. Mtume alikutwa na shida tatu na akazitimiziwa na akaambiwa maagizo matatu: (1) Alikutwa yatima, Mungu anamwambia, "Usimkaripie yatima" (Aya ya 10). (2) Alikutwa dhaallan (Ahangaikaye na aombaye radhi ya Mungu). Mungu anamwambia, "Wala usimkaripiye aombaye" (Aya ya 11). (3) Alikuwa mhitaji, Mungu anamwambia, "Dhihirisha neema za Mola wako ulizopewa. Hivyo hakuna hapa habari za kupotea. Isitoshe historia inahakikisha ya kuwa Mtume toka utoto wake alikuwa akichukia sana masanamu, na hakupata kusema uwongo hata mara moja, wala hakuwa akitoka kwenda cheza na wenziwe. Na alijulikana kuwa mwaminifu kabisa. Hivyo maneno haya ya mapadre si ya kweli, bali ni ya uadui tu.

سُوْرَةُ اَلَمْ نَشْرَحْ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 94. SURA ALAM NASHRAH

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 9 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Je! Hatukukupanulia kifua chako?

اَلَمْ نَشْرَحْ لَكَ صَدْرَكَ ﴿٢﴾

3. Na Tumekuondolea mzigo wako,

وَوَضَعْنَا عَنْكَ وِزْرَكَ ﴿٣﴾

4. Uliokulemea mgongo wako,

الَّذِيْۤ اَنْقَضَ ظَهْرَكَ ﴿٤﴾

5. Na Tukakunyanyulia sifa zako?

وَرَفَعْنَا لَكَ ذِكْرَكَ ﴿٥﴾

6. Basi kwa hakika pamoja na dhiki iko faraja.

فَاِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٦﴾

7. Hakika pamoja na dhiki iko faraja.

اِنَّ مَعَ الْعُسْرِ يُسْرًا ﴿٧﴾

8. Basi upatapo faragha fanya juhudi.

فَاِذَا فَرَغْتَ فَانْصَبْ ﴿٨﴾

9. Na kwa Mola wako elekea, ukimtafuta Yeye kwa shauku.

وَاِلٰى رَبِّكَ فَارْغَبْ ﴿٩﴾

---

Sura hii ilishuka Makka na hakuna hitilafu (Fat'hul Bayan). Inaonekana ya kuwa sura hii ilishuka mwaka wa tatu au karibu yake baada ya Mtume *s.a.w.* kudai utume.

**Aya 2.** Kilipanuliwa kwa nuru ya kiungu na utulivu uliotoka kwa Mwenyezi Mungu na kwa ufunuo na Malaika kumsaidia (Mufradat).

**Aya 4.** Mzigo aliopewa Mtume *s.a.w.* ni mkubwa kabisa. Kuwafikishia watu wa dunia nzima ujumbe na kuwaingiza katika Uislamu, kuwasuluhisha na kuwaachisha mila zao mbaya na kuwaachisha dini za uwongo, hakika huu ni mzigo mkubwa, na yeye ni peke yake. Huu ndio mzigo uliomwelemea Mtume *s.a.w.* na Mwenyezi Mungu akamfanyia kazi yake kuwa rahisi.

سُوْرَةُ التِّيْنِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 95. SURA AT-TIIN

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 9 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Naapa kwa Tini na Zeituni,

وَالتِّيْنِ وَالزَّيْتُوْنِ ﴿٢﴾

3. Na kwa mlima Sinai,

وَطُوْرِ سِيْنِيْنَ ﴿٣﴾

4. Na kwa Mji huu ulio makao ya amani,

وَهٰذَا الْبَلَدِ الْاَمِيْنِ ﴿٤﴾

5. Bila shaka Tumemwumba mtu kwa rasimu iliyo bora kabisa miongoni mwa rasimu za uumbaji.

لَقَدْ خَلَقْنَا الْاِنْسَانَ فِيْٓ اَحْسَنِ تَقْوِيْمٍ ﴿٥﴾

6. Halafu Tukamrudisha katika hali ya chini kabisa kuliko ya wale walio chini,

ثُمَّ رَدَدْنٰهُ اَسْفَلَ سٰفِلِيْنَ ﴿٦﴾

7. Isipokuwa wale wenye kuamini na kutenda mema, basi watakuwa na ujira usiokwisha.

اِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ فَلَهُمْ اَجْرٌ غَيْرُ مَمْنُوْنٍ ﴿٧﴾

8. Basi ni nani atakayekukadhibisha baada ya haya katika hukumu?

فَمَا يُكَذِّبُكَ بَعْدُ بِالدِّيْنِ ﴿٨﴾

9. Je! Mwenyezi Mungu si Hakimu bora kuliko mahakimu?

اَلَيْسَ اللّٰهُ بِاَحْكَمِ الْحٰكِمِيْنَ ﴿٩﴾

---

Ibni Abbas na Ibn Zubair wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Makka, na wanazuoni wote wanakubali jambo hili.

**Aya 2.** Neno la Tin linaashiria kwa Nabii Adamu (Mwanzo 3:1-7), Zeituni linaashiria kwa Nabii Nuhu (Mwanzo 8:12). Mlima Sinai linaashiria kwa Nabii Musa, na mji huu wenye amani ni ishara kwa Mtume Muhammad s.a.w. ya kwamba Manabii hawa ni ushahidi wa kwamba Mwenyezi Mungu amemwumba mwanadamu kwa umbo bora.

**Aya 5.** *Tulimwumba mtu kwa umbo bora.* Aya hii inaonyesha ya kwamba asili ya mwanadamu ni bora, na dhambi ni kitu tu anachochuma mwenyewe, ambacho hakiko katika asili yake.

Fundisho hili ni hitilafu na fundisho la Kikristo linalosema kuwa kukosa kwa Adamu na Hawa ndiko kumeleta dhambi ya kwanza hapa duniani, na ya kwamba kila mtu anayezaliwa anazaliwa na dhambi hiyo. Wanasema ya kuwa Mungu hawezi kuwasamehe watu dhambi zao bure, mpaka itoke kafara, na kafara hiyo ni Yesu bin mariamu, mwana wa Mungu, aliyejitoa auawe ili achukue dhambi za watu nao waokoke.

Jambo hili ni katika misingi ya dini ya Kikristo. Hitilafu hii ni kubwa baina yetu sisi nao. Sisi tunasadiki tunavyofundishwa na Qur'an na Mtume Muhammad *s.a.w.* ya kwamba Mungu ni Mwenye rehema na ni Mwenye kughofiri madhambi. Kila mtu na awe na dhambi nyingi zilizojaa dunia yote na mbingu yote, lakini mara akijitupa kwa Mwenyezi Mungu na kufanya toba ya kweli, asiwe na nia ya kurejea madhambi, bila shaka Mungu atamsamehe kabisa madhambi yake, wala hapana haja ya kuwa mtu mwingine ajitoa kuuawa kama kafara kwa ajili yake, na awe mtu mwema namna gani. Hivyo jambo hili tunalijadili kwa urefu kidogo:-

Wakristo wanasema ya kuwa Mungu alimweka Adamu na Hawa katika bustani. Akawaambia wale matunda ya miti yote isipokuwa mti wa "Kujua mema na Mabaya" maana wakila huo watakufa. Nyoka akamwendea Hawa, akamdanganya ya kwamba akila tunda lile atakuwa naye sawa na Mungu, atajua mema na mabaya. Hawa akadanganyika, akala, na akampelekea Adamu naye akala. Walipokwisha kula, Mungu akawaapiza nyoka, Hawa na Adamu.

Nyoka akaambiwa, "Umelaaniwa wewe kuliko wanyama wote, na kuliko kila mnyama wa bara; utatambaa kwa tumbo lako, nawe utakula mchanga siku zote za maisha yako: nami nitatia uadui kati ya wewe na huyo mwanamke, na kati ya uzao wako na uzao wake; huo utakusheta kichwa chako, na wewe utamsheta kisigino chake" (Mwanzo 3:14-15).

Hawa naye akaambiwa, Nitazidisha sana usumbufu wako na kutunga mimba kwako katika uchungu utazaa watoto, na tamaa yako itakuwa ikimwelemea mumeo, naye atatawala juu yako (Mwanzo 3:16).

Adamu naye akaambiwa, "Hii nchi imelaaniwa kwa ajili yako wewe; utakula viliwa vyake katika taabu siku zote za maisha yako; nayo itakumeeshea miiba na mibaruti-mwitu; nawe utakula majani ya mashamba; katika jasho la uso wako utakula chakula chako, hata utakaporejea katika udongo" (Mwanzo 3:17-19).

Wakristo wanatuambia ya kuwa wanadamu wote kila wanapozaliwa wanakuja duniani hali wamekwisha rithi dhambi hiyo ya Adamu. Sababu yake, wasemavyo Wakatoliki, ni kwamba mfalme akiondolewa katika ufalme, basi na wanawe pia wanakosa haki ya kutawala, au kama vile mtoto kurithi ugonjwa wa wazazi wake. Juu ya hayo bila kutoa sababu wanasema Mariamu mama wa Yesu hakurithi dhambi hiyo ya asili ingawa wazazi wake walikuwa nayo, na Yesu pia wanasema, hakurithi dhambi hiyo. Wanatuambia ya kuwa watu wanaobatizwa ndio huondokewa na dhambi ya asili, wakikiri kuwa Yesu ni mwokozi wao, ambaye amekufa msalabani kuwakomboa, naye amejitoa kuwa kafara, ili achukue dhambi za dunia nzima, na wanaomwamini wapone.

Wakatoliki na Waprotestanti wanapatana sana katika itikadi hii.

Sasa tuyahoji mafundisho hayo kidogo kidogo:-

1. Kosa tunaloambiwa alifanya Hawa na Adamu ni "kula mti wa kujua mema na mabaya." Ndiyo kusema kabla hawajaula mti ule walikuwa ni watu wasio na uwezo wa kupambanua wema ni nini na ubaya ni nini Yaani hawakuwa na ujuzi wa kibinadamu. Wangekuwa na ujuzi wa kupambanua wema na ubaya, kisha wakakosa, hapo wangelaumiwa, maana wamekosa hali ya kujua. Lakini hawa na mumewe walikuwa hawajui lo lote. Na anayekosa kwa sababu amenyimwa uwezo wa kutambua, hastahili adhabu. Hivyo kuadhibiwa Hawa na Adamu juu ya jambo hili ni kuonewa bure.

2. Kusema ya kwamba kosa la Hawa na mumewe limeambukizwa wanadamu wote, na ya kwamba wanaadhibiwa kwa sababu ya kosa hili, bila shaka ni kuonewa. Kwanza hakuna mtu ye yote aliyemwambia Mungu kuwa azaliwe na Hawa na Adamu ambao wamekwisha kosa. Kuzaliwa kwao nao ni kushurutishwa tu. Na kama watashurutishwa pia kurithi dhambi yao, ili wapate

kuadhibiwa kwa kosa ambalo si lao, basi itakuwa kumshtaki Mungu kuwa anawaonea watu, hata kanuni za watu wenye akili hazimwadhibu mtoto kwa kosa la baba yake. Hata kama ni mfalme, kwa wenye akili aondolewapo baba yake kwa kosa, mtoto hutawalishwa. Wala siyo kila mara mtoto hurithi ugonjwa wa wazazi wake. Watu wenye maarifa hawaruhusu watoto wao kurithi magonjwa yao. Madaktari huweza kumtibu mama kabla hajazaa na mtoto akazaliwa hana ugonjwa wa mama yake. Je hao wote wana maarifa zaidi kuliko Mungu, hata ashindwe kumfanya mtoto wa wazazi wenye kosa kuzaliwa pasipo kosa?

3. Biblia yenyewe inatuonyesha majina ya watu wengi ambao walikuwa watukufu mbele ya Mungu, nao ni binadamu, watu ambao waliokoka bila kubatizwa kwa jina la Yesu. Kama ni kweli waliirithi dhambi ile, basi waliokoka namna gani? Kwa mfano tunasoma:-

(a) "Enok (Idrisa) alikuwa akienda pamoja na Mwenyezi Mungu: kisha asionekane; kwa kuwa Mwenyezi Mungu alimtwaa" (Mwanzo 5:24). Wakristo wanasadiki ya kuwa Enok alikwenda mbinguni na kiwiliwili chake. Inaonekana aliokoka. Adhabu mojawapo aliyopewa Adamu ni kufa na kuzikwa ardhini (Mwanzo 3:19). Lakini Wakristo wanasema Enok hakufa, alikwenda mbinguni. Ingekuwa kweli Adamu alifanya dhambi ya kurithiwa na watu, ilikuwaje Enok akatembea pamoja na Mungu, na kuchukuliwa naye mbinguni, hali Yesu na wafuasi wake walikuwa hawajajulikana kama watafika ardhini kuja batiza watu?

(b) Nuhu anasemwa, "Alikuwa ni mtu mwenye haki, mtimilifu katika vizazi vyake: Nuhu alikuwa akienda pamoja na Mwenyezi Mungu" (Mwanzo 6:9). Na Lamek babaye Nuhu, alipomzaa Nuhu akasema, "Huyo atatuliza nyoyo kwa ajili ya kazi yetu yote na kwa ajili ya taabu ya mikono yetu, kwa sababu ya hii nchi ambayo Jehova ameilaani" (Mwanzo 5:29). Imeandikwa ya kuwa Mungu alithubutisha agano lake na Nuhu (Mwanzo 6:18), "Nuhu akamjengea Jehova madhabahu: naye akatwaa kila mnyama aliyekuwa tohara, na kila ndege aliyekuwa tohara, akachinja sadaka za kuteketezwa juu ya madhabahu. Jehova akapata harufu, harufu ipendezayo: na Jehova akasema moyoni mwake, Sitailaani nchi tena kabisa kwa ajili ya bin-Adamu" (Mwanzo 8:20-21). Ni wazi kwa maneno haya ya kuwa Nuhu hakuwa na lawama mbele ya Mungu, hata Mungu akafurahi naye, na ile laana inayosemwa ililaaniwa nchi (Mwanzo 3:17) hapa imebatilishwa. Na Mungu anasema hatailaani tena nchi. Je kama ni kweli kosa la hawa na Adamu liliwagandama wanadamu wote, kwa nini kisa hiki cha Nuhu kinabatilisha fundisho hilo la Wakristo?

(c) Zakaria na mkewe "wote wawili wenye haki mbele za Mungu. wakiendelea katika amri zote za Bwana na hukumu zake zote bila lawama" (Luka 1:6).

(d) Nabii Yahya (Yohana) alibashiriwa na Malaika kuwa "atakuwa mkuu mbele ya Mungu, hatakunywa divai wala kileo; naye atajazwa roho Mtakatifu hata tangu tumbo la mama yake. Na wengi katika wana wa Israeli atawarejeza kwa Bwana Mungu wao" (Luka 1:15-16).

Hao wote walikuwa kabla ya Yesu na ni watu waliookoka. Kama toka mwanzo Mungu aliweza kuwaokoa watu hata toka matumboni mwa mama zao, kama Yohana, naye hakuwa na haja ya kafara ya Yesu, inaonekana hakukuwa na dhambi yo yote inayorithiwa inayohitaji ukombozi wa Yesu.

4. Habari za Melkizedeki, mfalme wa Salemi, kuhani wa Mungu aliye juu, zimeandikwa ya kwamba "hana baba, hana mama, hana wazazi, hana mwanzo, wa siku zake, wala mwisho wa uhai wake, . . . . adumu kuhani milele" (Waebrania 7:1-3). Huyu asiye na baba wala mama kama ingesemwa hakurithi dhambi ya asili, na ya kuwa aliwakomboa watu, labda watu wangeona kama maneno yamepatana, ingawa jambo lenyewe si sahihi. Lakini kusema aliyezaliwa na mwanamke mwenye wazazi waliorithi dhambi ndiye awe hana dhambi hiyo ya asili, ni kama kutaka kuwachezea watu wazima akili zao.

5. Katekisimu ya Katoliki inasema, "Watoto wadogo waliokufa na dhambi ya asili wasijeweza kutenda dhambi ingine, hatuoni kwamba watupwa Motoni pamoja na watu walaanifu. Watoto hao lakini, kwa sababu ya dhambi ya asili hutengwa kweli wasiingie Uwingu, wasimwone Mwenyezi Mungu' (uk. 38). Lakini maneno yao haya ni kinyume na maneno ya Yesu aliyosema,

"Waacheni vitoto, wala msiwakataze kuja kwangu; kwa maana walio mfano wa hao, ufalme wa mbinguni ni wao" (Matt. 19:14). Tena Yesu akasema, "Amin, nawaambieni, Msipoongoka na kuwa kama vitoto, hamtaingia kabisa katika ufalme wa mbinguni" (Matt. 18:2-3). Ni wazi Yesu mwenyewe hapa amekiri utakatifu wa watoto, ya kuwa watu wakiwa watakatifu kama watoto ndio wataingia mbinguni. Sasa watoto wenyewe wenye usafi unaoshuhudiwa na Yesu mwenyewe kwa nini wang'ang'anizwe dhambi ya asili ambayo hawana na kusemwa hawatamwona Mungu wala kuingizwa mbinguni?

6. Zaidi ya hayo Mungu hana haja kuwa mtu asiye na kosa auawe kwa kosa la watu wengine. Imeandikwa "Nafsi ya mtu ifanyayo dhambi ndiyo itakayokufa" (Ezekiel 18:4). Hivyo kusema Yesu asiye na kosa auawe kwa ajili ya madhambi ya watu ni jambo ambalo akili haikubali.

7. Mungu huweza kusamehe dhambi kwa kutubu tu bila kafara (2 Mambo ya Nyakati 7:12-14). Na mtu asiyetaja jina la Mungu kwa upuuzi anaweza kufanywa na Mungu awe hana kosa (Mwanzo 20:7). Yesu alisema, Mungalijua maana ya maneno haya, Nataka rehema wala si sadaka, hamngeliwalaumu wasio na hatia" (Matt. 12:7). Hivyo Mungu ni Mwenye rehema, huweza kuwasamehe watu bila mtu kujiua kama kafara badala yao.

8. Toka zamani njia za kuokoa watu si kwamba ye yote mwingine auawe kwa ajili ya dhambi zao; bali kwa matendo mema na ibada mtu huokoka. Hivyo utaona ya kuwa hata Yesu mwenyewe alisali na kufunga (Matt. 17:21; 4:2); akawaagiza wanafunzi wake wafunge (Matt. 6:16-18; Luka 5:35). Paulo naye akawaagiza watu kufunga na kuomba (1 Wakor. 7:5), nayo ni desturi inayoshikwa hata leo na baadhi ya Wakristo. Yesu alisema ya kuwa njia ya uongofu ni nyembamba (Matt. 7:13), na ingekuwa mtu anaokoka kwa sababu mtu fulani amejitoa kwa ajili yake, kama wasemavyo Wakristo, basi njia ya wokofu ingekuwa pana sana hata kuliko njia ya upotevu; wala pasingekuwa haja ya kusali na kufunga. Ingekuwa njia ya desturi ya kuokoa watu imefungwa, na njia nyingine ya kafara ya Yesu ikaletwa, basi Yesu baada ya kuchukua dhambi za watu wengine, asingeweza kuokoka nafsi yake mpaka mtu mwingine aje ajitoe kafara kwa ajili yake. Kwa njia hii kafara isingekuwa na ukomo.

9. Katika Marko (9:43-48) na Ufunuo (14:11), imeandikwa ya kwamba anayekwenda Jahanamu hukaa humo milele. Kama ni kweli Yesu alichukua dhambi za watu wote, basi ni adhabu gani aliyopewa? Kama alitiwa Jahanamu kwa siku tatu tu kama wanavyotueleza Wakristo, hiyo haitoshi. Maana yeye amechukua dhambi za vizazi vyote vilivyopita, vilivyopo na vitakavyokuja kumwamini. Yeye alistahili aungue huko Jahanamu milele. Lakini kama Mungu alimtoa haraka haraka, basi ama Mungu hakufanya haki, wengine wakiwa na dhambi wanawaka milele, na Yesu aliyechukua dhambi zaidi kuliko kila mwenye dhambi aunguzwe siku tatu tu. Lakini kama Mungu ni mwadilifu, na Yesu ametoka Jahanamu, basi tena hakumaliza hata dhambi za watu kidogo katika wafuasi wake. Na hivi ndivyo tuonavyo. Wakristo wa kila upande wanazidi sana katika madhambi; umalaya, ulevi na kamari ni vitu vinavyoendeshwa katika nchi zao, na vita na magomvi, yanaendelea. Sasa ni dhambi gani alizowaondolea?

10. Yesu mwenyewe alikataa kuitwa mwema (Luka 18:19). Na imeandikwa ya kwamba aliyezaliwa na mwanamke hawezi kuwa mwema (Ayubu 25:4; 15:14). Ke mtu mwema hawezi kuondoa dhambi za wengine kwa kufa kwake, seuze asiye mwema!

11. Kama Yesu angekuja ili auawe, ili watu wasamehewe kwa kuadhibiwa yeye, asingekuwa na haja ya kuhubiri na kuweka wanafunzi. Asingekuwa na haja ya kungoja akamatwe na maadui zake, wamtie mahakamani na huko ahukumiwe kuuawa; angejitundika mtini mwenyewe ili kuwafia watu. Yesu angekuja kuwafia watu asingeogopa kuuawa wala asingeomba kwa Mungu kuwa ikiwezekana asinyweshwe kikombe cha mauti (Matt. 26:39; Marko 14:36; Luka 22:42). Maneno ya vifungu hivyo yanaonyesha Yesu hakutaka kufa. Sasa kuna kafara gani ya mtu kushurutishwa na kuadhibiwa hali mwenyewe hataki? Tunaona watu wa desturi tu wanavumilia mateso, hata wanajiua kwa furaha, bila kuhangaika alivyohangaika Yesu. Huyu "mwana" wa Mungu alikuwa mwoga namna hii hata kuliko wanadamu wa desturi! Kama ni kweli alipenda

kujitoa afie watu, ambavyo ni sawa na kusema, daktari ajivunje kichwa chake kwa nyundo ili wagonjwa wake wapone, kwa nini tena alipokuwa msalabani alilia, "Eloi, Eloi, lama sabakthani" yaani, Mungu wangu, Mungu wangu, mbona umeniacha? (Matt. 27:46). Wako watu wanaokufa mashahidi na wanakufa kwa kufurahi. Hata askari wanaopigania nchi yao wanakufa kwa furaha. Lakini huyu Bwana Yesu alitakaje kuwafia watu huku analia aachiliwe?

12. Isitoshe Yuda Eskariote aliyemsaliti Yesu alistahili heshima kubwa kwa Wakristo, maana yeye ndiye alimtambulisha Yesu hata akafika kukamatwa. Inaonekana kwa maelezo ya Injili, Yesu alijificha na kujibadili kwa namna ambayo maadui zake wasiweze kumtambua, ikabidi wamrubuni mwanafunzi wake mmoja waende naye akamtambulishe. Yuda Eskariote, alirubuniwa kwa vipande thelathini vya fedha, akakubali kuwapeleka Mayahudi akamtambulishe Yesu. Basi kwa nini huyu Yuda asiitwe mwokozi wa pili wa watu kwa kumkamatisha Yesu aliyekuwa anajificha? Kwa nini Wakristo wanamlaani na kusema "alianguka kifudifudi akapasuka, matumbo yake yote yakatoka" kwa sababu ya uovu wake wa kumsaliti Yesu?

Maelezo hayo yanatosha kuhakikisha ya kuwa hakuna mtu anayezaliwa na dhambi. Kila mtu anazaliwa safi kabisa, kwa kuwa ameumbwa kwa umbo lililo bora. Mtume s.a.w. alisema, "Hakuna mtoto anayezaliwa ila amezaliwa juu ya jinsi iliyo safi, lakini ni wazazi wake wanaomfanya kuwa Myahudi au Mkristo au Mmajusi" (Bukhari).

Tazameni sasa tofauti kubwa kati ya dini ya Kiislamu na Ukristo. Kwa hakika ni ihsani ya dini ya Kiislamu kusimamisha heshima ya mwanadamu kwa kutangaza ya kuwa amezaliwa safi pasipo dhambi yo yote. Lakini Ukristo unamwaibisha sana mwanadamu kwa kusema ya kuwa amezaliwa na dhambi ambazo hakupata kuzifanya. Kwa kweli mafundisho ya Kiislamu ndiyo yaliyo sawa na akili na sawa na jinsi ya mwanadamu, na ndiyo yanayostahili kufuatwa.

سُوْرَةُ الْعَلَقِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ عِشْرُوْنَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 96. SURA AL'ALAQ

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 20 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Soma kwa jina la Mola wako Aliyeumba.

اِقْرَاْ بِاسْمِ رَبِّكَ الَّذِيْ خَلَقَ ﴿٢﴾

3. Alimwumba mwanadamu kwa tone la damu iliyoganda.

خَلَقَ الْاِنْسَانَ مِنْ عَلَقٍ ﴿٣﴾

4. Soma! na Mola wako ni Mbora kuliko wote.

اِقْرَاْ وَرَبُّكَ الْاَكْرَمُ ﴿٤﴾

5. Ambaye Alifundisha (kuandika) kwa kalamu.

الَّذِيْ عَلَّمَ بِالْقَلَمِ ﴿٥﴾

6. Alimfunza mwanadamu asiyoyajua.

عَلَّمَ الْاِنْسَانَ مَا لَمْ يَعْلَمْ ﴿٦﴾

7. Siyo! Kwa hakika mtu anaasi sana.

كَلَّآ اِنَّ الْاِنْسَانَ لَيَطْغٰى ﴿٧﴾

8. Kwa kuwa anajiona yeye si mhitaji.

اَنْ رَّاٰهُ اسْتَغْنٰى ﴿٨﴾

9. Bila shaka marudio ni kwa Mola wako

اِنَّ اِلٰى رَبِّكَ الرُّجْعٰى ﴿٩﴾

10. Je! Umemwona akatazaye,

اَرَءَيْتَ الَّذِيْ يَنْهٰى ﴿١٠﴾

---

Sura hii ilishuka Makka na wanazuoni wote wanakubaliana.

**Aya 2-6.** Aya hizi tano ni chanzo cha Wahyi wa Mtume *s.a.w.*

Imam Ahmad amesimulia katika Musnad yake ya kuwa Mtume *s.a.w.* alikuwa akienda kaa faraghani katika pango la Hira, akimkumbuka Mungu. Siku moja Malaika Jibril akafika na akamwambia: *Iqra'* (Soma). Mtume *s.a.w.* anasema, nikajibu, "Mimi sijui kusoma." "Malaika Jibril akanishika na akanibana sana hata nguvu yangu ikaisha. Akaniachia. Akasema, Soma. Nikajibu, Mimi sijui kusoma. Akanishika akanibana sana, hata nguvu ikaniishia, na akaniacha, na akaniambia tena, Soma kwa jina la Mola wako aliyeumba." Imam Bukhari pia amesimulia tukio hili. Ibni Abbas anasimulia ya kwamba sura hii ndiyo ya kwanza kushuka katika Qur'an (Fat'hul Bayan). Inaonekana ya kwamba dini ya Kiislamu ni dini ya elimu, amani na ustaarabu. Kama makafiri wasingewashurutisha Waislamu wa kwanza kujikinga na upanga Uislamu ungefaulu bila ya kushughulika na mambo ya vita.

11. Mtumishi (wa Mungu) asalipo?

عَبْدًا إِذَا صَلَّىٰ ﴿١١﴾

12. Tahadhari, itakuwaje kama yeye atokee kuwa katika njia iliyo sawa,

أَرَءَيْتَ إِن كَانَ عَلَى ٱلْهُدَىٰٓ ﴿١٢﴾

13. Au alitaradhia ucha-Mungu?

أَوْ أَمَرَ بِٱلتَّقْوَىٰٓ ﴿١٣﴾

14. Tena je, mmefikiria kama badala yake alikadhibisha ukweli na alikengeuka?

أَرَءَيْتَ إِن كَذَّبَ وَتَوَلَّىٰٓ ﴿١٤﴾

15. Je! hajui ya kuwa Mwenyezi Mungu Anaona?

أَلَمْ يَعْلَم بِأَنَّ ٱللَّهَ يَرَىٰ ﴿١٥﴾

16. Siyo! Kama haachi, Tutamkokota kwa nywele za paji (lake),

كَلَّا لَئِن لَّمْ يَنتَهِ لَنَسْفَعًۢا بِٱلنَّاصِيَةِ ﴿١٦﴾

17. Panja la uwongo, lenye dhambi.

نَاصِيَةٍ كَٰذِبَةٍ خَاطِئَةٍ ﴿١٧﴾

18. Basi naawaite masahaba zake,

فَلْيَدْعُ نَادِيَهُۥ ﴿١٨﴾

19. Nasi Tutawaita Mazabania.

سَنَدْعُ ٱلزَّبَانِيَةَ ﴿١٩﴾

20. La! Usimtii, bali sujudu na uwe karibu (na Mungu).

كَلَّا لَا تُطِعْهُ وَٱسْجُدْ وَٱقْتَرِب ۩ ﴿٢٠﴾

---

Aya hizi zaonyesha jinsi Qur'an itakavyoendeleza elimu na kuwafundisha mambo yaliyofichikana zamani. Miaka michache tu baada ya kuteremshwa Aya hizi elimu za kuandika na kusoma zilizidi katika Bara Arabu, na pole pole Waarabu waliovumbikwa na giza la ujinga zamani wakawa waalimu wa mataifa yote, wakamulika ulimwengu sawa na nyota. Waislamu waliwaamsha watu wa Ulaya, wakawafunza namna nyingi za elimu kama hesabu, utabibu, falaki, sanaa, ujenzi na kuogelea maji. Hawakugundua akili ya kutengeneza mashine ya kuvipiga chapa vitabu, lakini waliandika kwa kalamu vitabu maelfu na maelfu juu ya elimu kadha wa kadha, wakawa wavumbuzi wenye kushangaza dunia nzima.

*Ummi* kama Mtume Muhammad *s.a.w.* aweza kujidai kwamba atawafundisha kwa "kalamu" yale wasiyoyajua na yafanyike vile alivyosema, je, maneno haya hayakutoka katika kinywa cha Mungu Mjuzi na Mweza wa yote?

**Aya 16.** Huyu anayesemwa hapa ni Abu Jahal, mmoja katika makafiri wakubwa wa siku za Mtume waliokuwa maadui sana. Katika vita vya Badri aliuawa na alikokotwa kwa nywele za paji la uso wake na akatupwa shimoni; na bishara hii iliyotajwa hapa ikatimia.

سُوْرَةُ الْقَدْرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتُّ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 97. SURA AL-QADR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 6 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Hakika Tumeiteremsha (Qur'an) katika usiku wa heshima.
3. Na nini kitakujulisha usiku wa heshima ni nini?
4. Usiku wa heshima ni bora kuliko miezi elfu.
5. Huteremka humo malaika na roho wakiwa na agizo la Mola wao kuhusu mambo yote.
6. Amani - na itakuwa hivyo mpaka mapambazuko ya alfajiri.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①
اِنَّآ اَنْزَلْنٰهُ فِيْ لَيْلَةِ الْقَدْرِ ②
وَمَآ اَدْرٰىكَ مَا لَيْلَةُ الْقَدْرِ ③
لَيْلَةُ الْقَدْرِ ۙ خَيْرٌ مِّنْ اَلْفِ شَهْرٍ ④
تَنَزَّلُ الْمَلٰٓئِكَةُ وَالرُّوْحُ فِيْهَا بِاِذْنِ رَبِّهِمْ ۚ
مِنْ كُلِّ اَمْرٍ ⑤
سَلٰمٌ ۛ هِيَ حَتّٰى مَطْلَعِ الْفَجْرِ ⑥

---

Abdullah bin Abbas na Abdullah bin Zubair na Bibi Aisha, wote wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Usiku wa heshima.* Katika sura 2:186 imesemwa ya kuwa Qur'an ilishuka katika mwezi wa Ramadhani. na katika sura hii inasemwa ya kuwa iliposhuka ilishuka katika usiku unaoitwa *Lailat al-Qadir,* yaani usiku wenye heshima. Sio mradi wake kuwa Qur'an yote ilishuka katika mwezi mmoja au usiku ule mmoja, bali mwanzo wa kushuka ilikuwa ni katika usiku wa *Qadr* wa mwezi wa Ramadhani na ikaendelea kushuka kwa miaka 23.

Siku moja Mtume aliambiwa na Mwenyezi Mungu usiku huu ni tarehe gani ya mwezi wa Ramadhani. Alipokuwa akitoka ili kuwapa watu habari akakuta watu wanagombana na akaingia kuwaamua. Katika kuamua, tarehe ile akaisahau, lakini akasema watu wanaweza kuitafuta *Lailat al-Qadr* katika tarehe 21 au 23 au 25 au 27 au 29 ya mwezi wa Ramadhani (Bukhari). *Lailat al-Qadir* huendelea mpaka alfajiri, ndiyo mwisho.

سُوْرَةُ الْبَيِّنَةِ مَدَنِيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 98. SURA AL-BAYYINA

Imeteremshwa Madina

*Ina Aya 9 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Wale wanaokufuru miongoni mwa watu wa Kitabu na washirikina hawangeacha kabisa (kukufuru) kama isingewafikia (dalili) bayana.
3. (Ni) Mtume aliyetoka kwa Mwenyezi Mungu anayewasomea sahifa zenye kutakasika.
4. Ndani yake yamo mafundisho ya kudumu.
5. Wala hawakufarikiana wale waliopewa Kitabu ila baada ya kuwafikia (dalili) bayana.
6. Wala hawakuamrishwa ila kumwabudu Mwenyezi Mungu kwa kumhalisishia dini kwa haki na kusimamisha Sala na kutoa Zaka:

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

لَمْ يَكُنِ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ مُنْفَكِّيْنَ حَتّٰى تَاْتِيَهُمُ الْبَيِّنَةُ ﴿٢﴾

رَسُوْلٌ مِّنَ اللّٰهِ يَتْلُوْا صُحُفًا مُّطَهَّرَةً ﴿٣﴾

فِيْهَا كُتُبٌ قَيِّمَةٌ ﴿٤﴾

وَمَا تَفَرَّقَ الَّذِيْنَ اُوْتُوا الْكِتٰبَ اِلَّا مِنْۢ بَعْدِ مَا جَآءَتْهُمُ الْبَيِّنَةُ ﴿٥﴾

وَمَآ اُمِرُوْٓا اِلَّا لِيَعْبُدُوا اللّٰهَ مُخْلِصِيْنَ لَهُ الدِّيْنَ ۙ حُنَفَآءَ وَيُقِيْمُوا الصَّلٰوةَ وَيُؤْتُوا الزَّكٰوةَ

---

Wanazuoni wengi wanakubali ya kuwa sura hii ilishuka Madina.

**Aya 3.** Katika Aya ya 2 ilisemwa ya kuwa watu wa Kitabu na washirikina hawakuwa wenye kuacha kufuru mpaka ingewafikia dalili iliyo wazi. Sasa katika Aya hii inaelezwa ya kuwa kila dalili haiwezi kuwafaa na kuwatoa katika kufuru kuwapeleka kwenye mwongozo. Kwa sababu hii Mwenyezi Mungu hakusema, *Hataa ta'tiyahum bayyinatun* bali amesema *Hattaa ta'tiyahumul bayyinatu,* yaani ametia tamko la *al* pia juu ya *bayyinah* kwa kuonyesha ya kuwa katika hali za kufuru za namna hii, watu hawawezi kuongoka kwa dalili na hoja, bali hutakiwa dalili wazi iliyo maalumu, yaani aje Nabii anayeweza kuwafaa na kuwapa msaada mkubwa kwa kuwatoa watu katika kufuru na uharibifu, na kuwapeleka kwenye mwongozo na wema; maana, bila Mtume wa Mungu kazi kubwa ya namna hii haiwezi kufanyika kwa hoja na vitabu tu.

**Aya 4.** *Kutubun qayyimah,* :Sheria madhubuti," yaani mambo yote mazuri yaliyotajwa zamani na mengine yasiyotajwa yote yamo katika Qur'an.

na hii ndiyo dini madhubuti.

7. Bila shaka wale waliokufuru miongoni mwa watu wa Kitabu na washirikina wamo katika moto wa Jahanamu, watakaa humo; hao ni waovu kabisa kushinda viumbe vyote.

8. Hakika wale walioamini na waliotenda mema, basi hao ndio wema kushinda viumbe vyote.

9. Malipo yao kwa Mola wao ni Bustani za daima zipitazo mito ndani yao; watakaa humo abadi; Mwenyezi Mungu Amewaridhia nao wamemridhia; (malipo) hayo ni kwa yule anayemwogopa Mola wake.

وَذٰلِكَ دِيْنُ الْقَيِّمَةِ ۝٦

اِنَّ الَّذِيْنَ كَفَرُوْا مِنْ اَهْلِ الْكِتٰبِ وَالْمُشْرِكِيْنَ
فِيْ نَارِ جَهَنَّمَ خٰلِدِيْنَ فِيْهَا ۗ اُولٰٓئِكَ هُمْ شَرُّ
الْبَرِيَّةِ ۝٧

اِنَّ الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ ۙ اُولٰٓئِكَ هُمْ
خَيْرُ الْبَرِيَّةِ ۝٨

جَزَآؤُهُمْ عِنْدَ رَبِّهِمْ جَنّٰتُ عَدْنٍ تَجْرِيْ مِنْ
تَحْتِهَا الْاَنْهٰرُ خٰلِدِيْنَ فِيْهَآ اَبَدًا ۗ رَضِيَ اللّٰهُ
عَنْهُمْ وَرَضُوْا عَنْهُ ۗ ذٰلِكَ لِمَنْ خَشِيَ رَبَّهٗ ۝٩ ع ٢٣

---

**Aya 9.** Aya hii inaeleza sifa nzuri za masahaba wa Mtume *s.a.w.* ya kuwa Mungu amewaridhia na wao wamemridhia. Maneno haya yanavunja maneno ya watu wanaowasingizia masahaba wa Mtume *s.a.w.*

سُوْرَةُ الزِّلْزَالِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُ اٰيَاتٍ وَّرُكُوْعٌ

## 99. SURA AZ-ZILZAAL

Imeteremshwa Madina

*Ina Aya 9 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Itakapotetemeka ardhi kwa mtetemeko wake,

اِذَا زُلْزِلَتِ الْاَرْضُ زِلْزَالَهَا ﴿٢﴾

3. Na ardhi itakapotoa mizigo yake,

وَاَخْرَجَتِ الْاَرْضُ اَثْقَالَهَا ﴿٣﴾

4. Na mtu atasema: Oh! ina nini?

وَقَالَ الْاِنْسَانُ مَا لَهَا ﴿٤﴾

5. Siku hiyo itahadithia habari zake,

يَوْمَئِذٍ تُحَدِّثُ اَخْبَارَهَا ﴿٥﴾

6. Itakuwa hivyo kwa sababu Mola wako Atakuwa Ameifunulia hivyo.

بِاَنَّ رَبَّكَ اَوْحٰى لَهَا ﴿٦﴾

7. Siku hiyo watu watatoka vikundi-vikundi ili waonyeshwe vitendo vyao.

يَوْمَئِذٍ يَّصْدُرُ النَّاسُ اَشْتَاتًا لِّيُرَوْا اَعْمَالَهُمْ ﴿٧﴾

8. Basi anayefanya wema sawa na chembe, atauona.

فَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ خَيْرًا يَّرَهٗ ﴿٨﴾

9. Na anayefanya uovu sawa na chembe, atauona.

وَمَنْ يَّعْمَلْ مِثْقَالَ ذَرَّةٍ شَرًّا يَّرَهٗ ﴿٩﴾ ع

---

Mujahid, Ataa na Ibni Abbas wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Makka. Lakini Katada na Mukatil wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Madina. Basi kwa kuwa katika wenye kauli ya kwanza kuna sahaba mmoja, Ibni Abbas, anayesaidia kauli yao kuwa sura hii ilishuka Makka, hivyo tunaandika kuwa ilishuka Makka ingawa Qur'an za dunia nzima zinaonyesha ya kuwa sura hii ilishuka Madina.

**Aya 2.** Neno *zalzala* maana yake ni kutikisa, kutetemesha, kuhadharisha, kuogopesha na kuswaga. Neno *zalaazil* maana yake ni misiba na taabu (Akrab).

**Aya 3.** *Mizigo yake,* yaani madini za kila namna na hazina na elimu za mambo mengi vitatokea katika ardhi.

**Aya 4.** *Mtu,* yaani mtu ye yote atakayeiona ardhi imekwisha toa nje kila kilichofichikana ndani yake, atashangaa. Au mradi ni "mtu kamili" atakapoona hali ya ardhi, atashangaa.

سُوْرَةُ الْعَادِيَاتِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اثْنَتَا عَشْرَةَ اٰيَةً وَّ رُكُوْعٌ

## 100. SURA AL-'AADIYAAT

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 12 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Naapa kwa (farasi) wakimbiaji wanaotweta,

وَالْعٰدِيٰتِ ضَبْحًا ②

3. Na kwa wale watoao moto kwa kupiga,

فَالْمُوْرِيٰتِ قَدْحًا ③

4. Tena kwa wale washambuliao wakati wa asubuhi,

فَالْمُغِيْرٰتِ صُبْحًا ④

5. Basi hao wanapeperusha mavumbi.

فَاَثَرْنَ بِهٖ نَقْعًا ⑤

6. Na kwa njia hiyo wanapenya hadi katikati ya majeshi ya adui:

فَوَسَطْنَ بِهٖ جَمْعًا ⑥

7. Bila shaka mtu ni mwenye kutoshukuru sana kwa Mola wake.

اِنَّ الْاِنْسَانَ لِرَبِّهٖ لَكَنُوْدٌ ⑦

---

Ibni Mas'ud, Jabir, Al-Hasan, Ikrama na Ataa wanasema ya kuwa sura hii ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Dhabhan* ni namna moja ya mbio za wanyama (Mufradat); tena ni sauti maalumu inayotoka katika vifua vya farasi wanapokimbia (Akrab).

*Wakimbiaji wanaotweta,* mradi wa maneno haya ni farasi. Abdullah bin Abbas na wanazuoni wengine kama Mujahid, Ikrama, Ataa, Qatada na Dhahhaak wote wanakubali ya kuwa mradi ni farasi. Na lugha ya Kiarabu pia inasaidia maana hii.

Iliposhuka sura hii watu walikuwa na ngamia, na hakukuwa sana desturi ya kuwatumia farasi. Lakini Mwenyezi Mungu kwa kuiteremsha Aya "Wakimbiaji wanaotweta" akabashiri ya kuwa hawa watu wa Makka wapandao ngamia siku moja watakuwa wapandao farasi. Na kweli, baadaye desturi ya kuwapanda farasi ilienea sana, na farasi wakazidi kabisa, na Waislamu wakawa wakimbiaji juu ya farasi katika matukio ya vita na amani. Kwa neno zima, Aya hii inajulisha ya kuwa Waislamu walikuwa na shauku na huba sana ya kuitumikia dini, hata wakawabana maadui waliokuwa na nguvu nyingi na silaha kubwa. Wao walikuwa wanakwenda mbio na wakiwakimbiza farasi kwa kutoa sadaka maisha yao.

**Aya 7.** *Kanuud.* Neno hili linatumiwa kwa mwanamume na mwanamke. Lina maana hizi: asiye na shukrani; akataaye neema za Mwenyezi Mungu; kafiri na mtu anayemlaumu Mola wake (Akrab); pia maana yake ni: mtu mchoyo, ardhi isiyozaa cho chote, mtu anayekula peke

8. Naye hasa ni shahidi wa hayo.

وَإِنَّهُۥ عَلَىٰ ذَٰلِكَ لَشَهِيدٌ ﴿٨﴾

9. Naye kwa hakika ana mapenzi sana na mali.

وَإِنَّهُۥ لِحُبِّ ٱلْخَيْرِ لَشَدِيدٌ ﴿٩﴾

10. Je, hajui watakapofufuliwa waliomo makaburini,

أَفَلَا يَعْلَمُ إِذَا بُعْثِرَ مَا فِى ٱلْقُبُورِ ﴿١٠﴾

11. Na yatakapodhihirishwa yali-yomo vifuani?

وَحُصِّلَ مَا فِى ٱلصُّدُورِ ﴿١١﴾

12. Hakika Mola wao Atawajua sana Siku hiyo.

إِنَّ رَبَّهُم بِهِمْ يَوْمَئِذٍ لَّخَبِيرٌ ﴿١٢﴾

---

yake na bahili na mtu anayempiga mtumwa wake (Akrab). Hata maana hii imeelezwa katika Hadithi. Abi Umama anasema ya kuwa Mtume *s.a.w.* alisema ya kuwa *kanuud* ni mtu anayekula peke yake na anampiga mtumwa wake na hatoi kitu kuwapa wengine (Ibni Kathir). Katika kitabu cha kamusi kiitwacho *Taarifaat* mmeandikwa ya kuwa *kanuud* ni "ambaye anaihesabu misiba na kusahau mema".

*Mtu.* Siyo mradi hapa kila mtu, bali ni wale tu watakaoshambuliwa na Waislamu ambao wametajwa katika Aya ya 6. Hao ndio watakaokuwa wenye tabia za namna hii zilizoelezwa ndani ya neno la *kanuud* - makafiri, wachoyo, wadhalilifu, wenye tabia mbaya na wasio na shukrani, waoga na zaidi ya hayo hawakuwa wenye kutoa mali zao kwa kuwasaidia wenye haja, bali walikuwa wanaowapiga wanawake na watumwa.

سورة القارعة مكية وهي مع البسملة اثنتا عشرة آية و ركوع

## 101 SURA AL-QAARI'A

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 12 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللَّهِ الرَّحْمَٰنِ الرَّحِيمِ ①

2. (Msiba) ugongao!

الْقَارِعَةُ ②

3. (Msiba) ugongao ni nini?

مَا الْقَارِعَةُ ③

4. Na nini kitakujulisha (msiba) ugongao ni nini?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا الْقَارِعَةُ ④

5. Siku ambayo watu watakuwa kama nondo waliotawanywa,

يَوْمَ يَكُونُ النَّاسُ كَالْفَرَاشِ الْمَبْثُوثِ ⑤

6. Na milima itakuwa kama sufu zilizochambuliwa.

وَتَكُونُ الْجِبَالُ كَالْعِهْنِ الْمَنْفُوشِ ⑥

7. Basi ama yule ambaye mizani yake itakuwa nzito,

فَأَمَّا مَنْ ثَقُلَتْ مَوَازِينُهُ ⑦

8. Basi huyo atakuwa katika maisha yanayopendeza.

فَهُوَ فِي عِيشَةٍ رَاضِيَةٍ ⑧

9. Na ama yule ambaye mizani yake itakuwa hafifu,

وَأَمَّا مَنْ خَفَّتْ مَوَازِينُهُ ⑨

10. Basi mama yake atakuwa 'Haawiyah'.

فَأُمُّهُ هَاوِيَةٌ ⑩

11. Na nini kitakujulisha Haawiya ni nini?

وَمَا أَدْرَاكَ مَا هِيَهْ ⑪

12. Ni Moto uwakao!

نَارٌ حَامِيَةٌ ⑫

---

Wanazuoni wanakubaliana kuwa sura hii ilishuka Makka.

**Aya 7.** Mizani ya vitendo vyake vizuri ikiwa nzito zaidi kuliko uzito wa vitendo vyake vibaya ndipo mtu atasalimika.

**Aya 10.** *Fa ummuhuu haawiyah,* "Mama yake ni Haawiya." Pia inaweza kutafsiriwa "makao yake ni Haawiya." Haawiya ni daraja ya chini kabisa katika shimo la Jahanamu. Hapa Jahanamu imeitwa "mama" na muradi wake ni kuwa kama vile mtoto mchanga anavyotaraji kuwa pamoja na mama yake ili alelewe apate kufikia maisha ya ujana na kukaa huru peke yake, kadhalika mtu mwovu anataraji kwanza kulelewa ndani ya Jahanamu na kutibiwa maradhi yake; baadaye atakapopona atatolewa nje ya moto na kupelekwa Peponi.

سُوْرَةُ التَّكَاثُرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ تِسْعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 102. SURA AT-TAKAATHUR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 9 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Yamekughafilisheni mashindano yenu ya kujilundikia mali,

اَلْهٰىكُمُ التَّكَاثُرُ ﴿٢﴾

3. Mkavifikia na viwanja vya makaburi.

حَتّٰى زُرْتُمُ الْمَقَابِرَ ﴿٣﴾

4. Hasha! karibuni mtajua.

كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٤﴾

5. Kisha la! hivi karibuni mtajua.

ثُمَّ كَلَّا سَوْفَ تَعْلَمُوْنَ ﴿٥﴾

6. Sivyo! Lau mngalijua elimu ya yakini:

كَلَّا لَوْ تَعْلَمُوْنَ عِلْمَ الْيَقِيْنِ ﴿٦﴾

7. Hakika mtaiona jahanamu:

لَتَرَوُنَّ الْجَحِيْمَ ﴿٧﴾

8. Kisha hakika mtaiona kwa jicho la yakini:

ثُمَّ لَتَرَوُنَّهَا عَيْنَ الْيَقِيْنِ ﴿٨﴾

9. Kisha kwa hakika mtaulizwa Siku hiyo juu ya neema (mlizopewa).

ثُمَّ لَتُسْـَٔلُنَّ يَوْمَىِٕذٍ عَنِ النَّعِيْمِ ﴿٩﴾

---

Wanazuoni wengi zaidi wanakubaliana ya kuwa sura hii ilishuka Makka. Imam Bukhari anaeleza ya kuwa ilishuka Madina. Lakini sahaba mmoja, Ibni Abbas, anasema ya kuwa ilishuka Makka.

**Aya 2.** Neno *Takaathur* anasema Ibn Abbas maana yake ni tamaa nyingi ya mali na watoto (Bukhari). Abu Huraira anasimulia ya kuwa Mtume s.a.w. aliposoma sura hii alisema, "Mwanadamu anasema, hii ni mali yangu, hii ni mali yangu. Kumbe aliyokula na kuvaa ameichakaza, aliyotoa katika njia ya Mwenyezi Mungu, ndiyo kaiweka akiba na iliyobaki si yake ni mali ya watu."

**Aya 6.** *Yakini.* Yakini ina madaraja matatu. Mawili yametajwa hapa na moja limetajwa katika sura 56:96. (1) *'Ilmul yaqiin* ni yakini ya kujua kwa elimu: kama vile kuona moshi kwa mbali mtu akafahamu kuwa kuna moto. Pengine moshi ule unaweza kuwa ni vumbi tu au ukungu, basi daraja hii ya yakini ni ndogo. (2) *'Ainul yaqiin* ni yakini ya kuona kwa jicho, kama vile kuuona moto wenyewe hasa ukiwaka; na daraja ya (3) inaitwa *Haqqul yaqiin* yaani yakini iliyohakikishwa kwa kutia kidole motoni na kuhisi nguvu yake ya kuunguza au kuchoma.

سُوْرَةُ الْعَصْرِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 103. SURA AL-'ASR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 4 pamoja na Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

وَالْعَصْرِ ②

2. Naapa kwa ushahidi wa wakati,

اِنَّ الْاِنْسَانَ لَفِيْ خُسْرٍ ③

3. Kwa hakika mtu yumo hasarani,

اِلَّا الَّذِيْنَ اٰمَنُوْا وَعَمِلُوا الصّٰلِحٰتِ وَتَوَاصَوْا بِالْحَقِّ ۙ وَتَوَاصَوْا بِالصَّبْرِ ④

4. Isipokuwa wale walioamini na wakafanya vitendo vizuri, na wakausiana (kushika) haki na wakausiana (kushika) subira.

---

Wafasiri wengi wanasema sura hii ilishuka Makka.

Imam Shafii anasema, Sura hii ina maana nyingi na pana. Na kama mtu aifikiri, haja zake zote za dini zinaweza kutimizwa.

Imesimuliwa katika Hadithi ya kuwa masahaba wawili kila mara walipokuwa wanakutana wakati wa kuagana walikuwa wakisomeana sura hii.

**Aya 2.** *Al-'Asr*: Neno hili maana yake ni wakati, wakati wa alasiri, na pia maana yake ni kukamua.

Katika Aya hii Mwenyezi Mungu analeta ushahidi wa wakati kuonyesha ya kwamba kadiri wakati unavyopita umri wa kila mtu unapungua na kuingia katika hasara maana kila kitu kinasogelea mwisho wake na kitakufa. Lakini watu wanaweza kujiepusha na hasara hiyo kwa kuamini na kutenda mema na kuusiana kushika haki na subira, maana mambo haya yatafanya roho zao ziendelee katika maisha ya raha huko Akhera.

Katika sura hii habari za watu wa namna mbili zimeelezwa. Ya kwanza ni wale ambao wamo hasarani, na pili ni wale ambao wameamini na kufanya vitendo vizuri. Ni dhahiri ya kuwa wasioamini wala hawafanyi vitendo vizuri wao ndio watakaokuwa katika hasara. Lakini wanaoamini kwa moyo wote, tena wanaionyesha imani yao kwa viungo vyao, kwa kutenda sawa na walivyoamini, bila shaka wao watalindwa na hasara. Tena ikumbukwe ya kuwa Mwenyezi Mungu aliposema "walioamini" kwa hakika ameashiria kwenye ukamilifu wa elimu; maana imani haiwezi kupatikana bila elimu, Basi mtu anapopata ukamilifu katika elimu, anakuwa mwenye imani hasa. Na Mwenyezi Mungu aliposema "kufanya vitendo vizuri" ameelekeza kwenye ukamilifu wa amali, yaani matendo. Hivyo Mwenyezi Mungu amesema ya kuwa watu wanaokamilika katika elimu, na wanaokamilika katika vitendo, wao wanasalimika katika hasara na wanaokoka.

سُوْرَةُ الْهُمَزَةِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ عَشْرُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 104. SURA AL-HUMAZA

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 10 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Maangamizo kwa kila msingiziaji, msengenyaji, | وَيْلٌ لِّكُلِّ هُمَزَةٍ لُّمَزَةِ ② |
| 3. Ambaye amekusanya mali na kuihesabu, | الَّذِيْ جَمَعَ مَالًا وَّعَدَّدَهٗ ③ |
| 4. Anadhani ya kuwa mali yake itamdumisha? | يَحْسَبُ اَنَّ مَالَهٗۤ اَخْلَدَهٗ ④ |
| 5. Hasha! Bila shaka atavurumishwa katika Hutama. | كَلَّا لَيُنْۢبَذَنَّ فِي الْحُطَمَةِ ⑤ |
| 6. Na nini kitakujulisha Hutama ni nini? | وَمَاۤ اَدْرٰىكَ مَا الْحُطَمَةُ ⑥ |
| 7. Ni Moto wa Mwenyezi Mungu uliowashwa, | نَارُ اللّٰهِ الْمُوْقَدَةُ ⑦ |
| 8. Ambao utairukia mioyo, | الَّتِيْ تَطَّلِعُ عَلَى الْاَفْـِٕدَةِ ⑧ |
| 9. Hakika huo utafunikwa dhidi yao, | اِنَّهَا عَلَيْهِمْ مُّؤْصَدَةٌ ⑨ |
| 10. Katika nguzo ndefundefu. | فِيْ عَمَدٍ مُّمَدَّدَةٍ ⑩ |

---

Wafasiri wengi wanakubaliana ya kuwa sura hii ilishuka Makka.

Hali ya watu wa siku za Mtume *s.a.w.* waliokuwa wakiwaudhi Waislamu na wakijivuna kwa mali zao, imeelezwa katika sura hii.

**Aya 2.** *Humazah,* "Msingiziaji." Neno hili limetoka katika neno *hamazah* lenye maana ya kusingizia; kukoneka; kupiga kwa kidole; kusukumu; kupiga; kuuma; kusengenya; kuvunja; kutia wasiwasi.

*Lumazah* (Msingiziaji) ni neno lililotoka katika *lamazah,* yaani kusingizia, kuaibisha; na kukoneka.

Masahaba na watu wa baadaye wamehitilafiana katika maana ya Aya hii, na hakuna sababu yake nyingine isipokuwa ya kwamba maneno haya mawili *humazah* na *lumazah* yanakaribiana sana katika maana. Inasemekana ya kuwa Mughira, A'as bin Wail na Sharik walikuwa wakishughulika kila mara kumwudhi Mtume *s.a.w.* na masahaba kwa kuwasingizia na kuwaaibisha; basi Mwenyezi Mungu katika sura hii akawaonya ya kuwa waache mwendo wao huo waila wataangamizwa.

Lakini hakuna haki ya kusema ya kuwa watu hawa watatu tu ndio walioonywa, maana wangekuwa ni hao watatu tu, basi wangetajwa majina yao. Lakini badala ya kutajwa majina yao Mwenyezi Mungu amesema, *Maangamizo kwa kila msingiziaji, msengenyaji.* Hili laonyesha ya kuwa watu wote wenye ada na mwendo wa namna hiyo wameonywa - wawe watu wa zamani, wa leo, hata na wa baadaye - wote watapata adhabu kutoka kwa Mwenyezi Mungu kwa dhambi zao za kuwasingizia, kuwaaibisha, kuwasengenya na kuwateta watu. Hivyo, Mwenyezi Mungu amewaonya watu wote wa siku zote ili wasishike njia ya namna hii inayoleta machafuko makubwa kati ya jamii za watu na makabila, na watu wanatenguka nguvu zao na kuangamia kabisa.

سُوْرَةُ الْفِيْلِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتُّ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 105. SURA AL-FIIL

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 6 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ﴿١﴾

2. Je! hukuona jinsi Mola wako Alivyowatenda watu wenye tembo?

اَلَمْ تَرَ كَيْفَ فَعَلَ رَبُّكَ بِاَصْحٰبِ الْفِيْلِ ﴿٢﴾

3. Je! Hakuiharibu hila yao?

اَلَمْ يَجْعَلْ كَيْدَهُمْ فِيْ تَضْلِيْلٍ ﴿٣﴾

4. Na Akawapelekea juu yao ndege makundi-makundi,

وَّاَرْسَلَ عَلَيْهِمْ طَيْرًا اَبَابِيْلَ ﴿٤﴾

5. Wakawapiga mawe ya udongo uliookwa,

تَرْمِيْهِمْ بِحِجَارَةٍ مِّنْ سِجِّيْلٍ ﴿٥﴾

6. Na Akawafanya kama majani makavu yaliyosagwa.

فَجَعَلَهُمْ كَعَصْفٍ مَّاْكُوْلٍ ﴿٦﴾

---

**Aya 2-6.** Habari zinazoelezwa hapa zilipita zamani katika Bara Arabu, kabla ya kuzaliwa Mtume *s.a.w.* Gavana mmoja wa mfalme wa Abisinia (Habeshi) aliyekuwa anatawala Yemen, alijenga kanisa moja zuri mahali panapoitwa Sanaa akitaka kuwazuia Waarabu kwenda fanya ibada zao kwenye Kaaba na waende huko kwenye kanisa lake, na ili biashara ya nchi yake izidi. Basi alikusanya jeshi ili kwenda kuivunja Kaaba Katika jeshi lile walikuwamo tembo mmoja au zaidi, na kwa sababu hii katika Bara Arabu wakaitwa *As-haabul-Fiil,* yaani wenye tembo. Jambo hili lilitokea katika mwaka 570, mwaka aliozaliwa Mtume *s.a.w.* Waarabu walipojua wanaendewa kushambuliwa na jeshi kubwa wakaona afadhali wakimbie wautoke mji. Bwana Abdul Muttalib, mkubwa wao, akaenda katika Kaaba, akashika pazia na akaomba, "Ee Mungu, ilinde Nyumba Yako na usiache msalaba kushinda Kaaba." Basi jeshi lile la Abraha lilifikwa na ugonjwa wa ndui na likaangamia (Soma, Life of Muhammad by Sir William Muir, introduction, p. c).

سُوْرَةُ قُرَيْشٍ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ خَمْسُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 106. SURA AL-QURAISH

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 5 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Ili kuwaunganisha pamoja Waq-uraish-

لِاِيْلٰفِ قُرَيْشٍ ②

3. Na ili kukuza mwungano wao Tumebuni misafara ya kibiashara ya nyakati za kipupwe na kiangazi -

اٖلٰفِهِمْ رِحْلَةَ الشِّتَآءِ وَالصَّيْفِ ③

4. Basi wanatakiwa wamwabudu Bwana wa Jumba hili (Kaaba),

فَلْيَعْبُدُوْا رَبَّ هٰذَا الْبَيْتِ ④

5. Ambaye Anawalisha wakati wa njaa na Anawapa amani wakati wa hofu.

الَّذِيْٓ اَطْعَمَهُمْ مِّنْ جُوْعٍ ۙ وَّاٰمَنَهُمْ مِّنْ خَوْفٍ ⑤

---

Sura hii ina majina mawili. Inaitwa Qureish na pia inaitwa *Li ii laafi.* Ibni Abbas anasimulia ya kuwa ilishuka Makka.

**Aya 2.** *Qureish* ni jina la kabila lililotoka kwa Nadhir bin Kinana (Razi). Wengine wanasema neno *Qureish* limetoka katika neno *Qarsh* ambalo ni jina la samaki mkubwa wa bahari anayekula samaki lakini yeye haliwi. Hivyo kwa ukubwa wa kabila lao na kwa kuheshimiwa na watu wote nao wakaitwa Kureish.

Makureish walikuwa watu wa Makka na walinzi wa Kaaba, na kwa sababu ya kuilinda Kaaba waliheshimiwa sana.

**Aya 3.** Wakati wa kipupwe (wakati wa baridi) walikuwa wakisafiri kwenda Afrika, bara Hindi na Yemen. Na wakati wa kiangazi walikuwa wakienda sham na Ajemi. Nyumba ya Kaaba iliposalimika bila kuharibiwa na Abraha, watu walizidi kuwaheshimu Wakureish kwa kuwa Mungu anawaheshimu. Hivyo walikuwa wanafanya biashara zao kila mahali kwa kuheshimiwa.

*Wamwabudu Bwana wa Jumba hili.* Hawakuambiwa waiabudu nyumba bali wamwabudu Mwenyezi Mungu ambaye ni Bwana wa Kaaba. Na kwa sababu ni Nyumba iliyo ishara ya Mwenyezi Mungu ndiyo maana tunaiheshimu. Siku moja Seyidna Umar, Khalifa wa pili, alikuwa akiizunguka Kaaba na akafikia Jiwe Jeusi. Akaligusa kwa fimbo yake akasema, "Mimi nina yakini kuwa wewe ni jiwe tu kama mawe mengine. Huna dhara wala huna manufaa. Lakini ninakubusu kwa sababu ni amri ya Mwenyezi Mungu."

Basi kwa neno zima, wakureish wanaambiwa katika Aya hizi ya kuwa wamependelewa na kupewa heshima kwa sababu ya kuilinda Nyumba ya Mwenyezi Mungu ambayo ni ya mawe na udongo tu basi itakuwa hali gani kama watamsaidia Mtume wa Mungu, bila shaka watapata heshima kubwa zaidi.

سُورَةُ الْمَاعُونِ مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ ثَمَانِيْ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 107. SURA AL-MAA'UUN

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 8 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Je, umemwona yule anayekadhibisha dini.

أَرَءَيْتَ الَّذِيْ يُكَذِّبُ بِالدِّيْنِ ②

3. Basi huyo ndiye anayemsukuma yatima.

فَذٰلِكَ الَّذِيْ يَدُعُّ الْيَتِيْمَ ③

4. Wala hahimizi kuwalisha maskini.

وَلَا يَحُضُّ عَلٰى طَعَامِ الْمِسْكِيْنِ ④

5. Basi ole kwa wanaosali,

فَوَيْلٌ لِّلْمُصَلِّيْنَ ⑤

6. Ambao wanapuuza Sala zao,

الَّذِيْنَ هُمْ عَنْ صَلَاتِهِمْ سَاهُوْنَ ⑥

7. Ambao hufanya ili waonwe,

الَّذِيْنَ هُمْ يُرَآءُوْنَ ⑦

8. Na huwanyima watu hata faida ndogondogo.

وَيَمْنَعُوْنَ الْمَاعُوْنَ ⑧ ع ٣٢

---

Sura hii mbele ya wanazuoni wengi, ni ya Makka, na masahaba wengi pia wanakubali

**Aya 2.** *Anayekadhibisha dini.* Neno *Diin* kwa Kiarabu maana yake ni dini, malipo, utii, hukumu, ushindi, utawala, ufalme, hila, tabia, utakaso, hali na ada.

**Aya 8.** *Maa'uun* ni wema. Tena ni vitu vifaavyo kama moto, maji, chumvi, kibiriti, sahani n.k.w. (Razi). Pia neno hili maana yake ni Zaka, kwa kuwa ni sehemu ndogo tu ya mali inayotolewa. Ibn Abbas, Ikrama, na Katada walilifahamu hivyo neno hili (Razi na Kashshaf).

Abu Ubeida, sahaba wa Mtume *s.a.w.,* amesema ya kuwa *yamna'uunal-ma'uun,* muradi wake ni kuwa utii utatoka katika mioyo ya Waislamu na kila mmoja atajiona yeye ni yeye tu.

سُوْرَةُ الْكَوْثَرِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 108. SURA AL-KAUTHAR

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 4 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

2. Hakika Tumekupa heri nyingi.

اِنَّآ اَعْطَيْنٰكَ الْكَوْثَرَ ②

3. Basi usali kwa Mola wako na utoe dhabihu.

فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَانْحَرْ ③

4. Hakika adui yako atakuwa mkiwa.

اِنَّ شَانِئَكَ هُوَ الْاَبْتَرُ ④ ع

---

Wanazuoni wengi wanaeleza ya kuwa sura hii ni ya Makka. Lakini Katada na Hassan Basri wanafahamu ya kuwa sura hii ni ya Madina.

**Aya 2.** *Kauthar,* "heri nyingi." Neno hili lina maana hizi: (1) uwingi wa kila kitu; (2) mkuu wa watu mwenye heri nyingi; (3) mtu mkarimu sana aenezaye wema mwingi; (4) *Kauthar* ni mto ulioko Peponi (Akrab). Inasemekana ya kuwa heri nyingi alizopewa Mtume *s.a.w.* ni Unabii na Qur'an. Sura hii inaonyesha ya kuwa kama mtu apate heri anatakiwa kumshukuru Mwenyezi Mungu kwa kusali na kutoa sadaka, ndipo atafanikiwa na maadui zake hawatamwangamiza.

سُوْرَةُ "الْكَافِرُوْنِ" مَكِّيَّةٌ وَّهِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سَبْعُ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 109. SURA AL-KAAFIRUUN

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 7 pamoja na Bismillahi*

| | |
|---|---|
| 1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu. | بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ① |
| 2. Sema: Enyi makafiri! | قُلْ يٰٓاَيُّهَا الْكٰفِرُوْنَ ② |
| 3. Siabudu mnachoabudu. | لَآ اَعْبُدُ مَا تَعْبُدُوْنَ ③ |
| 4. Wala ninyi hamwabudu ninayemwabudu. | وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ④ |
| 5. Wala sitaabudu mnachoabudu. | وَلَآ اَنَا عَابِدٌ مَّا عَبَدْتُّمْ ⑤ |
| 6. Wala ninyi hamtaabudu ninayemwabudu. | وَلَآ اَنْتُمْ عٰبِدُوْنَ مَآ اَعْبُدُ ⑥ |
| 7. Ninyi mtapata malipo yenu nami nitapata malipo yangu. | لَكُمْ دِيْنُكُمْ وَلِيَ دِيْنِ ⑦ |

---

**Aya 7.** *Malipo yenu.* Kama tulivyoeleza neno *Diin* pia maana yake ni malipo. Hivyo muradi wa Aya hii ni kuwa makafiri kwa kufuata dini yao watapata malipo wanayoyapata makafiri siku zote, na Mtume *s.a.w.* kwa kushika dini ya haki atapata malipo ambayo hupewa Manabii. Vivi hivi ndivyo mambo yalivyotokea. Makafiri waliadhibiwa na dini yao ikavunjika na Uislamu uliendelea.

سُوْرَةُ النَّصْرِ مَدَنِيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ اَرْبَعُ ايَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 110. SURA AN-NASR

Imeteremshwa Madina

*Ina Aya 4 pamoja na Bismillahi*

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.

اِذَا جَآءَ نَصْرُ اللّٰهِ وَالْفَتْحُ ②

2. Utakapofika msaada wa Mwenyezi Mungu na ushindi,

وَرَاَيْتَ النَّاسَ يَدْخُلُوْنَ فِيْ دِيْنِ اللّٰهِ اَفْوَاجًا ③

3. Na utawaona watu wakiingia dini ya Mwenyezi Mungu makundi-makundi,

فَسَبِّحْ بِحَمْدِ رَبِّكَ وَاسْتَغْفِرْهُ ۚ اِنَّهٗ كَانَ تَوَّابًا ④

4. Basi Mtukuze Mola wako kwa sifa njema, na umwombe ghofira; hakika Yeye ndiye Apokeaye sana toba.

---

Sura hii inaitwa ya Madina kwa kuwa ilishuka baada ya Mtume kuhama ingawa iliposhuka ilikuwa ni katika Makka wakati Mtume alipokwenda kufanya Haji ya mwisho.

**Aya 2.** *Ushindi* mkubwa uliotajwa hapa ni ushindi wa Makka ilipoingia katika mamlaka ya Waislamu, mwaka wa 8 wa Hijra, na mwaka uliofuata ikawa makundi-makundi ya makabila ya Waarabu yanakuja ingia Uislamu. Hivi ndivyo Mwenyezi Mungu alivyotimiza bishara Zake za ajabu; na Mtume *s.a.w.* anaambiwa aombe ghofira kwa ajili ya makundi hayo yatakayoingia Uislamu maana kazi ya kusimamisha sheria ilikuwa kubwa. Seyidna Abu Bakar iliposhuka sura hii alilia. Watu wakamwuliza mbona unalia? Akajibu, Kazi ya Mtume *s.a.w.* sasa imekwisha na atatutoka.

سُوْرَةُ اللَّهَبِ مَكِّيَّةٌ وَّ هِيَ مَعَ الْبَسْمَلَةِ سِتُّ اٰيَاتٍ وَّ رُكُوْعٌ

## 111. SURA AL-LAHAB

Imeteremshwa Makka

*Ina Aya 6 pamoja na Bismillahi*

1. Kwa jina la Mwenyezi Mungu, Mwingi wa rehema, Mwingi wa ukarimu.
2. Iangamie mikono miwili ya Abuu Lahab, naye pia aangamie.
3. Hayatamfaa mali yake wala ana- vyovichuma.
4. Hivi karibuni yeye ataungua ka- tika Moto wenye mwako;
5. Na mkewe, aliye ni mchukuzi wa kuni,
6. Shingoni mwake imo kamba ili- yosokotwa.

بِسْمِ اللّٰهِ الرَّحْمٰنِ الرَّحِيْمِ ①

تَبَّتْ يَدَآ اَبِيْ لَهَبٍ وَّتَبَّ ②

مَآ اَغْنٰى عَنْهُ مَالُهٗ وَمَا كَسَبَ ③

سَيَصْلٰى نَارًا ذَاتَ لَهَبٍ ④

وَّامْرَاَتُهٗ حَمَّالَةَ الْحَطَبِ ⑤

فِيْ جِيْدِهَا حَبْلٌ مِّنْ مَّسَدٍ ⑥

---

Sura hii ni katika zile zilizoshuka mwanzoni Mtume alipokuwa Makka.

**Aya 2.** *Mikono miwili,* muradi wake ni dini yake na dunia yake (Razi) vyote vimeangamia. Huyu Abu Lahab jina lake hasa ni Abdul Uzza, naye alikuwa baba mdogo wa Mtume *s.a.w.* Neno *Abuu Lahab* - baba wa miali ya moto - ni jina ambalo hutumika kwa ajili ya mtu ambaye hali yake ya asili ni ya moto na ya uasi, na pia hutumika kwa ajili ya mtu ambaye anawachochea wengine. Hivyo bwana huyu amepangwa jina hili na Qur'an kwa sababu ya uadui wake kwa Mtume *s.a.w.* Siku ya kwanza Mtume alipowaita Wakureishi ili kuwaeleza habari za ujumbe wake, huyu Abu Lahab, alimkaripia akasema, "Uangamizwe, je umetuitia maneno haya!" (Bukhari). Na ilikuwa desturi yake kila mara kumfuata Mtume aendako na kuwaambia watu wasimsikilize, akisema, Mtume ni jamaa yake na ni mwehu. Kadhalika mkewe Abu Lahab aliyeitwa Ummi Jamil bint Harb, dada wa Abu Sufiyan, alikuwa mwanamke mbaya sana aliyekuwa anamwudhi sana Mtume na kumsumbua na hata kumsingizia-singizia mambo ya upuuzi. Na kwa sababu ya masingizio yake ameitwa *mchukuzi wa kuni* (Bukhari), ambazo kwazo amejikokea moto wa Jahanamu, (Razi).

